al naciaj interesoj.Kaj kio nun?Ĉu oni bezonas plu disputi tiun temon? Ne,tute ne! Ekzistas neniu kialo por tio;La vivo jam tiel prognozis, ke ŝajnas ridinda timo pri la danĝero al naciaj lingvoj,pro la ekzistado de unu internacia lingvo.

Je komenco de ĉi-tiu artikolo ni tute klare esprimis nian opinion pri la rolo de l'nacia lingvo,kiel kreiva forto de l'nacio.Sed ankaŭ samtempe ni esprimis nian opinion pri tio,ke naciaj lingvoj pro siaj limigitaj funkcioj de l,kreado kaj evoluado de l' naciaj kulturaj ne povas plenumi vastajn internaciajn funkciojn.Tiujn-ĉi funkciojn povas plenumadi sole nur internacia lingvo al kiu nur celo destinita .Kaj tio ne estas mirinde.Ekzistas kaj povas ekzisti neniu malutilo pro tio,sed kontraŭe,nur profito,praktika oportuneco,tiu de l'internacia signifo.

Kaj ĉu jam ekzistas tiel artefarita lingvo,aŭ ĉu oni devas ankoraŭ ĝin krei? Jes,ekzistas!Jam ekzistas pli ol duono de jarcento - ESPERANTO.

Ekzistas nur unu kondiĉo:internacia lingvo Esperanto dum sia evoluado neniam devas konkuri kun naciaj lingvoj,neniam devas atribui al si tiujn funkciojn /tute kreignaciajn/ ,kiujn faras la naciaj lingvoj,ĉar tio estus principa eraro, sed nur funkciojn laŭ sia destino,kaj tiam ĝi estos ĉiam elasta,facile uzebla,pristudinda kaj utila en praktika vivo.

Esperanto,kiel internacia lingvo posedas siajn taskojn,kiuj neniel kontraŭas al tiuj de l'naciaj lingvoj.La mondo ĝis nun ankoraŭ ne pritaksis ĝuste tiujn taskojn.La unuan vorton jam estis dirinda la scienco.Duan vorton diros viva praktikado, kiam dum grandaj internaciaj kunvenoj ĉiuj diplomatoj,ekparolos per unu ,al ĉiu egale komprenebla,praktika,facila lingvo.Kaj forigos tiam la pezo de l'miskomprenoj,kaŭzitaj pro la interpretado kaj ekregos kompleta kompreno kaj interkompreno de la taskoj,kiujn komisiis al diplomatoj la ŝtatoj de l'mondo.

/fino/

навіть наївним видається побоювання про загрозу для національних мов існування єдиної міжнародньої мови.

На початку цієї статті ми чітко висловили свій погляд на ролю національної мови,як творчої сили нації. Але разом з тим ми висловили свій погляд і на те, націоальні мови через свої обмежені функції творення й розвитку національних культур не можуть виконувати ширших міжнародніх функцій.Ці функції може виконувати тільки єдина міжнароднія мова, для цього тільки й призначена. І тут нічого дивного не має. Немає й не може бути від цього також ніякої шкоди, а тільки вигода, практична вигода, вигода світового значення.

А існує вже така штучна мова, чи може ще треба її творити? Так, існує! Існує вже понад пів сотні років. Такою мовою є Есперанто.

Одно важливе застереження: міжнароднія мова Есперанто в своєму розвитку не повинна конкурувати з національними мовами, не повинна брати на себе тих функцій /суто творчо-національних/,що їх виконують національні мови, бо це була б велика принципова помилка, а виконувати тільки ті функції, які саме належать їй, і тоді вона завжди буде еластичною й легкою до вживання, високоавторитетною в науковому її студіюванні і вельми корисною в практичному вжитку.

Есперанто,як міжнароднія мова,має свої визначені функції,які зж ніяк не суперечать функціям національних мов. Світ ще досі не оцінив якслід цих функцій. Але недалекий уже час, коли ці функції будуть оцінені.Перше слово оказала наука. Друге слово скаже життьова практика, коли на великих міжнародніх асамблеях всі дипломати заговорять єдиною, всім в однаковій мірі зрозумілою,практичною легкою мовою. І спаде тоді тягар безлічі непорозумінь,що виникають на грунті дольмечерства,і запанує тоді повне розуміння і взаєморозуміння тих завдань,що їх поставили перед дипломатами держави світу.

/кінець/

## „ESRERANTO SIMPLIGITA"

/ daŭrigo de 3-a paĝo/

de l' literoj, tial ankaŭ por Esperanto ĝi ne estas nevenkebla problemo. Pli facile estas deigi senvivan metalon servi por jam vivanta lingvo, ol kontraŭe amputi ĝin. Do, ni ne plibonigu Esperanton, por ke ĝi fariĝu ĉie presebla, sed ni disvastigu ĝin tiel, por ke ĉiu havu intereson ĝin presi kaj tiam jam troviĝos "miloj da tipoj de literoj".

Estas la sama problemo, kiel ekzemple kun angla lingvo. La angloj tute ne celas finetikigi sian lingvon, por ke ĝi fariĝu facile lernebla por ne angloj, sed persiste "a" elparolas kiel "ej", kiel mezan sonon inter "a" kaj "e", aŭ inter "o" kaj "a" kaj malgraŭ tio ĝi disvastiĝis tra la tuta mondo.

Ni opinias, ke sufiĉos la supre diritan por dubi pri praveco de rev.Kubacki kaj liaj samopiniantoj rilate "plibonigon" de Esperanto kaj neniu klopodo pri ŝparo de tempo kaj materialo forigante supersignitajn literojnpraviĝos tion. Komprenable, ke tre ofte inter specialaj cirkonstancoj /kiel ekz. ĉe ni/ la supersignitaj literoj tre malhelpas, sed per tio ni ne rajtas forigi ilin, sed venkiĝi nefavorajn cirkonstancojn.

Alia estas demando, kiu havas rajton enkondukadi eventualajn plibonigojn en nia lingvo. Por tiu celo ekzistas Lingva Komitato kaj entute ĉefaj gvidantaj organoj de nia movado. Nur ili solaj estas kompetentaj decidi demandojn pri la ŝanĝoj en lingvo kaj neniam iu ajn „ad hoc" kolektita komitateto /se ĝi eĉ estus en Ameriko/, pri kies spertoj en tiu afero ni posedas neniam pruvon. Se eĉ ĝi konvinkiĝus kaj pruvus esti prava devas sian opinion kaj projekton doni al Lingva Komitato por decido, kaj neniam per flugfolioj turniĝi al amaso da esperantistoj, kiuj nek estas kompetentaj decidi en tiuj aferoj, nek havas eblecon ĝin pripensi komune kaj unuope ofte estas laikoj en similaj aferoj.

Do, ne ideo "simplikigi" Esperanton, ĉar ni kredu ke rev.Kubacki agis"bona fide"kaj"erare humanum est",sed maniero, per kiu li volis efektivigi ĝin estas kondamninda.

## La „buŝo de vereco"

En Romo estas malgranda preĝejo,nomata "Sankta Maria en Kosmedin" .En ĝi troviĝas ega ronda ŝtono,havanta okulojn ,nazon kaj large malfermitan buson.La popolo kredas pri tiu ĉi ŝtono,ke ĝi estas "Dia Juĝo":oni devigis mensogintojn enmeti la brakon en la buŝon de la ŝtono kaj samtempe ripeti la prijuĝendajn vortojn;se li parolis la veron,la mano restos nevundita;se li mensogis, la buŝo formordos la manon.

Iu tage oni alkondukis al la ŝtono la edzinon de fame konata nobela Romano.Malfavora najbarino asertis,ke ŝi vidis dum la foresto de la edzo eniri tra la fenestro nekonatan junan viron en la ĉambron de la bela sinjorino.Kvankam la edzino de la Romano ripetadis,ke ŝi estas senkulpa, oni ne kredis al ŝi.Sia edzo,opiniante,ke li estis trompita,nepre postulis,ke lia edzino pruvu sian senkulpecon.

Kiam staris la juna virino antaŭ la terura ŝtono,elsaltis el la popolamaso junulo,karesis kaj kisis ŝin.La kolerigita popolamaso estis ŝin ĵetonta al la junulo,sed li kvietigis ĝin:"Mi tion ja faris nur pro kompatemo.Ŝi ja estas tiel juna kaj bela..."

La decida momento alvenis.Serioze kaj paliĝinte ektendis la virino la brakon,enmetis la manon en la buŝon de la ŝtono kaj diris:"Mi ĵuras,ke krom mia edzo kaj krom tiu ĉi junulo neniam tuŝis min viro".Sia mano restis nevundita!

Ĉar la juna virino ne estis nur bela,sed ankaŭ spirita:ŝi ne diris, ke tiu ĉi"bela junulo" ne estis ŝin kisinta tie ĉi unuafoje,ke li estis jena,kiu dum la foresto de edzo vizitadis ŝin tra la fenestro...

/Tradukis:Jozef D o r n a u s/

# KVINA INTERNACIA KONK

Starigita de la fondaĝo - Zelah Loan - M.

Dank' al S-ino Anna F.G. van Loan el Usono, kiu memore je sia edzo starigis fondaĝon por la paco, konkurso estas organizata la kvinan fojon inter la junularo, patronite de la "Tutmonda Ligo por Internacia Amikeco per la Eklezioj" kaj de la Junulara sekcio de la Ekumena Konsilantaro de l'Eklezioj /formiĝanta/.

TEMOJ.- En la kadro de la generala temo: "KRISTRO KAJ LA UNIVERSALA FRATECO" la konkurantoj devos pritrakti la temon jene:

a/ Gejunuletoj /Juniors/: Kion diras la Biblio pri la universala frateco?

b/ Gejunuloj /Seniors/: Estante juna kristano, kian agon konkretan mi devas plenumi hodiaŭ por la paco?

PREMIOJ.- Oni rekompencos la plej bonajn verkaĵojn per la sekvantaj premioj:

a/ Gejunuletoj

I unua premio de 300 svisaj frankoj
I dua premio de 200 -"- -"-
2 triaj premioj po 150 -"- -"-
2 kvaraj -"- po 100 -"- -"-
4 kvinaj -"- po 50 -"- -"-
6 sesaj -"- po 25 -"- -"-
50 honoraj medaloj

b/ Gejunuloj

I unua premio de 1000 svisaj frankoj por vojaĝi eksterlande
I dua premio de 200 svisaj frank.
2 triaj premioj po 100-"- -"-
4 kvaraj -"- po 50-"- -"-
6 kvinaj -"- po 25-"- -"-
50 honoraj medaloj

Krom tio la konkurantoj, kies verkaĵoj akiros la mezvaloron, ricevos honoran mencion.

Ĉiu partoprenanto laŭreata ricevos ankaŭ memor-diplomon, subskribitan de la prezidanto kaj de la sekretario de la Internacia Juĝantaro.

KIU POVAS PARTOPRENI? Rajtas partopreni en la konkurso la gejunuloj kaj gejunuletoj de la tuta monda, sen distinge je raso, lingvo, sekso,

xxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxx

Prosper M e r i m e e

## Mateo Falcone /daŭrigo/

Ni jus arestis la banditon Ĝianetto Sanpiero.

- Dio estu benata! - ekkriis Ĝiuseppa.- Li ŝtelis de ni lakto-kaprinon en la pasinta semajno.

Tiuj paroloj ĝojigis Gamba-n.

- Kompatindulo! - diris Mateo, - li estis malsata.

- La fripono sin defendis kiel leono, - daŭrigis la adjutanto iomete honta, - li mortigis unu el miaj soldatoj kaj krom tio rompis brakon de kaporalo Chardon; sed tio ne estas grava, li ja estas nur Franco... Poste li tiel bone kaŝis sin, ke la diablo ne estus povinta malkovra lin. Sen mia kuzeto Fortunato mi neniam estus povinta lin trovi.

- Fortunato! - ekkriis Mateo.

- Fortunato! - ripetis Ĝiuseppa.

- Jes, Ĝianetta estis kaŝinta sin sub tiu fojnamaso, sed mia kuzetto montris al mi la kaŝejon. Mi diros tion ankaŭ al lia onklo la kaporalo, por ke li sendu al li belan rekompencon por lia peno. Kaj lia nomo kaj la via estos en la raporto, kiun mi sendos al sinjoro la prokuroro.

- Malbeno! - mallaŭte diris Mateo.

Ili alvenis ĉe la taĉmento. Ĝianetto jam kuŝis sur la portilo, preta por foriro. Kiam li vidis Mateon kun Gamba, li ridetis strangamaniere, kaj turnante sin al la pordo, li kraĉis sur la sojlon, dirante:

- Domo de perfidulo!

Nur viro preta por morti povis elparoli la vorton perfidulo, aplikante ĝin al Mateo. Alie la insulto estus tuj repagata per preciza piko de ponardo, kiu ne bezonus esti

## URSO POR LA JUNULARO

kondiĉoj ke ili estu naskitaj: antaŭ la 1-a de Januaro 1933 kaj post la 31-a de Decembro 1930 /por la sekcio de la gejunuletoj/, antaŭ la 1-a de Januaro 1931 kaj post la 31-a de Decembro 1920 /por la sekcio de la gejunuloj/.

VERKAĴOJ.- La manuskriptoj ne eldonitaj ĝis nun devas enhavi ne malpli ol 1000 vortojn nek pli ol 2200, kaj esti redaktataj en kiu ajn lingvo, se eble maŝinskribitaj, se ne, tre legeble manskribitaj, kun margeno. La aŭtoro devas deklari ĉe la komenco aŭ fino de sia manuskripto, ke li mem verkis sian laboron sen alies helpo.

La nomo de la aŭtoro ne devas aperi sur la verkaĵo, sed nur la naskiĝtago kaj unu gvidvorto. Tiu sama gvidvorto devas esti ripetita sur unu fermita koverto aldonita al la sendaĵo en kiu estos almetitaj la nomo, adreso kaj la naskiĝtago de la konkuranto.

La verkaĵo devas atingi antaŭ la 1-a de Majo 1948 al Sekretariejo de la Konkurso "Kristo kaj la Universala Frateco", 37 quai Wilson, Geneve /Svislando/.

LAUREATARO. La nomoj de la gajnintoj estos anoncataj proksimume Kristnaskon 1948. Tiuj nomoj estos dissendataj al ĉiuj konkurantoj kaj al la internacia gazetaro kristana. La laŭreatoj ricevos samtempe sian diplomon kaj la gajnintoj de iu monpremio estos petataj konigi al la Sekretariejo de la Konkurso siajn intencojn koncerne la alsendon de la monpremio./mone, libre aŭ alimaniere/.

La persono gajninto de l'unua premio konsiliĝos kun la Ĝeneva Sekreteriejo pri ĝiaj vojaĝprojektoj.

Prezidanto de la internacia juĝantaro: A. Brandt.
Sekretario: Th. de Felice.
Centra oficejo: 37 quai Wilson, GENEVE /Svisujo/.

xxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxx

ripetata. Sed Falcone ne faris alian movon ol meti la manon al sia frunto kiel premegata homo.

Fortunato estis enirinta en la domon, kiam lia patro alvenis. Li baldaŭ revenis kun taso da lakto, kiun li prezentis al Ĝianetto kun mallevitaj okuloj.-For de mi! - kriis al li la kaptito per tondra voĉo. Poste li turnis sin al unu el la soldatoj:-Kamarado, donu al mi ion por trinki,-li diris. La soldato enmanigis al li sian kukurban botelon, kaj la bandito trinkis la akvon, kiun donis al li viro, kun kiu li jus intersanĝis pafojn. Poste li petis, ke oni ligu liajn manojn sur la brusto anstataŭ post la dorso.-Plaĉas al mi ,- li diris,-kuŝi komforte .- Tuj oni kontentigis lin, kaj la adjutanto ordonis la foriron, adiaŭis Mateon, kiu ne respondis, kaj malsupreniris per rapidaj paŝoj kontraŭ la ebenaĵo.

Pasis pli ol dek minutoj, antaŭ ol Mateo malfermis la buŝon. La infano rigardis per malkvietaj okuloj jen la patrinon, jen la patron, kiu, apogite sur sia pafilo, rigardis lin kun esprimo de amasigita kolero.

- Vi bone komencas! - fine diris Mateo per voĉo malalta, sed teruriga por iu kiu konis la viron.

- Patro! - ekkriis la infano, alpaŝante kun larmoj en la okuloj, kvazaŭ por fali antaŭ liajn piedojn. Sed Mateo kriis:-For de mi!

- Kaj la infano haltis kaj ploregis je kelkaj paŝoj de sia patro.

Giuseppa alproksimiĝis. Ŝi jus ekvidis la horloĝan ĉenon, kies fino eliris el la ĉemizo de Fortunato.

- Kiu donis al vi tiun horloĝon?
- ŝi demandis per severa tono.
-Mia kuzo la adjutanto.

Falcone kaptis la horloĝon kaj ĵetis ĝin fortege sur ŝtonon tiel, ke ĝi dispremiĝis en mil pecojn.

/finigota/

# El Esperanta gazetaro:

..."Universala movado kia la nia devas priatenti ĉiujn oblojn por sukcesiĝi propran celadon.Pro tio ni ĝoje salutas ĉiun klopodadon apartan,kiu celas akceptiĝi Esperanton en tiu aŭ alia medio.Jam fruŝ oni krhodiaŭ parolas pri faka movado en Esperanto,ni komprenas sub tio tre diversajn aferojn.Alia esprimo por tiu-ci branco de nia movado estas s p e c i a l i s t a,kaj ĝi iamaniere pli trafe nomas la infanon.La senco de la faka movado estas en tio,ke ĝi laboras por Esperanto tie,kie la generala movado pro diversaj kaŭzoj nenion povas fari.Ĝi radikas on la generala movado kaj ne povus vivi izole.Unu kompletigas la alian...

/ "ESPERANTO" - Nro 504-Oktobro 47 /

..."Sendube nia movado kreskas kaj floras,sed..nur Dio konas la malfacilaĵojn,kontraŭ kiuj batalas la laborantaj Esperantistoj.Ĝ i a nombro devas plialtiĝi.Nia movado bezonas ĉiam novajn kaj viglajn laborantojn.Sed por pligrandiĝi la nombron de laborantoj estas bezone,ke ni faru kursojn,novajn kursojn,pluajn kursojn!"..

/"RIO ESPERANTISTA" - BRAZILO,Nro 5/Aug.47/

..."Paul Mitrovich,brava kaj sagaca Serajevano,ĵus elkovis plej novan lingvon:Global Lingo.

Ĝoju,Esperantistoj,kaj,se ekzistas,ĝoju ankaŭ vi idistoj,novialistoj,occidentalistoj kaj latino-sine-flexionistoj,ĉar Global estas la ideala ekstrakto de viaj kvin idiomoj.Ĝi estas la sintezo de l'sintezoj,la kvintesenco de l'kvintesencoj,la perfektaĵo de l'perfektaĵoj!..

...sed ĉar neniu persono lernos la novan mortnaskiton,nur ĝoju vi.. statistikistoj!....."

/"FLANDRA ESPERANTISTO",Nro 11,Nov.47/

..."Kelkaj samideanoj skribas al mi pri fakto,ke la Brita Registaro acetis la elpensaĵon...Basic English..oni demandas,ĉu tiu agado de la Brita Registaro ne malhelpos nian laboron en la propagando de Esperanto.

Mi tre ĝojis,kiam mi legis pri la afero,ĉar iel ajn ĝi montras,ke la oficiala Britujo jam konscias pri la problemo de mondlingvo kaj konscias ankaŭ,ke la angla lingvo ne taŭgas por la rolo de lingvo internacia.Tia mondkonscio pri la bezono de lingvo artefarita estas granda paso por la triumfo de la ideo kaj la plej grava malhelpo ĝis nun estis la angla-parolanta mondo,kiu kredis, je universaleco de la angla lingvo,same kiel en la pasinta jarcento la francoj kredis je la universaleco de franca lingvo.!".

/NOVA SENTO" -Nro 3 - BRAZILO/

""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""""

**A L N I A J L E G A N T O J !** KIU VOLAS HELPI AL NI?

NI PETAS TUTKORE:DONU TUJ RESPONDON JE DEMANDOJ:

1."UKRAINA ESPERANTISTO" plaĉas al mi - ne plaĉas al mi, ĉar..
2.E-LINGVO DE BULTENO ESTAS malbona - iom ne bona - havas erarojn..
3.ENHAVO DE "UE" plaĉas al mi - ne plaĉas al mi, ĉar ...
4.MI DEZIRUS PLI DA MATERIALO pri Espeantaj aferoj, - ukrainaj aferoj - ....... aferoj
5.MI PROPONUS.................

POR LA RESPONDOJ NI ANTAŬDANKAS !

R e d a k c i o d e "U E"

# З усього світу
(EL TUTA MONDO)

НІМЕЧЧИНА.- В Мюнхені почав виходити друкований журнал німецьких есперантистів п.з. "Понто" /Міст/, що друкується майже цілий в німецькій мові і дає тільки інформативний матеріял. Наступні числа мають мати характер оправжнього журналу. Редактором його є голова німецького об'єднання есперантистів і лектор Есперанто в Мюнхенському університеті др.С.Ц і г л е р.

НІМЕЧЧИНА. - На весну 1948 року в Мюнхені відбудеться перший Конґрес німецьких есперантистів з участю закордонних есперантистів. В рамцях Конґресу відбудеться З'їзд молоді з різних держав, під час якого розговірною мовою буде Есперанто. В зв'язку з тим, два німецькі журнали для молоді "Ді Цукунфт" і "Вір" друкують на своїх сторінках курс есперантської мови.

ІТАЛІЯ.- В Торіно відбувся в серпні Перший післявоєнний Конґрес італійських есперантистів з участю кількох чужинців. Головною ціллю цього Конґресу було реорганізувати есперантський рух в Італії та опрацьовати пляни праці на майбутнє. Преса в Торіно широко звітувала про цей Конґрес.

ДАНІЯ. - В Данії відбулися курси есперантської мови, на яких брало участь 6 країн. Курси відбудуться також і в наступному році.

РАДІО І ЕСПЕРАНТО. - Такі радіостанції надають вістки та подають курс по-есперанто: Прага, Будапешт, Берн, Відень, Париж, Варшава, Бразилія, Острава, Софія і т.д. Точні години і хвилі, на яких ці авдиції подаються, оголосимо пізніше.

ШВЕЦІЯ. - В Швеції відновлено видавати орган християнського есперантського міжнародного союзу "Діа Регно", що прийшов також і до нашої редакції. Об'єднання есперантистів-християн зв'язує християн цілого світу.

АВСТРІЯ. - Кардинал І н н і ц е р, що відомий із своїх виступів проти большевизму та оборони українців, не тільки піддержує есперантський рух, але і є сам активним есперантистом, що говорить і пише есперантською мовою.

ЗДПА. - Американський віцеконсул в Голляндії є відомим есперантистом.

ГОЛЛЯНДІЯ. - В Голляндії виходить окремий журнал для молоді, друкований виключно есперантською мовою. В Англії виходить журнал для маленьких дітей, що зразу, крім рідної мови вчаться Есперанто.

АНГЛІЯ. - Журнал Міжнародного Об'єднання Есперантистів "Есперанто" що його редагують в Швайцарії, а друкують в Англії, розходиться до 65-ти країн світу.

---

Е С П Е Р А Н Т О

міжнародня мова

З В'Я З У Є ВАС ІЗ ЦІЛИМ СВІТОМ

ХТО ЗНАЄ ЕСПЕРАНТО

ДАЄ СОБІ РАДУ

В КОЖНІЙ ЧАСТИНІ ЗЕМНОЇ КУЛІ -

---

# Glosoj

*LAŬ RAPORTO pri E-Kongreso en Bern en "Esperanto", dum ĉiu Kongreso "nia fervora, vigla, volforto D-ro Lapenna, esrarano de UEA" penis entrudi al ceestantaro rezolucion, kiu fermis en sia enhavo punktojn de politika karaktero, kun kiu nia movado povas havi nenion komunan. Dank' al prudento de plimulto rezolucio ne estis akceptita. Rezolucion subskribis naŭ organizaĵoj, kiuj organizas 8.000 da anoj.

Rimarkinde estas, ke tiuj naŭ organizaĵoj estas de tiuj landoj, kiuj ankaŭ en sia politika agado faras unu fronton, direktatan per sia protektanto, bruante unuvoce kontraŭ tutmonda fasismo, naciismo, diktatoreco, militpreparantoj, kapitalismo k.t.p., kaj samtempe en sia propra lando toleras plej diktatoran regimon, piedpremante ĉiujn rajtojn de l' homa libereco, politika, religia kaj persona.

Laŭ plej novaj sciigoj el gazetaro, en Beogrado /ĉefurbo de l' patrujo de Dro Lapenna/ delegitoj de naŭ /fatala cifero!/ landaj komunistaj organizaĵoj fondis "INFORMEJON", kies celo al ĉiu estas bone konata, kaj ankaŭ, per kiu ĝi estas direktata. Per tiu ĉi ago politika mondo disfalis je du partoj: demokrata okcidenta kaj "demokrata" orienta".

Ĉu Dro Lapenna kun siaj 8.000 "samideanoj" ankaŭ ne fondis jam /unue ideologian kaj poste eble ankaŭ organizan/ disfalon de nia movado?

R o m.

:::::::::::::::::::::::::::::::::::

*NI RICEVIS EL SVEDUJO la informilon, ke Komunista /Marks-Lenin-Stalinista!?/ Frakcio en S.A.T. denove funkcias, havante celon propagandi Esperanton ĉe la komunistoj, propagandi komunismon ĉe la esperantistoj, arigi tutmondan komunisteman esperantistaron.

La K-do Elis Johansson el Svedujo, kiu akceptas la aligilojn kaj donas informojn pri KOMFRAKCIO, sendante la Informilon al ni ne sciis, ke ni pro komunismo, kiu regas en nia patrujo, ne povas reveni hejmen, kaj devas vivi en fremdulejo. Li ne scias, ke en nomo de liaj spiritaj gvidantoj nia popolo perdis pli ol 10 milionoj da personoj, kiuj, por komunismo, mortis pro malsateco. K-de Johansson vivas en libera stato kaj eble ne povas kompreni nin, kial ni tiel malŝatas komunismon, sed se vi volus aŭ povus viziti "laboristan paradizon" kaj denove revenus /se tio estus ebla/ hejmen, li neniam propagandus komunismon.

Por ni komunismo-bolŝevismo kaj naci-socialismo - estas tio sama, nur ili havas diversaj kolorojn - tiu :ruĝan, kaj alia:brunan.

Unu estas por ni nekomprenebla: kial oni batalas kontraŭ bruna faŝismo kaj kunlaboras kun ruĝa? Nia opinio estas, ke oni devas batali kontraŭ ĉ i u f a ŝ i s m o - bruna ĉu ruĝa.

OKO

""""""""""""""""""""""""""""""""""

*KUN GRANDA MALTRANKVILEVO NI bedaŭrinde konstatas, ke S.A.T. /vidu oficialan raporton el Kongreso en Aarhus/ fariĝas tro "maldekstra" organizaĵo, serĉante kontakton kun komunismo. Oni komencas kondamni religion, poste sni malliberigas popolojn, kaj fine la persono fariĝas "nenio".

Oni volas ankaŭ ricevadi leterojn el Sovetujo. Kial ne? Niaj kamaradoj, kiuj iam vivis en "paradizo" sciigas nin, ke ili ankaŭ antaŭ multaj jaroj korespondadis kun samideanoj en mondo, sed ili d e v i s skribi: "Ĉe ni floras socialismo, ni estas feliĉaj, ke ni vivas em paradizo"... sed hodiaŭ ili estas feliĉaj, ne "esti" "feliĉaj" kaj skribi malverajn leterojn.

~~XXXX~~ S.A.T. - organizo por laboristoj, ĉu agentejo de l' plej dangera en mondo, imperialismo?

/SATANO/

""""""""""""""""""""""""""""""""""

## Nia laboro ("Ukrainoj kaj Esperanto")

BAYREUTH - Precize antaŭ unu jaro oni fondis en Bayreuth unuan inter ukrainaj elmigrintoj en Germanujo Esperanto-kurson kaj post sukcesa finigo de tiu - societon "ESPERO". Ke laboro ne estis facila atestu pri tio fakto, ke por organizo de kurso oni bezonis antaŭan dumonatan propagandon unuope kaj dum publikaj paroladoj, per afiŝoj, muranoncetoj, k.t.p. 4 monatan kurson finiĝis /el 26 elskribintaj/ 6 membroj.
La Grupo laboras tre sukcese. Ĉiusemajne estiĝas la kunvenoj, membroj de l' Grupo kolektis jam 100 petsubskribojn, subtenas aktive la "UE" k.t.p.

AUGSBURG - En Augsburg fondiĝis la Grupo "ESPERO" sed ĝi ne longe laboris, ĉar preskaŭ ĉiuj membroj de l' grupo forveturis eksterlanden, precipe al Belgujo por labori. 15 anoj de l'Grupo vizitis la kurson de E-lingvo, gvidatan de red. Dolnycky. Prof. Mykolyn propagandas la E-lingvon tre sukcese inter ukrainajn skoltojn. En la mezlernejo oni lernis la E.

WEYERN - En Weyern ekzistas malgranda, sed tre aktiva EGrupo "ESPERO". La membroj de ci-tiu Grupo varbas por Esperanto, korespondas kun eksterlando, partoprenas en la kurson de lingvo.

HERSFELD - En Hersfeld ekzistis longa tempo tre aktiva, sufiĉe granda EGrupo "ESPERO" gvidata de S-ro Zaporożec. La grupanoj nek nur lernis lingvon, sed ankaŭ aktive laboris por nia movado. Ĉiu membro de grupo abonis la bultenon "Ukraina Esperantisto".
La Grupo disiĝis, ĉar preskaŭ ĉiuj membroj forveturis al Belgujo por labori.

DIVERSAJ LOKOJ - En Bad Wörishofen, Ellwangen, k.a.l. ekzistas malgrandaj grupoj de l, ukrainaj esperantistoj. En multe da urboj de l'okcidentzonoj de Germanujo vivas ukrainaj Esperantistoj, kiuj aktive laboras por E-movado.

UKRAINA GAZETARO PRI ESPERANTO - Plej granda ukraina gazeto en eksterlando "Ĉas" /"Tempo"/-Fürth, publikigis artikolon en nro. 39, s.t.: "ESPERANTO EN PRAKTIKO".
Granda ukraina ilustrita semajngazeto "PU-HU"-Augsburg, publikis en Nro 31 interesan artikolon "JUBILEO DE ESPERANTO".
Semajngazeto "NA ĈUĴYNI" /"EN Eksterlando"/ -Vilsbiburg, publikas regule la sciigojn pri Esperanto-movado. La ĉefredaktoro de ci-tiu gazeto estas aktiva esperantisto.
En ilustrita ĵurnalo por junularo ukraina en eksterlando "AVANGARD" aperis en Nro 4 tre bona artikolo "JUNULARO KAJ ESPERANTO"

PETSKRIBVARBADO - La Redakcio de "UE" forsendis al UEA en Anglujo la unuan parton de kolektitaj petskriboj, subskribitaj de kaj inter ukrainoj. En unua pakajo kun 400 formularoj estas subskribitaj: oficistoj: 17, instruistoj: 34, kuracistoj: 9, pastroj: 3, fervojistoj: 12, agronomoj: 7, pentristoj: 3, juristoj: 12, teknikistoj: 14, suistoj: 10, lernantoj: 9, tajloroj: 13, librotenistoj: 14, komercistoj: 20, laboristoj: 69, studentoj: 55, seruistoj: 16, aŭtomobilistoj: 15, ĵurnalistoj: 5, ingenieroj: 10, dommastrinoj: 33, univ. profesoroj: 3, diversaj: 19.
La varbado daŭrigas.

## Redakcia Angulo = Редакційний Кутик

E-gazetoj estas rajtigataj represi la materialojn el nia bulteno, menciante la fonton kaj sendante al ni la ekzemplaron de gazeto kun represita artikolo.

xxxxxxxx

La Redakcioj de ciuj E-gazetoj estas petataj interŝanĝi kun ni gazetojn kaj sendadi por nia biblioteko plej novaj libroaperaĵoj.

wwwwwwwwww

Ni ne akceptas la abonkotizon por nia bulteno, sed ni ankaŭ ne povas ĝin dissendadi senpage. La sekvontan numeron de "UE" ricevos nur tiuj-ĉi samideanoj, kiuj sendos al ni mondodonacon. El eksterlando oni povas sendi la respondkuponojn aŭ librojn. La bultenon ricevas senpage: Redakcioj de E-gazetoj en tuta mondo, niaj kunlaborantoj kaj malriĉaj samideanoj.

nnnnnnnnnnnnnnnn

De 27.2.- 10.11.47 ni ricevis 431 div. leterojn, postkartojn k.t.p. kaj forsendis 584 let., pak. k.t.p.

Ni respondadis ĉiam kaj kiel plej rapide.

::::::::::::

Respondante generale je demandoj de eksterlandaj samideanoj, ni sciigas, ke en Germanujo ĉiu persono kiu logas private /ne en komunloĝejoj/ ricevadas en monato: 10 kg. da pano, 150 gr. da butero, 400 gr. da viando, 500 gr. da sukero, 8 kg. da terpomoj, 1500 g aliajn nutraĵojn - kaj tio estas ĉio; la situo en la urbojn estas tre malbona kaj se iu ne havas familianojn en la kamparo, devas malsatadi.

::::::::::::::::::::

NI TUTKORE DANKAS AL REDAKCIO DE "AMERIKA ESPERANTISTO" POR SENDITAJ AL NI BELEGAJ LIBROJ. NI DANKAS ANKAŬ AL CIUJ REDAKCIOJ KIUJ INTERŜANGAS KUN NI GEZETOJN.

yyyyyyyyyyyyy

S-ro C.N.T.- Vi eraras, se vi kredas, ke delegito de Sovjet-Ukrainujo estas vera delegato kaj reprezentanto de ukrainoj en UN. Por ni li estas nur agento de moskva imperialismo, kiu estas tre dangera ne nur por ni, sed ankau por tuta mondo.

В наступному числі оголосимо список осіб, що прислали датки на прес фонд і таким чином уможливили нам видати 8 число та успішно продовжувати нашу працю. Чи і Ви будете в цьому списку?

x x x

В Бюлетені поміщуватимемо на майбутнє більше есперантського матеріялу, бо Бюлетень шлемо до низки різних країн і хочемо чужинців запізнати з українськими проблемами.

-- o --

Перериваємо друкувати курс Е. мови, доручаючи вивчати її приспішено з німецьких підручників, як довго, це нема перевиданого українського підручника О. К у з ь м и, що його ми одержали із Швайцарії. Друк словника ще триватиме деякий час.

nnnnnnnnn

В цьому числі друкуємо низку адрес-чужинців, що висловили бажання листуватися з українцями. Прохаємо неодмінно покористуватися цими адресами. Не треба лякатися, що неопанувалося ще достатньо есперантської мови, але сміливо пробувати свої їх сил.

oo OO oo

Три журналісти, один данець, один швед і один англієць повідомили нас що використовуючи прислані нами матеріяли, написали статті про Україну до своїх національних часописів.

----------

За слова поради, підтримки та признання, що їх ми безліч одержали, сердечно дякуємо! Зокрема, дякуємо за критичні заувагн, що дуже допомагають нам в нашій праці.

xxxxxxxx

Прохаємо давних українських есперантистів прислати нам свої спомини, головно цікавили б нас спомини про піонера українського есперантського руху О. К у з ь м у.

!!!!!!!!!!

Запрошуємо всіх наших читачів до жвавійшої співпраці з нами.

Р е д а к ц і я

R e d a k c i o

## DEZIRAS KORESPONDI

John Walter MURRAY, 410 Poplar Str. -ROSELLE, New Jersey, Usono. Koresp.: angle, hispane, germane, esperante, nederlande, ruse, svede, dane, norvege, france; povas legi: greke, hebree, irane, fine.

Josephine NELSON, -1150 N.O. Wilcox Ave, HOLLYVOOD, Usono - precipe pri Bahaaj Aferoj.

Hugo GERISCH, R.R. 4., PICTON, Ontario Canada, -precipe kun ukrainoj.

Einar ADAMSON, Värmlandsgatan 18, GÖTEBORG, Svedujo -pricipe kun ukranoj. Deziras materialojn pri Ukrainujo

Adrian HUGHES, 476 S. Bailey Ave. HILLSBORO, Oregon, Usono.

August PENSA /Estona D.P./-AUGSBURG -13b-Hochfeld Camp, v. Richthofenstr. 12/6 -Germanujo - kun FILATELISTOJ. VENDAS POŜTMARKOJN KAJ ALBUMOJN/26x 19 cm. kaj 19x14 cm./

Stanisław STACHOWSKI, -TOMASZÓW Maz. -ul. św. Antoniego 33/1 -Polujo -pri literaturo. Interŝanĝas librojn. Uz.: Esperanton, polan, rusan kaj ukrainan lingvon.

Fritz ROBOLD, -SCHWENNINGEN/N., Berneckstr. 9-Germanujo, precipe kun junaj ukranoj.

Friedhelm KLÖTING, DORTMUND-Aplerrbeck, Schwerterstr. 293-Germ.-precipe kun junaj gefraŭloj el Ukrainujo kaj Rusujo.

Kurt HASSE, /21 b/-HAGEN i.W.-Kinkelstr, 40, Germanujo, Kun gesamideanoj en tuta mondo pri ĉiuj temoj.

Albin HOLLITZER, /14b/-WALDSEE i.W. -Seidenstr. 41, Franz. Zone, Germanujo.

Rolf PAUK, /13b/-TANNENHOF, Herzogsägmühle, c/o, SCHONGAU, Obb. "US"-Zone, Germanujo/kun Ukrainoj/

Josef KUNERT /13b/-PETERSWÖRTH 64, Dillingen/D./kun tuta mondo/.

## Ekridetu

ESTAS konate, ke Hitler ofte vizitadis astrologojn, profetojn kaj similajn sortoantaŭridistojn. Li dedemandis unu astrologon: "En kiu tago mi mortos?". Post longa priprigardo de siaj tabeloj, astrologo fine respondis: "Vi mortos je monda festtago". - "Je kiu?"- demandis maltrankviliĝinta Hitler. "Mi ne scias" -respondis astrologo. -"Mi postulas verecon!"-"Mi ne scias"-kontraŭis astrologo -"sed tiu tago, en kiu vi mortos, estos plej granda mondfesttago".

UNUFOJE Mussolini en tempo de plej granda elflorado de sia gloro haltiĝis en unu urbeto, ĉar lia automobilo estis difektita. Li vizitis tiean kinejon; kiam sur ekrano ekaperis lia bildaĵo, ĉiuj ĉeestantoj leviĝis -nur li restis sidi. La posedanto de teatro alproksimiĝis al li, tuŝis lin sultron kaj duonvoĉe diris: "Mi sentas la samon, sed estas rekomendide por ke vi leviĝu. Estos pli maldangere por vi".

### EN FRENEZULEJO

En unu soveta frenezulejo oni antaŭvidis la viziton de eksterlandaj eminentuloj. Por surprizi tiujn pri "konscienco" de l"malsanuloj, oni instruis ilin unuvoĉe krii konatan frazon de Stalin: "Vivo fariĝis pli bona Vivo fariĝis pli gaja". Alvenis eminentuloj kaj frenezuloj bone elkriadis la ellernitan frazon. Tio ĉi tre plaĉis al eminentuloj, sed ili rimarkis aparte starantan homon, kiu ne kriis kune kun aliaj. "Kial vi ne kriis: la vivo fariĝis pli bona, la vivo fariĝis pli gaja?"-oni demandis lin. - Mi ne estas frenezulo, mi estas kuracista helpanto ĉi-tie, - klarigis demandita.

### EN SOVETUJO

-Kiel vi vivas, Johano?
-Kiel Lenin!
- ?
- Nek enterigas min, nek donas manĝaĵon...

UKRAINA ESPERANTISTO
Український есперантист

„UKRAINIAN ESPERANTIST"
BULLETIN
PUBLISHED AS A PRIVY COPY

ATENTU! NOVA ADRESO:
(13a)-BAYREUTH-LEONRODSTR. 2/I
Bayern — U. S. Zone — Germany

# BÍBLÍOGRAFÍO = БІБЛІОГРАФІЯ

RICEVITAJ
gazetoj k. libroj

"ESPERANTO"Nro 503-504-Anglujo.
"BRITISH ESPERANTIST"Nro Jul. Au.
"NOVA SENTO" Nro 3 - Brazilo
"RIO ESPERANTISTA" Nro 5-Brazilo
"MONDA BONVOL-SERVO"N. 5. -Kanado
"AMIKECO"Nro 7 - Francujo
"DIA REGNO" Nro 2 - Svedujo
"KRISTANA FRATARO"Nro1, 2. -Anglu.
"LA ĜUSTA VOJO" Nro 5 -Germanujo
"DANSK ESPERANTO BLAD"N. 5, Danujo
"LA ESPERO", Nro5-7, Svedujo
"VERDA STELETO"Nro 7-Italujo
"FLANDRA ESPERANTISTO"Nroj3-11.
"SENNACIULO" Nro 8-9, 10, Francujo
"LA JUNA VIVO" N. 111-117, Nederl.
"LA PONTO"Nro 1-2, Germanujo
"ESPERANTO KUNDGEBUNG"-Flugfolio
"GILDO DE SANKTA AJDAN"-Flugfol.
"INTERNACIA LIGO DE AMIKECO" Flf.

P. Merimee: "COLOMBA", 164 paĝoj
S. Effendi: "BAHAAJ INSTRUOJ" -28 p.
S. Effendi: "ŜEP KANDELOJ" 10 p.
J. H. Noble: "GIS REVIDO" 8 p.
M. Wagnalis: "MISERERE", 66 p.
A. M. Koliner: "LA REGNO" 23 p.
E. D. TAYLOR: "LA TASO DE AMSERVO", 27
M. WAGNALIS: "LA ROZUJO", 47 p.
E. Putmam: "Princo Vanc" 95 p.
E. S. Payson: "La AKROBATO"19 p.
Shakespeare: "KIEL PLAĈAS AL VI", 137
E. Naville: "LA DEVO" 152 p.
L. Wendell: "SUB MEZNOKTA SUNO"129
V. E. ROE: "LANDO DE ARĜENTA AKVO"45
"BLANCHE" 33 p.
"PROGRESADO DE PILIGRIMANTO" 149 p.
"PENSOJ DE ZAMENHOF"/kvarlingve/32
"ESPERANTO SIMPLIGITA" 12 p.
"VARBADO POR ESPERANTO"/Lehrtabelle/

Al mia Amiko S-ro H. Hammond el Posbach, Roros, Norvegujo, mi tutkore dankas pro al mi sendita nutraĵpakaĵo.
M. Myohajliv

"LA REALA VIVO DE NIA SINJORO KAJ SAVINTO JEZUO KRISTO"
de M. Dragona
aperis en Grekujo
Men.: Nikolao DRAGONAS, Ethnotrapeza, TESALONIKO, Grekujo

VARBU ABONANTOJN por nia BULTENO ..........



SENDANTE LA DONACON, VI EBLIGAS LA ELDONADON DE NIA BULTENO. ĈU VI JAM PENSIS PRI TIO?

ESPERANTO - KOOPERATIVO?
Jes!
Karl Karger, 16, Driedorf, Dillkreis

# UKRAINA ESPERANTISTO

# Український есперантист

aro II-a N-ro 1 (9)  Januaro - Februaro  1948.


## NIA PLEJ PROKSIMA TASKO.

Kiam ni renkontiĝis triope en Aŭgsburgo la 13-an de Februaro 1947. por priparoli aferon rilate starigon de nia Esperanto-movado, ni disponis nur per sep adresoj de l' ukrainaj esperantistoj en Bavarujo. Nur adresoj estis al ni konataj. Kaj personoj? Al ni sufiĉis, ke ili estis E s p e r a n t i s t o j. Ekzistis jam esperanto-kurso en Bayreuth kaj tio certigis nin, ke ekzistas eblecc por organizado de esperanto-movado inter ukrainoj, ke tiu ĉi ideo ne estas fremda por niaj samlandanoj. Do ni decidis komenci la aferon. Kiel provon ni eldonis unuan numeron de nia bulteno "Ukraina Esperantisto". Ĝi devis esti kvazaŭ stono, ĵetita en la puton, per kies sono ni povus konjekti pri ĝia profundeco. La eĥo estis neatendebla. Jam dum la unuaj tagoj post la dissendo de la gazeto amase alvenis la leteroj kun gratuloj, bondeziroj, kuraĝigoj kaj instigoj daŭrigi la komencitan aferon. Aperis sekvantaj numeroj de l' gazeto, unue tre neperfektaj laŭ formo kaj enhavo, kaj poste iom pos iom pliboniĝis kaj nun ni jam disponas per tute rimarkinda gazeto. Ni scias, ĝi ankoraŭ ne estas perfekta, sed tio dependas nur de ni mem. La gazeto estas propraĵo de ni ĉiuj kaj ĉiu havas rajton kaj eĉ moralan devon per sia kunlaborado ĝin pliinteresigi, pliriĉigi, plivalorigi.

Nia unua tasko, eltrovi, kolekti kaj grupigi ĉirkaŭ unu centro ĉiujn ukrainajn esperantistojn estas ĝenerale plenumita. Ekzistas ja ankoraŭ izolitaj unuopuloj, kiujn ni voĉo ankoraŭ ne atingis, sed pli aŭ malpli frue ni trovos nin reciproke. Nun leviĝas dua tasko: propagando de Esperanto inter neesperantistoj. Kaj jen jam estas praktika laboro por ni. El nia malgranda rondo de esperantistoj ni devas eliri en vastan mondon kaj nian fervoron, nian entuziasmon, nian idealismon alproprigi al plej vastaj rondoj de nia komunumo. Jen estas ekzameno por ni, la tasko, nepre plenumenda.

Antaŭ ĉio ni devas starigi aron da esperanto-kursoj. Sed unue ol instruadi l i n g v o n Esperanto oni devas nepre varbi la adeptojn por i d e o de Esperanto. La sukceso dependas tute de l' individueco de l' varbanto. Antaŭ ol varbi aliajn por tiel nobla ideo, ĉiu devas unue fariĝi mem ĝisosta Esperantisto. Esperanto devas esti por li ne nur laŭokaza ĥimero, sed kun ĝi kaj per ĝi li devas ĉiam vivi, ĝi devas esti nedeprenebla parto de li mem. Li devas esti esperantisto je ĉiu paŝo kaj en ĉiu colo! Nur per sia propra ekzemplo oni povas plej multe atingi. Jen kelkaj demandoj: Ĉu vi senkaŝe, publike ĉiam portas verdan stelon, ne timante la primokojn kaj riproĉojn de neinformitoj kaj kontraŭuloj kaj al ĉiu povas doni kuraĝan rebaton, defendante nian ideon? Ĉu vi publike legas la priesperantan gazezon, instigas aliajn ĝin legi kaj aĉeti? Ĉu vi publike uzas nur Esperanton dum interparolado kun alia esperantisto? Se vi plenumus honeste nur tiujn ĉi tri fundamentajn por ĉiu esperantisto devojn, la afero estas jam tre progresinta.

Ekzistas du metodoj de propagando: amasa kaj individua. Ambaŭ estas bonaj kaj efikplenaj, se estas bone agitaj, sed bezonas du tute aliajn tipojn de propagandistoj, tute aliajn rimedojn. Amasan propagandon ovas fari nur spertuloj de l' tiu speca agado, kiuj konus psikologien de l' amaso kaj povus je ĝi influi, ĉar entuziasmigita amaso estas plej granda potenco, same kie ĝi seniluziigita estas plej inerta baro. Individua propagando estas senbrua influado per propra ekzemplo sur la plej proksimaj kunestantoj. Tielmaniere varbita samideano neniam perdos. Pripensu per kiu propagandmaniero vi povos plej sukcese servi por nia ideo kaj agu!

Esperanto estas nova religio, kiu bezonas siajn sentimigemajn apostolojn. Oni ne postulas de vi heroaĵojn, sinoferon, plenumon de neplenumeblaĵojn. Laboru por Esperanto nur laŭ supremenciitaj tri punktoj, se vi ĉiujare varbos almenaŭ nur unu novan Esperantiston-samideanon, via devo rilate Esperanton estos plenumita.

Do estantan tempon ni uzu por individua propagando kaj varbado por Esperanto. Kuraĝe ni portu nian Verdan Stelon! Nia interkompreniĝa lingvo estu nur lingvo Esperanto. Ni instigu niajn konatulojn legi nian gazeton, ni kolportu ĝin amase, kaj se ne estas eble organizi eĉ plej malmultnombran kurson, almenaŭ individue instrui novajn esperantistojn. Se ni honeste tion plenumos kaj akiros almenaŭ duoblan nombron de nuna stato da fervoraj samideanoj, ni kronos nian agadon per nia propra ukraina esperantista organizaĵo, kiu enviciĝinte en tutmondan internacian organizon aldonus ankaŭ briketon al bela konstruaĵo de l' E s p e r a n t u j o.

M. Mychajliw.

---

## LA DIFINO DE L' VORTO "UKRAINO" KAJ DE ĜIAJ DERIVAĴOJ!

Laŭ opinioj de ukrainaj esperantistoj la redakcio preparis jenan solvon, de nun uzotan:

1) Ukrain-o - homo, kiu apartenas al nacio ukraina; Ukraino - viro (Українець); Ukrainino - virino (Українка).
2) Ukrain-a - adjektivo de supra vorto - український
3) Ukrain-uj-o - Ukrain-land-o - lando, en kiu loĝas Ukrainoj (Україна).
4) Ukrain-uj-an-o - Ukrain-land-an-o - homo de iu ajn nacio, kiu loĝas en Ukrainujo, en Ukrainlando - (український земляк).
5) Ukrain-ist-o - homo, kiu profesie okupas sin je la studadoj super la Ukrainujo kaj Ukrainoj - (українїст)
6) Ukrain-aĵ-o - objekto, produkto, verko de l' scienco, arto kaj industrio ukraina - (українщина).
7) Ukrainism-o - spirito, karaktero ukraina - (українїзм)
8) Ukrain-ig-i - fari ion ukraina, alproprigi ion al Ukrainujo - українїзувати).

La vortoj "Malgrandrusoj" kaj "Ruteno", kiel "barbarismoj" estas forigotaj.

( "Ukraina Stelo" 1913.).

---

Al kunfondinto kaj unua redaktoro de "Ukraina Esperantisto", S-ro M.V. D o l n y c k y j, forveturonta Usonon ni tutkore dankas pro lia laboro por nia gazeto kaj tutkore deziras plenan sukceson sur lia nova vivvojo.

Redakcio.

# K O M I N T E R N O

## politika instrumento de l' rusa imperialismo .

Sendube,ke la stariĝo en Beogrado "Informejon",fonditan per komunistaj partioj de 9 ŝtetoj estas formala renoviĝo de l' Kominterno. Ni skribas formala,ĉar ĉiu,kiu konas sovetan realecon,neniam kredis, ke Kominterno fakte estis ĉesinta sian agadon,kvankam antaŭ 5 jaroj oni publike informis pri ties likvido.Kominterno,kiel kunagado de ĉiuj komunistaj partioj en mondo neniam ĉesis kaj neniam ĉesos sian agadon,kiel longe ekzistas kaj regas Tutrusa Komunista Partio de Bolŝevistoj,kiu havas unu celon - la regadon de l' Moskvo super tuta mondo.Kominterno,elprovita instrumento de l' rusa imperialismo.Pri tio atestas konstruo kaj historio de l' Kominterno,ĉia persona kaj organiza interligeco kun registraro de UdSSR kaj kun IV Sekcio de l' ruĝa armeo,kio egalas al II. Sekcio ĉe aliaj armeoj.

Kominterno - estas ligo de 128 komunistaj partioj de tuta mondo.Tiuj ĉi partioj en tiu ligo nomiĝas "sekcioj".Sekcioj estas grupigitaj en "sekretariejoj de l' landoj".Ĉis la likvido de l' Kominterno ekzistis 8 "sekretariejojn": 1.eŭropa,(okcidenta Eŭropo) 2. skandinava, 3.pola-balta, 4.balkana, 5.de anglo-saksa Ameriko, 6.de latina Ameriko, 7.de Oriento,kun subsekretariejoj a) por malproksima Oriento, b) Proksima Oriento, 8.de Kolonioj.

La ĉefestreco de l' Kominterno estis Kongresoj de l' kominterno, de post 1935 j. neniam plu kunvokataj.Kongresoj de l' Kominterno "decidadis" pri ĝenerala politika direkto,"elektadis" estraranojn de l' Plenum-Komitato de l' Kominterno kaj estraranojn de l' "sekretariejoj".La vortojn "decidadis" kaj "elektadis" ni prenas en citsignoj tial,ĉar ĉio okazanta dum Kongresoj estis nur formaleco,kiun akceptadis Kongreso per aklamo.Fakte ĉio estis decidita jam antaŭe per estraro de l' rusa komunista partio.

Plenum-Komitato de l' Kominterno oficis en Moskvo kaj enhavis 8 fakojn: propagandan kaj agitacian,administran,politikan,organizan, militaran,eksterlandan,helporganizaĵojn kaj specialan (spionado). Specfako estis tute gvidata per oficiroj de l' IV Sekcio de Ruĝa Armeo.Ĝia ĉefo estis ĝis sia morto Ŝĉerbakov,samtempe ĉefo de l' IV Sekcio kaj sekretario de politika fako de l' rusa komunista partio.

Kongresoj de l' Kominterno okazis ĉiam en Moskvo,"sekretariejoj de l' landoj" oficiis ankaŭ en Moskvo (eksterlande ili posedis nur siajn filiojn),ankaŭ en Moskvo estis la sidejo de tiuj komunistaj partioj,kiuj en propra lando ne estis permesitaj.

Kominterno fondiĝis en 1919 jaro.

Ĝiaj du unuaj Kongresoj en j.1919 kaj 192o estis de organiza karaktero.Lenin en siaj 21 punktoj postulis de Kominternanoj i.a. "por ke ili kunlaboru kun soveta unio",postulis ,por ke ili "malorganizu burĝajn armeojn dum la paco,kaj senkompromise kontraŭbatalu socialistajn partiojn de l' II Internacio".Akceptita per unua Kongreso statuto de l' kominterno garantiis por "bolŝevista sekcio" unu trionon da lokoj en estraro kaj ĉiuj decidoj por sia valideco bezonis du trionojn da voĉoj.Ruza Lenin sciis bone,ke eksterlandaj komunistaj partioj-neniam grupiĝos tiel unuece,por ke ricevu pli multon da voĉoj de du trionoj.

En tempo de du unuaj Kongresoj la junaj Komunistaj gvidantoj estis konvinkitaj,ke la influo de l' ideo kaj la agitvortoj estos tiel fortaj,ke sen iu ajn alia helpo ĉie eksplodos revolucioj per si mem,kaj per tio bolŝevistoj ekregos la tutan mondon.

Sed realeco - malgajnita milito en jaro 192o seniluziigis ilin kaj dum III kaj IV Kongresoj de l' kominterno,okazintaj en 1921 kaj 1922 j. rusaj gvidantoj decidis enjungi al laboro por Moskvo socialistojn de II Internacio,la samajn,kiujn antaŭ ne longe senindulge kontraŭbataladis.Rusaj bolŝevistoj planis "proletaran" revolucion en Germanujo en j.1923 kaj pensis,ke por tiu afero gajnos germanajn social-demokratojn, Sed ne nur ne

gajnis social-demokratojn,kaj ĉe tiama gvidanto de l' germanaj komunistoj Brandler deklaris al Zinovjev,tiama sekretario de l' Kominterno,ke al li "pli valoras la sango de l' germana laboristo,ol ambiciaj planoj de Lenin.

Proletara' revolucio en Germanujo komprenebla malsukcesis kaj Brandler iĝis malamiko de l' Kominterno N-ro 1. Kvina Kongreso de l Kominterno en Julio kaj Aŭgusto 1924 j. pasadis en funebra atmosfero de l' malgajnita germana revolucio.La tezo de komuna fronto kun social-demokratoj estis kondamnita kaj ŝanĝita per alia taktika tezo - "agiti por nia ideo social-demokratajn laboristojn kaj pli valorajn tiujn inter senpartiaj".Por ke ne okazu en estonteco la historio,simila al tiu kun Brandler, - V Kongreso decidis "bolŝevigon de ĉiuj partioj,apartenantaj al III Internacio.Praktike tiu ĉi decido efektiviĝis per okupo de gvidpostenoj en ĉiuj sekcioj de l' Kominterno per rusaj komunistoj,kaj de tiu tempo la Moskvo praktikadis tion senkaŝe kaj konstante,sendante rusajn registraranojn kaj ruĝarmeanojn sur gvidpostenojn en diversa partioj,anoj de l' Kominterno. V Kongreso ankaŭ decidis pli ekinteresiĝi pri l' Ĉinujo kaj de tiu tempo komenciĝis ĉiuj malfeliĉaĵoj de l' ĉina popolo,ĵetita per volo de Kremlo en staton de senĉesa civita interbatalado. V Kongreso de L' Kominterno estis ankaŭ fino de Trockij kun lia teorio "de permanenta revolucio en Okcidento" kaj venko de Stalin kun lia teorio "de konstruado de socialismo en unu lando",t.e.organizado de militara potenco de l' soveta ŝtato,kiel ĉefa apogilo en batalo pro konkero de l' mondo.

En jaro 1928 okazis VI Kongreso de l' kominterno.Ĝi jam staris sur principoj de l' Stalina teorio.Unu de ĝiaj tezoj diras: "La kresko de l' forto de UdSSR alproksimigos tutmondan revolucion kaj liberigos internacian laboristaron de kapitalista jugo".Oni diras ankaŭ,ke "soveta patriotismo" devigas ĉiujn honestajn laboristojn kaj plej bonajn arojn de l' vilaĝanaroj kaj laboremajn intelligentulojn" kaj pri nepreco defendi "socialistan patrujon" en okazo,kiam ĝi estos superfalita per kapitalistaj potencoj.Oni decidis,ke ĉiujara unua de Aŭgusto estos "la tago de l' batalo kun milito kontraŭ UdSSR

Kun VI Kongreso la hipokrita sendependeco de l' Kominterno de Kremlo formale finiĝis.Fakte tiu sendependeco neniam ekzistis.Kun VI-a Kongreso Kominterno formale kaj oficiale fariĝis parto de l' soveta eksterlanda ministrejo,kio efektive estis jam de komenco de ĝia ekzistado.

(Daŭtigota).

---

Prosper Mérimée

MATEO FALCONE.

- Edzino,- li diris,- ĉu tiu ĉi infano estas de mi ?

La brunaj vangoj de Giuseppa fariĝis brikruĝaj.

- Kion vi diras,Mateo ? Kaj ĉu vi scias,al kiu vi parolas ?

- Nu,tiu ĉi infano estas la unua el sia gento,kiu faris perfidon.

La ploregoj kaj singultoj de Fortunato duobliĝis,kaj Falcone senĉese fiksadis al li siajn akcipitrajn okulojn. Fine li frapis la teron per la kolbo de sia pafilo,kaj ĵetinte ĝin sur sian ŝultron,li ekpaŝis sur la vojon al la makiso,kriante al Fortunato,ke li sekvu lin.La infano obeis.

Giuseppa kuris post Mateo kaj ekkaptis lian brakon. - Li estas via filo,- ŝi diris per tremanta voĉo,endronigante siajn nigrajn okulojn en tiujn de la edzo,kvazaŭ por legi tion,kio okazas en lia animo.

- Lasu min,- rediris Mateo,-mi estas lia patro.

Giuseppa kisis sian filon kaj eniris plorante en la dometon.Ŝi falis surgenue antaŭ bildo de la Virgulino kaj preĝis fervore.Dume Falcone marŝis proksimume ducent paŝojn sur la vojeto kaj haltis nur ĉe krutfosaĵo,kie li malsuprenir-is.Li esploris la teron per la pafilkolbo kaj trovis ĝin mola kaj fa-

A. Krymskyj

MURA KALENDARO

Ĉiutage kalendaron vidas mi sur blanka muro
Kaj karteton hieraŭan mi forŝiras kun plezuro.

Forŝiraŭtan mi detruas...For,vi tago malfeliĉa !
Jam ne venos vi plu reen,per malbono tago riĉa.

Sed kial mi tiel ĝojas,kiam tago malaperas ?
Ĉu sekvontan,la pli belan tagon havi mi esperas ?

Trad. V.Atamanjuk.

**Збираємо дальше заяви до ОН.**

Як це вже було повідомлене в чч."У.Е." українці зібрали 500підписів на заявах до ОН,щоби впровадити есперанто,як одиноку міжнародню мову,до публичного життя.В нашій редакції є ще около 500 невиповнених таких заяв.Скільки підписів зібрали Ви?.Кожний може зібрати між своїми знакомими 10 – 15 підписів.Тому використайте всі можливості,жадайте у н[illegible] анкет та посиліть акцію збирання підписів,щоби ми могли похвалитися щонайменше числом 1000.Всі держави зібрали кожна по кільканайцять а то й кількадесять тисяч.Нижче тисячки зібрали лише в Греції,Палестині,Ірлянд[illegible] Уругваю,Канаді,Естонії та Індії.Чи ми не можемо їх дігнати й перегнати ? Скількість зібраних підписів свідчить про зрозуміння так важного питанн[illegible] як міжнародня мова та а покажчиком степення інтелектуальної зрілості даного народу.Тому всі на фронт збирання заяв,щоб назва України не стоя[illegible] на остатньому місці у статистиці,яку щомісячно оголошує Міжнародне Об'єднання Есперантистів ( UEA ) в Лондоні.

——— ooOoo ———

Kiuj deziras reprezenti la "ESPERANTO FILM-GRUPO"-n en sia lando,bonvolu sin anonci grandnombre el ĉiuj landoj. Antwerpsestraat 45, Bergen op Zoom,Nederlando.

——— ooOoo ———

cile fosebla.La loko ŝajnis al li konvena por lia celo.

- Fortunato,iru al tiu granda ŝtono ! -

La infano iris,kiel li ordonis kaj surgenuis.

- Diru viajn preĝojn !
- Ho patro,patro,ne mortigu min !
- Diru viajn preĝojn !- ripetis Mateo per terura voĉo.

Balbutante kaj ploregante la knabo eldiris la preĝojn "Patro nia" kaj "Credo".La patro fortavoĉe respondis "Amen" post ĉiu preĝo.

- Ĉu estas ĉiuj preĝoj,kiuj vi scias ?
- Patro,mi scias ankaŭ la preĝon "Ave Maria" kaj la litanion,kiun instruis al mi mia onklino.
- Ĝi estas tre longa,sed ne estas grave.

La infano finis la litanion per malforta voĉo.

- Ĉu vi finis ?
- Ho mia patro,havu kompaton! pardonu! Mi ne plu faros tion.Mi petegos mian kuzon la kaporalon,ke oni indulgu Ĝianetto-n.

Dum li ankoraŭ parolis,Mateo st[illegible] ĉis la ĉanon de l' pafilo kaj celi[illegible] al li,dirante:-Dio pardonu vin !

La knabo faris malesperan klopodon por leviĝi kaj ĉirkaŭpreni la genuojn de sia patro,sed li ne havis tempon por tio.Mateo pafis,ka[illegible] Fortunato falis mortinta.

Ne ĵetinte rigardon al la kadaŭro,Mateo ekpaŝis sur la vojo al s[illegible] domo por serĉi fosilon kaj enterigi sian filon.Li apenaŭ estis far[illegible] nta kelkajn paŝojn,kiam li renkontis Ĝiuseppa-n,kiu alkuris timigita de la pafo.

- Kion vi faris?-ŝi ekkriis.
- Justecon.- Kie li estas ?-
- En la fosaĵo.Mi tuj enterigos lin.Li mortis kiel kristano;mi igkanti meson por li.Oni diru al mi bofilo Tiodoro Bianchi,ke li venu por loĝi kun ni.

( Fino)

O. Milko

DEFENDANTO DE LA KATENITA VORTO.

Teruraj nuboj ekdensiĝis super Ukrainujo en la dua duono de la XIX-jarcento.Rusa imperio de caroj,forpreninte de ukraina popolo per ru kaj perforto "la kampon kaj maron",ekdeziris tiam ankaŭ mortigi li animon kaj tielmaniere laŭ sia imperialista recepto "dissolvi ukr an problemon".Dum ne plenaj dek kvin jaroj ŝtatrusaj reprezentan en 1863 jaro rusa ministro Valuĵev kaj en 1876 la caro Aleksandro II - estis eldonintaj du dekretojn,per kiuj la ukraina lingvo esti starigita ekster la leĝon.Ĝi estis forpelita eĉ el la komenca ler Kien ĝi post la longaj jaroj de devigita ekrusikado estis komenci fari al si la vojon,kaj oni malpermesis presi ion ajn ukrainlingve el multparolanta ilustracio de senekzempla subpremado de la ukraina spirita vivo povas servi la fakto,ke sub notoj de ukrainaj kantoj oni estis malpermesintaj submeti la ukrainajn vortojn,kaj ukraina kanto povis eniri la scenejon-en la franca traduko.Al la granda,liberecon-amanta popolo Moskovujo fermis la buŝon kaj ŝtopis la orelojn,ekkal-kulinte tion,ke ĝi mortinte en propra malmemoriĝo,fariĝos sterko por ĝia ekflorado.Rusigita eklezio,rusa lernejo,militistaro kaj oficoj, ties konsistan parton de la ageco formis propagando de la maletimado de ĉio,kio estis ukraina,devis ekpintigi malhonoran planon de la sen-ekzempla subpremado.

Drakone persekutita ukraina vorto estis trovinta la azilon en Lviv, kultura centro de la Orienta Galicio,kiu apartenis tiam al Aŭstrio-Hungara monarĥio.Sur tiu ĉi parteto de la ukraina etnika teritorio,kiu estis troviĝinta ekstere de sfero de la rusa influado,Ukraina naciku-ltura vivo havis relative pli favorajn kondiĉojn por la disvolviĝo.

En tiuj ĉi malfacilaj jaroj,kiuj ekpendiĝis kiel inkubo super ker-no de la ukraina etnika teritorio eniris mondon Myĥajlo Kocjubynskyj. Li naskiĝis la 17-an de Septembro 1864 j. en Vinnycia,en familio de la malalta oficisto.Fininte mezlernejojn en Ŝarhorod,li ekhaltis la ins-truistan ekzamenon.En 1892-a jaro li akceptis postenon de la oficisto en Filoksera Komisiono - komence en Besarabio kaj pli malfrue en Kri-mo - ties tasko estis la pereigado de la filoksero,malutilulo de la vinvito.Kun tiu ĉi ĉapitro de lia vivo ligiĝas la genezo de lia rakon-to "Por la komuna bono".Pro malsaniĝo li forlasis la okupadon en la Filoksera Komisiono kaj transveturis en Ĉernihiv.En 1896-a jaro li e-dziĝis je ĉernihivanino Vira Dejŝ kaj pos unujara restado en Zytomyr, kie li estis okupita en redakcio de la rusa gazeto "Volyn",reiris de-nove Ĉernihiv-on.Tie ĉi kiel oficisto de la loka memadministrado li vi-vis ĝis sia morto la 25-an de Aprilo 1913 j.

Tiom da pri lia vivo mallonge resumita.Verkisto ĝuis la grandan di-gnon kaj estimon inter siaj samlandanoj.Lia domo en Ĉernihiv estis ce-lo de la vizitadoj por junaj adorantoj de la persekutata,sed heroeca ukraina Muzo.

"Tuta mia vivo troviĝas en literaturo" - tiuj ĉi vortoj de Kocju-bynskyj klare montras al ni,kie oni devas serĉi la ekkonadon kaj ekta-ksadon de lia vivo.

Estetismo en la plej profunda signifo de tiu ĉi vorto formas tiun malmolan fundamenton,sur kiu apogiĝis ĥarega templo de spirito de tiu ĉi eminenta,nobla homo kaj verkisto.Tiu ĉi fundamenta strio de lia an-imo al tiu grado penetras ĉiun ĉelon de la verkisto,ke ĝi radiigas vin, kiam vi rigardas lian foton.Beleco estas ĉefa kolono,sur kiu apogiĝas anima ligiĝo de lia individueco kaj lia verkista "mi".

Sed farus eraron tiu,kiu rigardus Kocjubynskyj nur kiel konteplin-ton aŭ esteton - sibariton.Lia estetismo estas dinama estetismo de la batalanto por idealaj valoroj.Li vidas belecon en batalo kaj celado al la Vero kaj la Libereco - ecoj de la ideala ordo,en firma fideleco al la idealaj valoroj,ties kulturado kaj defendo donas al la homo ho-man dignon kaj plialtigas lin super aliaj kreitaĵoj.Beleco de la ce-

lado kaj movado briletas ankaŭ en liaj priskribaĵoj de hejmaj pejzaĵoj.

Tiu ĉi profunda komprenado de la beleco kreis al la verkisto la moralon, kiu malpermesis al li rompi sian ukrainan plumon en la lamfaci-laj tempoj de la nacio kaj ordonis kun fido al venko de la bono kaj de la vero teni alte la standardon de la persekutita kaj primokita hejmvorto.

El la sama radiko ekkreskis ankaŭ lia pozicio koncerne literaturon, kiel reflekso de la aspiroj de homanimo. Kie lokon de la sopiro je idealo okupas griza ĉiutageco kun sensenta koro, tie formiĝas balaaĵaro, sed "sur balaaĵaro - laŭ vortoj de unu de liaj personaĵoj - ne povas flori poezio".

Servo al la beleco, gvidante lin senĉese en literatura agado tra la vojo de serĉado, estas ankaŭ difininta lian literaturan manieron. Pendolo de lia literaturagado, metita en movadon per reprezentantoj de la realismo, trairis profundan parton de sia vojo tra impresionismo, atingite sian apogeon en la rakontaĵo "Ombroj de la forgesitaj prauloj" - nepre neoromantisma verko. La impresionismo formas organisman strion de la verkaĵo de la Kocjubynskyj. Ĝi inter aliaj eknutris en liaj verkoj per akreco tiujn bildojn, kiuj estas reflekso de la politika kaj sociala malliberigo de la Ukrainujo per Rusujo. La ilustracion de tio ni trovas en la flamantaj vortoj de kolero de lia "Intermezzo" kaj en multaj bildoj de la romano "Fatamorgana".

Psikologia novelo kaj sociala romano - jen tiuj ĉi areoj, sur kiuj verkoj de la talento de Kocjubynskyj trovis la konforman klimaton kaj atingis nekutiman altecon. La kreanta impulso, eknobiligita de naskita sento de la beleco kaj eksanktigita per aŭreolo de la ofera idealismo trovis en persono de la verkisto sian idealan esprimon.

Tema riĉeco de la verkoj de Kocjubynskyj brilas per ĉiuj koloroj de la cielarko. Al tiu ĉi varieco de la temoj ne cedas ankaŭ la varieco de la personaĵoj, inter kiuj troviĝas ne sole Ukrainoj.

En la persono de la verkisto, distingita esteto ni vidas penetrantan psikologon, kiu sciis legi sekretan libron de la homanimo. Reciproka kunagado de tiuj ĉi kvalitoj permesis al li plialtiĝi al la nekutima artisma alteco.

La verkoj de Kocjubynskyj komencis aperiĝi de post 1890-a jaro en Lviv, kiu situis tiam ekstere de sfero de la mortiganta rusa influado. Li skribis ilin dum la severaj tagoj, kiam Rusujo celadis per siaj drakonaj leĝoj ekfermi la buŝon al la ukraina popolo. Antaŭ malliberigita Hejmlando, en la bruston kies rusa okupanto estis direktinta la mortportantan sagon, la verkisto starigis kirason de sia artisma vorto. La nobleco de tiu ĉi vorto estis elokventa akuzigo de rusa bruteco antaŭ konscienco de la liberecamanta mondo. Dia elemento de la beleco, situita en la fundamento de la naturo de Kocjubynskyj, kaj la sufero de la Hejmlando, irinta krucan vojon sub la fajfado de la rusa vipo - donis al li la kuraĝon kaj starigis lin en serion de la sentimemaj defendantoj de la katenita ukraina vorto.

Malkovru tiujn ĉi modestajn liniojn antaŭ la okuloj de la okcidentlandaj samideanoj, legontaj ilin, la golgotajn paĝojn de la ukraina historio kaj helpu al ili kompreni sur ties fono la helan figuron de la ukraina humanisto, "la mano ties estis - laŭ liaj vortoj - etendita al la amika premigo tie, kie oni bezonis ĝin, kaj lia animo estis malfermita por la fremda malfeliĉo, kiel la floro por la roso".

---

"ESPERANTO" N-ro 5o5.

... Germanujo estas hodiaŭ vera batalkampo prilingva.La Militistaj Registaroj ĉiel subtenas la instruadon de la propra lingvo.La angla lingvo videble pleje sukcesas pro faktoroj konataj.La franca lingvo sekvas nur duavice kaj la rusa serĉas ankaŭ sin penetri. La spertoj de ĉi tiuj desupre ordonita kaj apogita instruado certe estas sciindaj.Hazardo volis, ni ricevu de unu el niaj korespondantoj en Berlino broŝuron germanlingvan kun titolo "kial la homoj parolas diversajn lingvojn?" Ni konfesas,ke la maniero prezenti problemon memorigas la procedon de la teoriuloj de la Tria Regno.La lingva problemo estas prezentata sub la lenso de politik-ekonomia doktrino kaj oni havas la impreson,ke la mondo finiĝas ĉe la Odra rivero en Germanujo.Neniu aludo pri la sinteza helplingvo,la longa vico de provoj,la multaj spertoj akiritaj k la vivanta ekzemplo de Esperanto. Neniu citaĵo pri eminentaj lingvistoj germanaj,sed teda trolaŭdado de rusa.

"SENNACIULO" N-ro 1o.

... La kondiĉoj materiaj k spiritaj estas teruraj nuntempe ĉi tie,k nenie vidiĝas elirvojo.La popolo ege malsatas k ne havas vestaĵojn,ĝi tetu ne havas la plej primitivajn porvivaĵojn.Ne estas mirige,ke pro tiaj cirkonstancoj la malamo de la popolo al la "liberigintoj" iĝas daŭre pli granda.Estas egale kiun koloron portas tiu "malamiko".Estas tre danĝera evoluo,kiu kaptis la germanan popolon.Ĝi celas al pura naciismo.La kaŭzo estas la malbona politiko de la okupanto.Ĉe malsatanta popolo oni ne povas veki simpation por demokratio,k ju pli oni parolas pri demokratigo des pli la popolo forŝovas tiun sistemon.Tiu "demokratio" ja ekzistas nur sur la papero,en la praktiko parolas la glavo de la venkinto.Ĝi promesis liberigi la Germanan popolon de la faŝismo,de la diktaturo,sed ĝi donas al ĝi novajn faŝismon k diktaturon.Nur [illegible] koloroj ŝanĝiĝis.Sekvanta ŝerc[illegible]ndo tipe ilustras la situacion [illegible] mando al la Germ.popolo:"Ĉu v[illegible]us travivi trian mondmiliton? [illegible]pondo: "Jes,sed ne duan liberi[illegible]

P.S. Ĉu ne estas interese ko[illegible]tati,ke mi ankaŭ nun,same kiel [illegible] la "bruna" tempo,ne povas citi m[illegible] nomon ?

"LA S.L.P.-FOLIO" N-ro 1.

Celoj de SLP : La Socialista Laborista Partio de Usono deziras aboli malhavon,malsekuron,senokupecon k militon; ni NE deziras absolutismon de ia ajn speco,ĉu stalinista, ĉu naziista,aŭ ĉu enlanda aliformigo de unu el ĉi tiuj eŭropaj modeloj.Ni deziras mondon liberigitan je la militon-naskanta luktado por kapitalistaj merkatoj,mondon en kiu oni produktas varojn por utilo al la produktantoj,k ne por vendo profitcele.Ni deziras mondon en kiu maŝinoj fariĝos feliĉo,multobligante nian produktitaĵon,k donante al la produktantoj libertempon por studi,por vojaĝi,k por ĝui la produktojn de nia laboro.Ni deziras vivi plenajn vivojn,malŝarĝinte por ĉiam de bezono k de timo pri bezono.

---

Reabonu la "Ukrainan Esperantisto

---

При листуванні з нами просимо долучувати поштовий значок на відповідь.

---

Висилайте"Українського Есперантиста"своїм закордонним кореспондентам.

---

Пересилайте переплату на 1948.р.

---

SOVETA REALECO.

- Kiel vi fartas ?
- Dankon,meze bone.Pli malbone ol en la pasinta jaro,sed pli bone ol en la venonta.-

## З есперантського світу.

Словаччина: В Турчанському Св.Мартині основано Словацький Есперантський Союз, якого головним завданням є видавання есперантських підручників, словарів, часописів, постійна пропаганда й популяризування есперанта та урядження курсів з есперантськими виставками.

Словацьке Есперантське Товариство в Братиславі видало підручник есперанта в 14-ти лекціях. Автор: Е. Б. Тварожек. Також адміністрація журналу" Krásy Slovenska "у Турч.Св.Мартіні видала підручник есперанта у В. Долінского.

Аргентина: В цілій країні йде жвава пропаганда есперанта. Аргентинські часописи й журнали постійно подають вістки з есперантського руху та прихильні для есперанта статті.

Франція: Посадник міста Perpignan уділив місцевому есп.товариству 5000 фр. субвенції на пропаганду есперанта. Одну з кращих вулиць міста названо:"Вулиця Др.Заменгофа, творця есперанта".

Мадярщина: Дирекція залізниць вислала около 70 залізничників на одномісячний курс есперанта, щоби "на кожній більшій залізничній стації Мадярщини був принайменше один залізничник, що володіє есперантом".

В часі виборів до парляменту Мадярска Соціял-демократична Партія, мабуть в перше в історії урядила передвиборче віче в есперантській мові.

Італія: Медичний журнал" Giornale di Clinica Medica "подає зміст важніших наукових статей в есперанто.

Корея: В тутешніх учительських семінаріях впроваджено навчання есперанто.

Америка: В Conway відбувся 37-ий Конгрес Еспантського Союзу Північ. Америки. Затверджено новий статут Союзу та обрано провід Товариства. В Колегії Rollins есперанто трактується нарівні з іншими предметами навчання. В 41 університетах та колегіях є есперантські курси. Журнал " American Esperantist "появляється тиражем 2000 примірників, та знаходиться в 105 університетських та публичних бібльотеках.

Австрія: Перший післявоєнний Конгрес австрійських есперантистів відбувся в Kufstein при участі 300 делегатів з цілого краю.

Бразилія: В S.Paulo відбувся 11-ий Бразилійський Есперантський Конгрес. Різні міністерства вислали на Конгрес своїх офіційних представників. Дирекція залізниць в S.Paulo дала для всіх учасників Конгресу даровий переїзд залізницею. Уряд держ. S. Paulo дав 20000 кр.субвенції есперанському товариству.

Чілі: У двох державних гімназіях Сантіаго навчають есперанта. На лініх курсах Центрального Університету також уряджено курс есперанта. Для есперантського руху це важний момент, бо в тих курсах бере участь молодь з цілої Півд.Америки.

Египет: Есперантисти Каїро офіційно витали есперантиста Джона Робертсо який приїхав зі Швайцарії, як віцеконсуль ЗДПА в Каїро.

Франція: 60 голяндських залізничників есперантистів ревізитували французьких залізничників есперантистів в Парижі. Зустріч мала офіційний характер з участю представників французького й голяндського урядів.

Венецуеля: В Caracas основано есперантське товариство та зорганізовано курс мови. Місцевий щоденник "El Universal "опублікував обширне інтерв'ю з проф. Félix Angel Losada, інструктором есперанта.

Малаї: В Сінгапурі існує жваве есперантське товариство, що веде пропаганду есперанта серед малайців. Полуднево Східня Азійська Ліга, що пропагує об'єднання цих країв для успішної боротьби за визволення з-під чужих впливів видала в есперанто одноднівку про конгрес Ліги та її завдання.

======XXXXXX=====

Osyp Makovej +)

## ŜTONEPOKO.

Traleginte instruplenan
Libron pri la Ŝtonepoko
Vidas mi,la pra-praavo
Iras el malantaŭ roko.

Kaj surŝultre portas grandan
Pecon da grasa cervaĵo
Kaj ŝvitante pro la peno
Ĵetas ĝin antaŭ kavaĵo.

"Ho,eliru,mia ino"-
Vokas li per laŭta voĉo -
"Donu al mi ion manĝi
Kaj forportu tiun aĉon!"

Proksimiĝis la avino
Hezitante kaj tremante,
Obeeme antaŭ edzo
Sian kapon klinigante.

"ho,pardonu,mia estro,
Ke nenion mi preparis,
Estis ligno tre malseka
Kaj la fajron mi ne faris."

"For de antaŭ la okuloj,
Ci fiaĉo malbenita -
Mi ĉasadas tutan tagon
Kaj viando ne rostita ?!"

Kolerege kaptis pecon
De cervaĵo ĵus ĉasita
Mordas,manĝas ĝin avide,
Kvankam ĝi ne kuirita.

Ploras,ĝemas praavino
Riproĉante sian sorton:
- Ĉu pro fajro malbenita
Ne eviti jam la morton? -

Ĉesu plori,la avino,
Via sorto ne perdita,
Nur ellernu fari fajron
Kaj problemo jam solvita.

Pli malbone estos iam
Por la via pranevaro,
Fajron havos ili multe
Kaj viandon - unu foje dum la
jaro !

Tradukis M.M.

+) Osyp Makovej 1856 - 1925 ukraina poeto kaj novelisto.Plej ŝatataj estas liaj satiroj je politikaj kaj socialaj temoj,en kiuj li trafe primokas polan politikon en Galicio.Liaj kelkaj patriotaj kantoj ĝis nun estas kantataj en tuta Ukrainujo,kiel popolkantoj.Kiel direktoro de l'

## ESPERANTISTA KOOPERATIVO.

Libera grupo de aktivaj Esperantistoj.

Kvankam Esperanto estas facile lernebla lingvo,ĝi devas esti lernita kaj praktike elprovita,por fariĝi taŭga helpilo en la ĉiutaga vivo. Tial estas celo de la EKO starigi Dumferiajn Restadejojn de Esperantistoj.por doni al ĉiu samideano la eblecon,dum la ferioj laŭeble restadi en Esperantista rondo,por konversacii en nia lingvo,perfektiĝi en ĝi kaj sperti la praktikan profiton donitan de universala lingvo.

Ĉu vi volas helpi al ni realigi tiun projekton,gravan por la progreso de la Esperanto-movado ?

Fariĝu ano de nia EKO !
Envicigu vin en nian kamaradan rondon kaj kunlaboru laŭpove !
Viaj kotizoj estos libervolaj kaj povos konsisti el monsubtenoj,sendo de poŝtmarkoj (por filatelistaj celoj), idea kaj praktika kunlaborado.Ni strebas al la sama celo kaj eluzas ĉiujn eblecojn por efektivigi nian planon.

Tial ni ĝojos,se ankaŭ vi interesiĝos pri nia EKO-movado kaj ni atendas vian afablan respondon.Vi ja scias,ke ĉiu movado des pli rapide sukcesos,ju pli solidare kaj celkonscie kunlaboras la anoj.

Demandu kaj ni respondos !
Aliĝu kaj ni tutkore akceptos vin !

Servu al nia komuna celo kaj ni servos al vi !

Akceptu niajn sincerajn salutojn,kun kiuj ni restas en la nomo de la EKO:

Por la EKO-Centro: Karlo Karger,UEA-del (16) DRIEDORF/Dillkreis,Heisterberger Weg.

---

porinstruista seminario li estas edukinta aron da bonaj ukrainaj patriotoj,kiuj kiel popollernejaj instruistoj ofereme fordonis sian personan feliĉon,instruante en plej malfavoraj cirkonstancoj la popolamason de nia viliĝantaro.

- - - - - - - - - - - - - - - - -

Varbu abonantojn por " U. E. "

## Німецький Есперантський Конгрес.

Німецький Есперантський Союз ( Germana Esperanto Asocio ) уряджує в днях 15 - 17 травня 1948 в Мінхені перший після воєнний конгрес німецьких есперантистів якого ціллю є дати перегляд дотерішньої праці та осягнутих успіхів німецького есперантського руху, вибрати провід GEA. та намітити широкий план дальшої праці. Почесним предсідником конгресу буде посадник міста Мінхену. Передбачається численну участь німецьких есперантистів, чужинців, що зараз перебувають в Німеччині, членів окупаційних залог, а також закордонних представників.

У програму Конгресу входять ділові наради, фахові засідання, реферати на різні теми, католицька Служба Божа з проповіддю в есперанто, товариські устрічі та конгресові екскурсії: звиджування Мінхену та одно - й дводенні прогульки автобусами в Альпи.

Для наших есперантистів буде це також добра нагода побувати 3 дні в гурті різних есперантистів, навязати з ними звязки, почути доповіді на різні теми і в цей спосіб наочно переконатися, що есперанто це не є мертва мова, але ним можна свобідно послуговуватися і виражати всі думки як якоюсь іншою, чи навіть матірною мовою.

Це також буде нагодою може першою й послідною тут на еміграції зїхатися нам українським есперантистам, познакомитися взаїмно, та урядити також свойого рода конгрес, на якому можна буде дати огляд наших дотеперішних досягнень в ділянці есперанта, та того, що ми при помочи есперанта виконали, а найважніше дати глибші ідеалогічні основи українському есперантському руховi та устійнити напрямні, після яких будемо діяти так на внутрішньому відтинку, пропагуючи есперанто серед українців, як і на зовнішньому пропагуючи українську справу серед чужинців. Не є виключеним, що покажеться необхідним створити організацію українських есперантистів закордоном, тому є побажаним, щоби на зїзд прибуло якнайбільше число українських есперантистів та прихильників есперанта.

Хто з українців хоче взяти участь в німецькім еспер. Конгресі та зїзді українських есперантистів, хай повідомить про це редакцію "Укр. Есп."

Відносно докладніших інформацій про Нім. Есп. Конгрес прошу звертатися по адресі: Germana Esperanto Asocio (13b) München, Postfach 47. Ми лише зазначимо, що вступ на Конгрес коштує 10.оо М. платних при зголошенні (складати на поштове конто Мінхен Пр. 94004 L. Speth )а зголошуватися треба як найскорше, бо лише для тих учасників, що зголосяться до 15 квітня, конгресовий комітет може зарезервувати для них нічліг та на бажання можність користати з загального харчування ( Gemeinschaftsverpflegung.

---

Spiritscienculoj ! Geinteresuloj pri "Internacia Spiritscienca Laborkomuno Esperantista" (ISLE) skribu al : S-ano K.A.Metzkes, Burggrafenstr.52. (22a) M.GLADBACH, Brita Zono, German. Ĉiu laborkomuno plenumos siajn porfacajn taskojn en la kadro de nia universala movado (tamen kiel speciala sekcio).
Afabla peto: Ĉiuj redaktejoj de Esperanto-Gazetoj en tutmondo estas petataj represi tiun kompletan notacon.

---

Заповіджений свого часу позаочний курс есперанта не може відбутися через виїзд прелегентів за кордон. За це появиться в скорому часі укр. підручник есперанта й кожний зацікавлений цею мовою зможе самостійно її вивчити. Доручається також навязати контакт з місцевими німецькими есперантистами, які певно у Вашій місцевості ведуть курси есперанта або індивідуально можуть помогти Вам в науці. Чи є у Вашій місцевості есперантисти та про їх адреси довідаєтеся з Germana Esperanto Asocio, 13b München 23. Postfach 47,

Ĉi tiun numeron de "Ukraina Esperantisto" ni sendas ankoraŭ al ĉiuj al ni konataj adresoj.La sekvontan n-ron ni sendos nur al tiuj,kiuj repagos sian abonkotizon.Abonkotizo estas: en Germanujo 1 marko por ĉiu numero.Por eksterlando unu respondkupono,aŭ kontraŭ aliaj e-gazetoj.El Anglujo kaj Usono oni povas pagi per neuzitaj pm.je valoro de eksterlanda leterafranko.

RICEVITAJ E-GAZETOJ,LIBROJ,KAJ BROŜUROJ :

"Esperanto" N-ro.5o5.,5o6.,5o7.
"Flandra Esperantisto" N-ro.12.,2.
"La ĝusta Vojo" N-ro 6.,7.
"Hungara Esperantisto" N-ro 7.
"Amerika Esperantisto" N-ro 11-12.
"Svisa Espero" N-ro 6.,7.,8.
"The Worker Esp-ist" N-ro 53.,54.
"Nederlanda Esp-isto" N-ro 1o.,11.
"Vojo-Vero-Vivo" N-ro 12.
"Esp-isto Slovaka" N-ro 17-18.
"La Militrezistanto" N-ro 5o,52.
"The War Resister" N-ro 49.
"Twenty Years' Work In The War Resusters' International by Grace M.Beaton.
Flugfolio de la "War Resisters' International".
"Kristana Frataro" N-ro 3.
"Monda Bonvol-Servo"N-ro 1o,11.
"La S.L.P.-Folio" N-ro 1-
"La naskiĝo kaj kreskado de ĉina Demokratio-Ligo".
"Esperanto-Kalendaro" 1948.

Kongresanoj en Malmö ! Pasigu kelkan tempon inter liberaj homoj sur unu de niaj naturbelaj somerkampoj en Svedio.Bonvolu skribi al NORDA SUNSPORTO,Götgatan 124. Stockholm,Svedujo.

Varbu abonantojn por "UKRAINA ESPERANTISTO" ! -

## DONACOJ :

На Пресовий фонд зложили датки:

| | |
|---|---|
| M.Gawa - Cornberg | 2o-M |
| R.Petiach - N.Ulm | 1o-" |
| J.Balaneckyj - Bayreith | 5-" |
| J.Onyszczuk - Goslar - | 5-" |
| M.Hajduk - Bad Wörishof. | 1-" |
| M.Skrynnyk - Godenau | 1o-" |
| Grupo "Espero"-Weyarn | 45-" |
| T.Jakymec - Ellwangen | 1o-" |
| M.Baryckyj - Munster | 15-" |
| Grupo "Espero"-Bayreuth | 1oo-" |
| O.Olijnyk - Bad Wörishof. | 1o-" |
| M.Bohatiuk - München | 55-" |
| O.Zaporozec - Cornberg | 5o-" |
| F.Osmer - Mannheim | 2-" |
| L.Mossora - Grossanheim | 2o-" |
| Prof.P.Kowaliw - München | 5o-" |
| Ing.D.Kuzyk - Vilsbiburg | 6o-" |
| Dr.E.Omelskyj - Ulm | 2o-" |

Al ĉiuj donacintoj ni tutkore dankas. Vivu la sekvontaj !

## DEZIRAS KORESPONDI :

Josef K r ü t t g e n, ODENTHAL / Pistenhausen, (22c) Bez.Köln,Germ.

Kurt S c h m i d t, (24a) HAMBURG - Wandeb.,Narzissenweg 4.Br.Zono,Germ.

Karl H ü b n e r, Hausendörfl 98. Post SCHAFTLACH, Ob.Bayern,USA-Zono Germ. deziras korespondi kun gesamideanoj en la tuta mondo pri ĉiuj temoj k precipe pri la Bahaa-afero.

S-ro Otto B u r g e r, (13b) BAD-TÖLZ,Bairawieserstr.16.,USA-Zono, Germ. deziras korespondi per pk.k let.pri div. temoj kun ĉiuj landoj.

Mi serĉas pensinterŝanĝon kun kuiristoj k sukerajistoj. R. Brinkmann, (22b) Unkel /Rhein,Bahnhof,German.

UKRAINA ESPERANTISTO
Український есперантист

Jaro II-a. N-ro 2 (10) Marto 1948.

## TARAS ŜEVĈENKO



*9. III. 1814. †10. III. 1861.

Taras Ŝevĉenko estis vivinta kun la tempo, kiam en rusa imperio de caroj regis plej granda teroro kaj perforto, kiam eĉ plej primitivajn homajn rajtojn oni piedpremis kaj aŭdiĝis nek unu vorto de l' protesto kontaŭ tiuj maljustaĵoj.

Por ke oni bone komprenu la signifon de Ŝevĉenko por ukraina popolo ni devas rerigardi iom en la historion de l' ukrainujo kaj en biografion de l' poeto mem.

### TESTAMENTO

Se mi mortos, enterigu
Min en Ukrajnlando,
Meze sur la stepo vasta
Ĉe tombmonta rando;

Por mi povu vidi-aŭdi
Kamparon larĝegan,
Kaj la Dnipron kun altbordoj
La grandan, bruegan !

Kiam ĝi el Ukrajnujo
Em la maron vastan
Portos for de l' malamikoj
Sangguteton lastan,

Tiam ĉion mi forlasos
Kaj flugos al Dio
Por lin preĝi. Sed ĝis tiam
Mi ne konas Dion !

Enterigu kaj vekiĝu
Katenojn disŝiru
Kaj tra sango malamika
Al liber' aliru !

Kaj en nova jam libera
Rondo familia,
Ne forgesu min memori
Per vort' simpatia.

Trad. H. Jakimĉuk.

Post la unuiĝo de Ukrainujo kun Rusujo en jaro 1654. rusaj caroj ĉiam pli kaj pli subpremadis la ukrainan popolon, ĉiam pli kaj pli limigis ĝin en ĝiaj rajtoj. Kelkfoje provis Ukrainoj liberiĝi de sub la rusa regado, sed ĉiam sensukcese kaj kun grandaj perdoj de l' homoj kaj ankoraŭ pli granda limigo de l' rajtoj kaj kun plifortiĝanta teroro. En la jaro 1775 post detruo de l' fortifikaĵo Siĉ, estingiĝis la lasta espero de l' popolo pri la liberigo. La popolo ĝemis en terura servuto. La tutan teron en Ukrainujo ekregis rusaj bienposedantoj, ĉie

aŭdiĝis nur rusa lingvo,iu eĉ plej malgranda provo de l' libera ukraina penso estis tuj en ĝermo ekpremata.

En tiu malespera epoko de l' ukraina vivo ekaperis plej granda filo de l' Ukrainujo,geniulo poeto T a r a s Ŝ e v ĉ e n k o. Li naskiĝis la 9-an de marto 1814 kiel filo de mallibera servutulo.Jam kiel malgranda infano li havis emon por pentrado kaj versfarado.Kiel servutulo ne havis rajton viziti la lernejon,nur post kelkaj jaroj de lernado ĉe la diakono li estis devigita servi ĉe sia bienposedanto. Kun sia sinjoro Ŝevĉenko multe vojaĝadis en Polujon,Litovujon kaj Rusujon.En liberaj horoj nokte Ŝevĉenko multe legis kaj pentris kaŝe. Dum tiu agado unu foje surprizis lin lia sinjoro,kiu ekvidinte talenton de l' juna servutulo,decidis doni lin al Petersburgon,por ke li fariĝu ĉambropentristo.

En Petersburg Ŝevĉenko konatiĝis kun diversaj ukrainaj kaj rusaj eminentaj pentristoj,poetoj kaj sciencistoj,kiuj elaĉetis lin el la servuto.Liberiĝinte Ŝevĉenko krom la studado de l' arta pentrado, turnis sian atenton al poezio kaj precipe patriota poezio,prikantante heroecan pasintecon de l' ukraina popolo.En la jaro 184o aperis lia unua poeziaĵaro "Kobzar",kun kelkaj belegaj romantikaj poezioj.En jaro 1843 Ŝevĉenko forvojaĝis Ukrainujon.Tiu ĉi vojaĝo teruregis lin. Anstataŭ elrevita feliĉa,gaja lando kun liberaj homoj,kiel li vidis Ukrainujon en siaj unuaj versoj,skribitaj en Petersburgo,li konstatis,ke tie regis "infero sur la tero".Ĉiea mallibereco,malklereco,mizero kaj perforto fare de caraj regantoj.De nun skribas Ŝevĉenko siajn plej grandajn,plej belajn,amoplenajn politik-socialajn verkojn, akuzante en ili carojn en la krimoj faritaj kontraŭ sendefendaj homoj.Pro tio li estis en jaro 1847 arestita kaj deportita Azion,kiel devigsoldato kun malpermeso skribi kaj pentri.Sed li kaŝe pentris kaj skribis plu amoplenajn patriotajn verkojn.Amnestiigita en 1857 jaro, Ŝevĉenko revenis Petersburgon,kie mortis la 10-an de marto 1861.kaj lian kadavron oni transportis Ukrainujon kaj enterigis sur la bordo de Dnipro-rivero,kiel li ordonis en sia "Testamento".

Sian amon al malfeliĉa patrujo atestis Ŝevĉenko ne nur per siaj revoluciaj skribaĵoj,sed eĉ konfirmis per ofero de sia libereco.Li estas elektinta dornoplenan vojon de l' ekzilulo,tamen ne klinigis sian kapon antaŭ la maljusteco kaj perforto. "Preĝu al la Dio sankta,preĝu al verec' surtera,kaj al neniu pli vi klinu vian kapon"-instruis la granda poeto.Kaj fidela al tiu devizo restis ĝis sia morto!

Laŭ la "Kobzar" (tiel nomiĝas aro da elektitaj verkoj de T.Ŝevĉenko) estis edukitaj jam du ukrainaj generacioj kaj ĉiu honeste plenumadis en konvena tempo la testamenton de l' granda poeto; unua en la jaroj 1917-192o,liberiginte Ukrainujon de sub la cara regado kaj dua nun batalas kontraŭ plej barbara konkerinto de post ĝingisĥanaj bandoj.

La malamikoj de l' ukraina popolo sciis bone,kion signifas Ŝevĉenko por Ukrainoj,tial penadis diversmaniere detrui lian influon je la ukraina popolo.Caroj deziris atingi la celon per malpermeso de l' presado kaj legado de liaj verkoj.Sed permane skribitaj revoluciaj poemoj estis ellernataj parkere kaj transdonataj el buŝo al buŝo,enradikiĝante en la korojn de milionoj.Bolŝevistaj maliculoj ekvidinte, ke jam ne povos elradikigi la Ŝevĉenk-an spiriton,kaptis alian ruzan manieron por eluzi la skribaĵojn de Ŝevĉenko kontraŭ la ukraina popolo mem.Oni interpretas verkojn de granda ukraina revoluciulo laŭ marks-lenin-stalina doktrino kaj faras el Ŝevĉenko plej grandan rusan patrioton,batalanton pro la sociala ne nacia liberigo ne nur ukraina, sed ankaŭ la rusa popolo.

Sed la "Testamento" montras klare,kiam kaj kielmaniere trovos la animo de l' poeto eternan pacon.Kaj ni plenumos Lian testamenton !

oooOooo

# K O M I N T E R N O
(daŭrigo)

La lasta,sepa Kongreso de l' Kominterno,kunvokita en j.1935 havis taskon aplaŭdi politikon de tiel nomataj "popolfrontoj".UdSSR timis,ke Hitler povos ĝin ataki antaŭ la fino de l' kvinjara armiĝplano kaj tiam komisaro /ministro/ de l' eksterlandaj aferoj Litvinov interpaktiĝadis ĉiuflanken,kun kiu nur sukcesis tion atingi.Samtempe Kominterno ĵetis alvokon pri organizado de l' "popolfrontoj",t.e.unuiĝoj de komunistaj,socialistaj kaj burĝaj radikalaj demokratoj kontraŭ ekspansio de hitlera faŝismo.Tiaj "popolfrontoj" ekaperis tiam en Francujo kaj Hispanujo.Socialistoj kaj demokratoj de tiuj landoj opiniis,ke aliĝante al komunistoj, aĉetos tielmaniere helpon de l' UdSSR en okazo de Hitlera agresio.Sed ili seniluziiĝis,ĉar al demokrata Hispanujo en milito kontraŭ faŝismo UdSSR per nenio helpis,kaj kontraŭe,per ĉiuj rimedoj penadis plilongigi kaj pliprofundigi la civitmiliton en Hispanujo,kaj Francujon perfidis UdSSR du foje: en jaro 1939 kaj 1940.

Sed plej granda senhonoriĝo de l' kominterna politiko - se entute komunismo posedas iu ajn politikan honoron - estis ĝia politiko de septembro 1939 ĝis german-rusa milito en 1941 j. Tiam la sekretario de franca komunista partio,dizertulo de franca armeo,Torez,forkuras Moskvon kaj de tie malpermesas al francaj komunistoj agi iel ajn kontraŭ germana okupinto,kaj ankoraŭ pli multe,ordonas,por ke ĝi fariĝu ne sekreta partio . Laŭ la instrukcioj de Torez franca kompartio klopodas ricevi de l' okupanta registraro permeson eldonadi sian organon "Humanité".Tia organo estis per franca registraro malpermesita pro la agitado,celanta disorganizi la fronton de l' batalo kontraŭ okupanto.

Laŭ ordonoj de l' Kominterno,pli konkrete tiu de Moskvo,la saman politikon estis agintaj en tiu tempo ĉiuj kompartioj en la mondo,ŝanĝinte la batalvokon de "popolfronto" per tiu de "batalo kontraŭ socialistoj, plej fidela apogilo de hejmeca imperialismo".

Kaj fine,kiam tio estis nepra,ĉar alie materiala helpo de aliancanoj povis esti nek pli rapida,nek pligrandigita - Stalin komunikis la 22-an de majo 1943 oficiale la likvidon de l' Kominterno.Tiu decido elvokis en la tuta mondo tre grandan impreson,kompreneble nur je la homoj,kiuj pro sia psikologio de struto ne volas,aŭ ne povas kompreni unu veron:la Moskvo havas unu celon - konkeri la mondon kaj por ties efektivigo laŭbezone uzas tian taktikon,kiu en respektiva momento estas plej taŭga,se eĉ formale ĝi neigus la marks-lenin-stalinan doktrinon,kio jam estas multfoje okazinta!

Sed eĉ post tiam,kiam Stalin por gajni al si Roosvelt-on formale disigis la Kominternon,tiu kiel kunagado de ĉiuj kompartioj en tuta mondo fakte neniam ĉesis sian laboron kaj agadon.Oni ne kunvokadis jam plu Kongresojn de l' Kominterno,sed tion ja ĉesis Stalin de post 1935 j.,ĉar Kongresoj por lia politiko jam estis tute sencelaj malhelpaĵoj.Formale ĉesis oficii en Moskvo Plenumkomitato de l' Kominterno,sed ĝiaj generaloj - Dimitrov,Erkoli /Toliatti/,Bierut,Kuusinen,Tito,Pick kaj aliaj, kaj aliaj - laŭ ordonoj de Stalin prenis en diversaj vasalŝtatoj ĉefpostenojn por - pendigi Petkov-ojn.Sed ne ĉesis la agadon la "sekretariejoj de l' landoj",ne malaperis la "sekcioj",ilin nur oni submetis al Tutrusuja Komunista Partio de l' Bolŝevistoj,kiu per tio nur koncentrigis en siaj manoj senperan influon kaj potencon super aro da"kvinaj kolonoj"en tuta mondo.Ne hazarde kaj ne sencele nuna ministro de l' eksterlandaj aferoj de UdSSR kaj eksterlanda fako de Tutrusuja Komunista Partio de l' Bolŝevistoj posedas la samajn fakojn kaj subfakojn,je kiuj estis iam dividita formale ekzistanta Kominterno.

Do Kominterno neniam vere ĉesis la agadon,se eĉ dek foje ĝi estus oficiale disigita,ĉar ĝi estas institucio nepre bezonata por Moskvo,ne por organizado de l' laboristaro,sed por organizado en tuta mondo ribelantajn taĉmentojn de l' kvinaj kolonoj,kies tasko estas malsukcesigi "la kapitalistan ĉirkaŭumon" de supre,t.e.per repreno de l' ministraj postenoj en diversaj landaj registaroj,kaj de sube,t.e.organizante stri-

kojn,kaj per aliaj senhonestaj fiagadoj de l' anarkistaj elementoj ĥaosigi la internan vivon de l' lando,aŭ fine per similaj agadoj,kiuj estas observeblaj nun en Palestino,Indonezio,Ĉinujo,Grekujo.

Tial Kominterno neniam estis kaj ne povis esti sendependa de Kremlo institucio,kontraŭe,de komenco de sia ekzistado Kominterno estis nur almuraĵo de Tutrusuja Komunista Partio de l' Bolŝevistoj,nur blinda ilo de Moskvo,kiu eluzadis eksterlandajn komunistojn por siaj politikaj celoj, dependigante de si eksterlandajn kompartiojn organize,finance kaj spirite.Kiu ajn kompartio en mondo estus - nun ĝi estas nur ordinara servutulo de Moskvo,kiu agas nur tielmaniere,kiel al ĝi ordonas la aŭtoroj de Kremlaj sekretaj ĉifroj.Pri iu ajn sendependeco de tiuj partioj oni ne povas eĉ pensi,ĉar kiel en Tutrusuja Komunista Partio de Bolŝevistoj, tiel ankaŭ en tuta Kominterno sub la preteksto de kontraŭbatalo de diversaj "devojigoj" Stalin ĝisradike elpurigis Kominternon de karakteraj homoj,kaj nun restis tie nur elprovitaj senanimaj postsekvantoj de nuntempaj potenculoj de Moskvo.

La starigo de l' "Kominformo" en Beogrado estas oficiala renovigo de institucio,kiu neniam ĉesis ekzisti kaj agi.Ĝi estas sensacio nur por tiuj,kiuj pro sia naiveco vere kredis je likvido de l' Kominterno antaŭ kvin jaroj.

El "Ĉas",trad.Rom.

---

## TUTMONDA JUNULAR-ORGANIZO.

Pos antaŭ duonjaro farita interkonsento,ke Denaska Esperantistaro kaj Tutmonda Junular-Organizo,ambaŭ aliĝintaj al IEL,intime kunlaborados,la estraro de TJO nun,post peto de la estraro de D.E. konsentis transpreni tiun Organizon en TJO.

D.E. ne malaperos en TJO, sed restos aparta fako en la organizo. La ĝisnuna D.E.-subsekretariino S-ino C.P.Weston, 27 Cecil Rd.,London-N.10, Anglujo, restos en funkcio por daŭrigi la flegadon de Denaska Esperantistaro en TJO.La anaro de D.E.ricevos la organon "LA JUNA VIVO",kaj en ĝi aperos aparta rubriko por D.E.

Por ĉiuj D.E.-aferoj oni sin turnu do al D.E. sekretariino.La membroadministrado iru ankaŭ pere de ŝi.

La nuna stato de kuniĝo estas multe pli fruktodona por celkonscia laboro.La por-junulara laboro,jam malfacila per si mem,renkontas multajn malfacilaĵojn pro la tutmondaj malfacilaĵoj.Tial la bonvola atento de la tuta Movado estas nepre necesa ! La junularo ne povas mem porti la kostojn de eĉ plej ŝparema kaj modesta organizo.Aliĝu do al TJO la gejunulojn,kaj aliĝu mem kiel subtenanto !

Turnu vin por informoj kaj sciigoj al la landaj reprezentantoj aŭ rekte al la TJO-sekretario: M.v.d.Horst, Joh. Idastr.32,Rotterdam,Nederlando

---

## Osnuvalasia Esperantśka Kooperatyva.

Osnuvalasia Esperantśka Kooperatyva (EKO),jakoji zawdanniam je urjadyty vidpočynkovyj dim dla esperantystiv.V ciomu domi "urjadovoju" movoju bulob lyše Esperanto j vidpočynkovci malyb nahodu jakyjś čas dobre vpravytysia v Esperanto,rozmovlajučy cilyj čas z riznymy spivtovaryšamy lyše v Esperanto.Do dyspozyciji učasnykiv bude esp.biblioteka j časopysy.

Orhanizator tijeji Kooperatyvy p. K.Karger,staryj esperantyst pered vijnoju buv zorganizuvav takyj vidpočynkovyj dim v Čehah.Uspiĥ buv velykyj.Navit' zahranyčni esperantysty provodyly svoji feriji v tomu domi.

Virymo,ščo j zaraz poščastyt' p.Kargerovi v zadumanomu velykomu dili ta bajajemo jomu uspiĥiv ! Zacikavleni EKO-m ĥaj zvernut'sia do: Karl Karger, (16) DRIEDORF / Dill.,Heisterberger Weg.

ANKORAŬ PRI "ESPERANTO SIMPLIGITA"

En la 8-a n-ro de "Ukraina Esperantisto" ni kritikis kaj rifuzis la projekton de rev.Kubacki el Milwaukee,Usono pri la ŝanĝo de l' esperanta ortografio,kiu al ni ŝajnis esti neakceptebla pro la du kialoj : netaŭgeco de sistemo pro la mankoj en ĝia [illegible]kaj due pro la nekompetenteco de rev.Kubacki decidi en tiuspeca gravega por tuta movado afero.

Laŭ nia opinio la ŝanĝon de l' esperanta ortografio povas kaŭzigi nur vere seriozaj kialoj.La nova ortografio devas esti tiel pripensita,ellaborita kaj elprovita,por ke ĝi ne ŝanĝu la fundamentajn trajtojn de la lingvo,nek postlasu eĉ plej malgrandan dubon pri la fonetikeco de l' vorto.La ŝanĝon de la ortografio devas decidi la plej kompetenta en tiu afero tutmonda esperantista estraro,por ke ĝi fariĝu tuj por ĉiu deviga kaj plenumenda.

La projekto de l' nova ortografio de rev.Kubacki instigis s-ron O. S.Magnusson,Bergstadastraeti 3o B, Reykjavik,Islando pli serioze pritrakti la aferon kaj pli kontentige solvi la problemon,kiu ŝajnas esti akceptebla.

La enkonduko de l' nova esperanta ortografio ne estas tiel simpla kaj tuj plenumebla afero.Ni devas pripensi,ke tio estas granda revolucio en lingvo Esperanto,kiu ne forpasos sen grandaj malhelpaĵoj al tuta esperanto-movado.Se nova ortografio estus eĉ plej taŭga kaj ĝia enkonduko estus decidita per plej aŭtoritataj organoj de l' nia movado, kaj ĉiu esperantisto senescepte submetiĝus al ĝi,malgraŭ tio ekzistos tiam nova malhelpaĵo.Esperanto ja estas lingvo kun 6o-jara tradicio.En tiu ĉi lingvo estas aperintaj miloj da libroj,publikaĵoj kaj dokumentoj,ankaŭ ekzistas miloj da lernolibroj de tiu ĉi lingvo.Kun enkonduko de nova ortografio ĉiuj tiuj legaĵoj aŭ ne plu estos legeblaj,(precipe por novaj lernantoj) aŭ ĉiu devos lerni du ortografiojn: novan kaj malnovan.Al ni malnovaj esperantistoj estos relative facile alkutimiĝi al nova ortografio,sed por novaj lernantoj tiu dueco de l' ortografio estos abomeniga kaj la ligvo perdos por iom da tempo novajn adeptojn kaj sian reputacion,kiel senŝancelebla verkaĵo.Tiu stato daŭros tiel longe,ĝis aperos sufiĉe multe da libroj en nova ortografio,kaj ĉefe lernolibroj kun vortaroj.Tiu internan krizon nia movado tute certe eltenos kaj afero valoriĝos,se efektive kun nova ortografio ni per dekmejlaj paŝoj alproksimiĝados al nia fina venko.Sed ĉu malrapida progresado de nia movado kaŝas sin nur en supersignitaj literoj kaj forigo de tiuj jam per si mem ĝin antaŭenpuŝos ? Kaj la dueco de l' ortografio restos unu foje jam por ĉiam.Ĉar longaj jaroj unue ĉiuj kaj poste esploristoj nepre estos devigitaj ellerni malnovan ortografion.

Mi mem sentas siaspecan sentimenton al belaj supersignoj,kvankam je ĉiu paŝo,precipe nun spertas ilian nepraktikecon.Tial eble,ke supre skribitaj opinioj estas tro subjektivaj.Sed malgraŭ mia konservatismonmi senrezerve submetiĝos al decidoj de l' Lingva Komitato,se la enkonduko de nova ortografio estos decidita.

===

Zawdiaky ščedrij jertvennosti našyh Odnodumciv mojemo vydavaty naš časopys ščomisiačno.Majemo v projekti vydaty pereklad "Kateryny" Ševčenka, "Istoriju Ukrajiny" ta inši knyjky v Esperanto.Tomu prosymo pro dalšu materijalnu pidderjku a holovno prosymo prysylaty z'ujytyj papir,za jakyj distajemo w obmân novyj.

===

Post la Universala Kongreso feriadu sur unu nia naturbele situata somerkampo en la sveda arkipelago.NORDA SUNSPORTO,Götgatan 124.Stockholm,Svedujo.

M. Kocjubynskyj

## Sur la flugiloj de l' kanto.

Ĉu estas konata al vi tiu akra,al fizika sufero akra sento de l' sopiro je hejmlando,de l' sopiro,per kiu bolumas la koro pro longa restado en fremdlamdo? Ĉu estas konata al vi tiu psika stato,kim por unu hejmtono,unu hejmbildo oni estas preta ekpagi per jaroj de l' vivo.?

Ĵus en tia stato unu printempan tagon mi eraris sur la river Prut, en suda Besarabio.Ial ĝojigis mian okulon nek larĝaj,freŝverdaj,per lazuraj lagetoj kaj akvoradioj tranĉitaj herbejoj,kiuj situis trans la rivero en Rumanujo,nek flavaj,inunditaj malsupre per ondoj de la vinĝardenoj,pintaj montoj,kiuj premiĝis al Pruto de tiu ĉi flanko.

De okcidento ŝovis nigra nubo,sufoka vento batis kun impeto al la montoj,ondigis la junkon sur la herbejoj,deŝiris la vintraŭban foliaron kaj pelis ĝin super nigra,malpura,kvazaŭ per ondoj plugita rivero...La tempesto alproksimiĝis.Sed mi indiferente rigardis la minacantajn potencojn de l' naturo,ial sovaĝa beleco de suda ventego ne zuŝis mian koron... Suferinta de l'sopiro,mergita en melankolio,mi eraris trankvile sur la bordo de l' rivero,ne rimarkante eĉ,kiel nigra nubo ĉirkaŭprenis ĉielrandon,silente grimpis supren... galantiĝis super mia kapo... Kaj nur unuaj gutoj de l' impeta pluvo,kiuj kun muta bruo falis inter subita silento teren,devigis min ĉirkaŭrigardi kaj trovi sekurejon kontraŭ pluvego.Sed mi ne havis ankoraŭ tempon bone ĉirkaŭrigardi,kiel la ondo de la hejmaj,al mi proksimaj sonoj ekbatis miajn streĉitajn nervojn.Mi klare ekaŭdis zorgeme gravan voĉon de l' ukraina kanto.Kio estas tio? En tiu ĉi muta angulaĉo de Besarabio sonas kanto de mia hejmlando? Ĉu tio ne estas iluzio, eble mia malsanema fantazio estis kreinta aŭdhalucinacion?...Mi eĉ iom malkvietiĝis.Sed ne,tio estas neniu fantazio: mi aŭdas kiel la kanto plifortiĝas,flugas supren,traruliĝas per potenca krako kaj malaperas mallaŭtakorde en pluvega plaŭdiĝo.Jes oni estas kantataj;sed kie kaj kiu kantas? Mi komencis aŭskulti,ĉirkaŭrigardi kaj mallongatempe mi rimarkis,ke la voĉoj eliĝis el moldava "kolybo" t.e. pinta junka kabanaĉo,kiun oni konstruas kutime en vinĝardenoj por gardisto. "Kantas laboristoj,kiuj estas pelitaj per pluvo en kabanaĉon",- mi pensis kaj decidis mem eniri tien,por en kompanio pasigi la pluvan horon.

En kabano estis malhele; streĉinte tutan vidforton,mi povis apenaŭ videti miajn pluvegkamaradojn: estis proksimume deko da homoj.Mian saluton ili respondis unuvoĉe kaj forŝoviĝis,farante lokon sur arbotrunko ĉe la pordo.La kanto silentiĝis.Komence ekestis iu ĝenado: fremda homo malbonigetis humoron.Iu faris rimarkon pri pluvo,iu respondis per ŝerco,ridego... Sed melodio,ekreginta la animon,enestiĝinta tie,ne rapide mutiĝas... Ĝi ekplenigas la bruston,flugegas supren kaj vestinte poetajn habitojn de l' vorto,libere,kiel birdeto,serĉas la spacon...

Tial miaj kantantoj estas mutintaj nur mallongtempe,Iu mallaŭte komencis la kanton,ankoraŭ unu voĉo aliĝis lin kaj jam post unu momento kantis ĉiuj... Oni estis kantataj ĉumakan+) kanton.

Mi ne scias,ĉu tio okazas ĉe ĉiuj homoj,ĉu sole ĉe mi soifanta ĉion hejmecan,nuntempe tiel malproksiman de mi,sed la voĉoj de l' kanto, kiuj altuŝis mian orelon,disruliĝis antaŭ okuloj kiel koloroj,pentris al mi kun mirakla akreco tutajn bildojn.Mi flugis sur la flugiloj de l' kanto al antikva estinteco,mi vidis en estinteco,mi vidis,aŭskultis kun kora tremado sentis malĝojon,ĝojon kaj ĉiujn peripetiojn de tiuj ĉi sentimentoj...

Hele,hele suneto leviĝas,sed nubete ĝi malleviĝas...
Profundmalĝoje ĉumaka estro tra bivakejo iras ...

Kaj antaŭ la okuloj de mia fantazio disruliĝas la stepo.Larĝa,senlima ,libera stepo.Antaŭmatena vento ondigas la stepan herbon.Pala ĉielo briletas per steletoj al lazuro,kiu ekvindaĵumas la stepan malpro-

kaimecon.En blua nebulo apenaŭ estas videblaj la tombmontetoj.Malproksime pentriĝas nigre la vergoj.Inter ĉielo kaj tero ekzistas iu sekreta konspiriĝo.Ĉu ili ambaŭ serĉas,ĉu faras ion alian,ĉar ia sekreteco portiĝas de tiu ĉi senlima lazura spaco. ...

Ukrainan tekston esperantigis O. M i l k o.

---

*) Ĉumakoj,ukrainaj komercistoj en pasintaj jarcentoj,kiuj per grandaj karavanoj iris Krimon kaj sur Don-rivero por aĉeti fiŝojn,salon kaj orientajn teksaĵojn.

---

## UKRAINOJ EN ANGLUJO.

### La ĝenerala kunveno de l' Ukraina Federacio.

Sabate,la sepan kaj dimanĉe,la 8-an de Februaro 48 okazis en Londono la kvara ĝenerala kunveno de la Ukraina Federacio en Anglujo en ĉeesto de pli ol 300 delegitoj kaj anoj,kiuj reprezentis la federacian anaron.La Federacio havis komence de 1947.j.1476 membrojn,kaj komence de Februaro 1948 jam 5240 membrojn.La kunveno akceptis novan statuton,kiun konfirmis la angla registraro.Kiel prezidanton de la Federacio oni elektis kapitanon B.Panĉuk.La kunvenon partoprenis ankaŭ delegito de la angla eklezio Lia Kardinala Moŝto Griffon,du referentoj de la Laborministrejo kaj delegitino de "General Workes Trade Union" (Distr.Londono). La referentoj de la Laborministrejo informis la ĉeestantojn pri ĉiuj penadoj por la lokigo de kiel eble plej multe da Ukrainoj en Anglujo. Ili respondis ankaŭ multajn demandojn de la informpetantoj.

Kortuŝiga estis momento,kiam sur la estrado aperis nobla kardinalo Griffon,granda amiko de la Ukrainoj.La tre estimatan gaston bonvenigis sincere d-ro Korostovec.

La kardinalo salutis la kunvenon per la amplenaj kaj sinceraj vortoj kaj substrekis sian koran deziron helpi kiel eble plej bone al la Ukrainoj.La kardinalo diris,ke li bone scias,ke la Ukrainoj estas militviktimoj kaj viktimoj de la politika teroro,kiu fermis al li la pordon al lia patrujo.La kardinalo benis ĉiujn kunvenintojn.

En la nomo de la kunveno la inĝ.Skoropadskyj sincere dankis al la ŝatata gasto kaj certigis lin,ke la Ukrainoj restos fidelaj kaj fidindaj.

Ankaŭ sincere salutis la kunvenon la delegitino de la londona filio de la profesia Federacio,kiu montris la necesecon de la proksima kontaktiĝo inter la ukrainaj laboristoj kaj la anglaj profesiaj asocioj,kiuj devas protekti la interesojn de ĉiuj laboristoj.

El la decidoj de la kunveno: La Federacio estas kapabla estri la tutan ukrainan organizitan vivon en Anglujo kaj reprezenti ĝin antaŭ la fremdaj instituĉioj.La batalo de la ukraina popolo ne finiĝis.Ĝi daŭras kaj daŭros ĝis la plena venko de la Ukrainoj por la rajto de mastro sur la propra tero.Krom tio,la Ukrainoj en Anglujo admiras la heroecan batalon de l' Ukraina Partizana Armeo en patrujo kaj certigas sian pretecon eklevi la standardon de la batalo en konvena tempo.La Federacio ne partia,ĝenerale nacia organizaĵo vokas al la kunlaboro senescepte ĉiujn Ukrainojn por atingi la finan celon: Liberan,Sendependan Ŝtaton de l' Ukraina Popolo.

La kunveno decidis unuanime,forsendi saluttelegramojn al Lia Papa Moŝto,al la Laborministrejo de Anglujo,al ukrainaj militkaptitoj,troviĝantaj en Anglujo k.a. En la telegramo al Lia Papa Moŝto,transdonita al kardinalo Griffon la kunveno deklaras: "La kunvenintaj Ukrainoj en Londono la 7-an kaj 8-an de Febr.48 al kiuj komunistoj malicaj forrabis ilian patrujon,religion kaj rajton de la homo,ni ŝatantaj Vian,Via Papa Moŝto komprenon de niaj celadoj kaj luktadoj,permesas al ni tiel ĉi maniere transsendi la profundan ekkliniĝon kaj la esprimojn de la fileca sindono kun peto malpreĝi ĉe la Eternulo la benon por la efektivi-

ĝo de miaj revoj je la gloro de Dio kaj Ukrainujo.

Laŭ "Lastaj Novaĵoj"-Salzburg - J-T -

---

ESPERANTO VRJATUVALO MENI JYTTJA.

Vy moje spytajete ,mij drúje, čomu ja prysvjačuju stilky času dla Esperanta.Čomu ja provoĝu svoji večori,navčajučy v školi,de ja je administratyvnym doradnykom.Ja roblu ce tomu,bo Esperanto vrjatuvalo meni ĵyttja.Bo zevdjaky Esperantovi ja siohodni ĵyvu i ruchajusia.

21.travnia 194o.r.ja buv u mistočku Aubigny-en-Artois u Franciji.Vojaky nimeckoji armiji,ŝĉo nastupala dosiahly cioho mistočka jakraz,koly zapadav sumerk. Nastupnoho ranku vony areŝtuvaly bahato civilistiv.Ja opynyvsia takoj mij areŝtovanymy pobič odnoho alĵyrcia i odnoho belgijcia. Nas postavyly lycem do stiny j my stojaly proty neji z rukamy shreŝĉenymy ponad holovoju.

Belgiječ buv esperantystom,a ja tej učyvsia v tomu časi trohy Esperanta.My jakraz obminjalysia kilkoma slovamy po esperantŝky, koly nehajno odyn z vartovyĥ nimciv pidijŝov blyźko do nas i spytav po esperantsky: Čy vy esperantysty"? - "Tak"! - "Harazd, ja sprobuju pomohty vam do vteči, bo cia grupa je vybrany do rozstrilu."

Pisla cioho vin vidijŝov.Moje v hodynu pisla tijeji rozmovy uvaha vsiĥ areŝtovanyĥ bula zaniata vypadkom,ŝĉo stavsia z odnym wjaznem.Joho vajko pobyly za ce,ŝĉo opustyv ruky deŝĉo vnyz. V tij ĥvylyni,koly uvaha vsiĥ bula zvernena na pobytu ludynu,ja nahlo počuv ŝepit zi zadu.

Ja povernuv holovu j pinav n nimeckoho vojaka,ŝĉo balakav z namy po esperantsky.Vin zniav svij ŝolom i zrobyv nym ruĥ u nyz. Ja vpav na zemlu.Belgijec i alĵyreč piŝly slidom za mnoju.Vony tej pomityly znak.My nehajno popovzly poza susidnju ĥatu.Opynyvŝyŝ tam my rvučko podaly sobi doloni na proŝĉannia i ja stav utikaty kriz pole.Opisla ja dovidavsia,ŝĉo toho dnia rozstrilaly v.Aubigny 141 cyvilistiv.Diakuju čy Esperantovi ja i dva moji tovaryŝi spaslysia.Ce je pryčyna, čomu ja opanuvav mijnarodnju movu i vedu esperantski kursy u svojomu misti.

Pereklad z "Afrika Revuo", pomiŝĉenyj v "Amer.Es-isto".

---

KOLOMEJKO +)

Ne ekzistas la pli bela  
Danco en la mondo, ++)  
Kiel nia verĥovina  
Kolomejka rondo.

Kiam ludas muzikistoj,  
Jen ĝojega hore !  
Mi saltadas kun knabino  
En brust' saltas koro.

Čeremoŝo,Čeremoŝo +++)  
Via akvo hela,  
Verĥovina knabineto  
Kia vi tre bela !

Jen sonoras sonoriloj  
En la Kolomea,  
Ne forgesos mi neniam  
Pri land' či tiea !

Ukraina Kolomejko  
En tùtlande fama,  
Ĝi al koro mia čiam  
Kara tre kaj ama.

Se mi tiun Kolomejkon  
Ekkantos sonore,  
De vi pensos kaj sopiros  
Kaj eč ploros kore.

Trad. V.Atamanjuk.

---

+) Kolomejkoj-aroj de popolkantoj,nomataj tiel de čefurbo de montara regiono en Okcidenta Ukrainujo - Kolomea.

++) verĥovina - montara.

+++) Čeremoŝe - rivero en Karpaty-montaro.

---

Peredplatit' "Ukrajinŝkoho Esperantysta svojim zakordonnym korespondentam.

Pyŝit' do tyĥ,ŝĉo cholesujutsia u naŝomu časopysi.

## GERMANAJ MILITKAPTITOJ EN RUSUJO

( Raporto de iu antaŭ du monatoj el soveta kaptiteco reveninto ).

Kiel ano de germana armekorpuso en Latvujo la nun reveninto estis kaptita la 8-an de Majo 1945.j.El tio,kion li rakontis pri sia kaptiteco ni tie ĉi iom raportu.

Kapto en Dünaburg. Kriante "Proletarioj de ĉiuj landoj,unuiĝu!" germana komunisto eksalutis la soldatojn. "Kamaradoj,mi bonvenigas vin en la libera ŝtato de l' laboristoj! Nun vi estas liberaj de hitlerismo kaj nazi-teroro!" k.t.p. Jam oni ekopiniis,ke la libera komunista ŝtato ne nur estas propagandaĵo.Sed baldaŭ aliiĝis.Ĉio estis forprenita de ni:horloĝoj,ringoj,fotografaĵoj k.t.p. Kiam ili kune marŝis en la citadelon de Dünaburg,kiu estis fiksita kiel bivako por la kaptitoj,ili ekvidis super la pordego grandajn literojn: "Morto al la germanaj okupantoj!" Tie ili estis enpuŝitaj en malsekajn,mallumajn katakombojn.Tabulkuŝejo donis sufiĉe da loko por tridek viroj,la sepdek estantoj devis kuŝigi sin en la malsekan malpuraĵon.Tri semajnojn ili vivis en tiaj kavernoj.Ne estas mirinde,ke pro tiuj cirkonstancoj ĉiutage mortis unu procento.La mortintoj ne estis indeksigataj,ne,oni eĉ detruis ekzistantajn listojn.Pli poste oni almenaŭ elvenigis ilin el la katakomboj dum la tago por laborado.Sed certe,ili devis marŝi ĝis ok kilometroj al la laborloko en siaj disŝiritaj ŝuaĉoj.Ili laboradis ĝis dekkvar horoj,sed la tuta manĝaĵo konsistis el akvosupo kaj peco da pano,po antaŭ kaj post la laboro.Kelkaj renverŝiĝis pro senfortiĝo;tiujn la kamaradoj kuntrenis,sed kelkfoje la gardistoj mortigis ilin per pafilkolboj.De Decembro 1945 ĝis Februaro 1946 la nombro de iel labortaŭguloj malgrandiĝis de 3000 ĝis 2000.

Alilokigo al Kreuzburg. Tie la kaptitoj laboris en sukerfabrikejo. Terurega malsato turmentis ilin.Por konservi la vivon ili ne havis iun alian eblecon ol ŝteli sukerbetojn,kiujn ili ofte manĝis nekuiritajn.Se kompatemaj rusinoj donacis eĉ nur peceton da pano al la mizeruloj,estis eble,ke oni punis la virinojn senindulge.Se la registaro atribuis la hejtaĵon al la kaptitejo kelkfoje okazis,ke la gardistoj fiinterŝanĝis ĝin kontraŭ "vodka" - brando.

De 1946 la situacio iomete pliboniĝis.La kaptitoj ricevis sekajn loĝejojn,ĉiu havis tabulkuŝejon.La labortempo estis fiksita je ok horoj,antaŭe ĝi estis tute arbitra.Samtempe komenciĝis intensa komunista propagando.Politika devigo.Germanaj komunistoj funkciis,kiel bivakgvidistoj kaj policanoj.Tiuj estis parte cinikaj fiuloj,kiuj traktis siajn kamaradojn brute kaj tielmaniere pli malfaciligis ilian situacion.La komunist-gvidistoj estis instruataj kiel "funkciuloj" per sepdek-tagaj kursoj.Germanaj kaptitoj,kiuj posedis tian oficon,ricevadis pli bonan manĝaĵon kaj ne devis labori.Anstataŭ tio ili fispionis siajn kamaradojn per sistema informreto de samcelanoj.Kiu povis doni denunciaĵojn pri kontraŭ-komunistaj aŭ alie supozigaj diroj de alia kamarado,ricevis specialan manĝaĵon.Per tio pli kaj pli multaj estis komplikataj en la sorĉon de la GPU (politika sekret-polico,simila al germana Gestapo).Rezulto:ĉiumonate meznombre kvin ĝis dek el kvarcent viroj estis forkondukataj Siberion en la punejojn.Neniu konas la tieajn kondiĉojn.Ĉiusemajne 3 ĝis 5 politikaj paroladoj okazis "mitingoj".La partopreno en ili estis "libervola",sed kiu ne partoprenis estis enskribata sur la"nigran liston".Anoj de l' marksistaj laborrondoj bonfartis.Pro tio multaj fariĝis laŭŝajne komunistoj,nur pro la manĝaĵo.La ĝenerala nutraĵo konsistis el brasika supo,kaj kiam ankaŭ tio ekmankis,el urtika supo.Homoj ne plu labortaŭgaj pro senfortiĝo estis venigataj pune en subteran malliberejon,kie ili devis ŝtari en akvo.Kiu ree elvenis el ĝi estis malsana,ofte por sia tuta vivo.

La laborprodukto estis ĉiam pli kaj pli grandigata per konkuroj ( laŭ la maniero de la "Staĥanov-sistemo");ekzemple,kio hodiaŭ valo-

ris 12o % de la laborderdevo,morgaŭ estis decidata je 9o%.Ili nepre devis ree pliigi sian produkton por almenaŭ atingi la normalan devon,ĉar laŭ la procentoj oni distribuis la nutraĵon.Ĉiumonate estis subskribata deklaracio,ke ili laboras ĝoje kaj volonte por la soveta Unio,kaj ke ili estas kontentaj (!).Nur tute tre malnutritaj viroj kaj malsanuloj estis hejmensendataj.(La raportinto mem pezis apenaŭ 5o kilogramojn je korpa longeco de pli ol 1,85 metroj).Antaŭ la forlasado kaj hejmenveturado ĉiu devis subskribi deklaracion al marŝalo Stalin kaj tielmaniere danki por la bona traktado kaj por la belaj travivaĵoj dum du kaj duono jaroj,kiujn ili travivis en la libera sovet-ŝtato.

Paskon 1946-an oni permesis al ili soleni la unuan diservon post la dekunu-monata kaptiteco,sed nur sub la kontrolo de la GPU-oficiro.Dieservo,kiun ili solenis Pentekoston 1947-jaran,estis malpermesita en la lasta minuto,sed ĝi tamen okazis,ĉar preskaŭ la tuta bivak-enloĝantaro jam estis pleniginta la plej grandan barakon tiom,ke la ordontransdonanto ne povis iri tra la amasô.Tia diservo signifis grandan ĝojon por la kaptitoj,ĉar iliajn bibliojn oni forprenis jam de longe.

La maljunaj rusoj ĝenerale traktis la kaptitojn bonete,sed la junaj estis tute fiagititaj.

Ankaŭ la rusa popolo tre suferas pro la nunaj cirkonstancoj.Kiel ĉe ni preskaŭ ne ekzistas familio,en kiu ne estas patro,frato,aŭ filo militkaptitaj,ne plu troveblaj aŭ batalmortintaj,tiel plej multe el la rusaj familioj havas familianon,kiu troviĝas en siberia devigekzilo. Speciale Latvojn oni ekziligas amase.Kiom da tempo tiaj okazaĵoj estos okazantaj?

Verkita de Adolf Burkhardt kaj Rudolf Bögel
(14a) Schöntal/Jagst.

---

Kun granda plezuro mi deziras esprimi ĉi tielmaniere mian sinceran dankon al Gesinjoroj B u t l e r kaj Gesinjoroj A l e k s a n d e r en Londono,kiuj akceptis min,gastigadis kaj trovis al mi okupon,kiam mi venis el Germanujo Anglujon.

Ankaŭ mi esprimas mian dankon al Londonaj gesamideanoj, inter kiuj mi pasigis agrablan,neforgeseblan vesperon,kaj kiuj helpis al mi per malavara mondonaco dum miaj unuaj tagoj en Anglujo.

Ivan Polaŝĉuk.

Raportante ĉi tiun dankesprimon la Redakcio de l' "Ukraina Esperantisto ankaŭ dankas al niaj anglaj Gesamideanoj,kiuj tiel fratece akceptis nian samlandanon.

Redakcio de "U.E."

---

## S O L I D A R E C O

Milito murdas kaj disbatas
Milito daŭre ekfrakasas
La bonajn verkojn de l' homar'.
Sed,kreskas certe,post malamoj,
Eĉ dum bombardo,fajro,flamoj -
La penso de la solidar' ...

Helpemaj estas,trans landlimoj
La kamaradoj;kaj sen timoj
Estas montrata unueco'.
Per Esperanto ili forĝas
Firmegan ligon,kiu portas
La nomon: Vera mond-frateco' !

oooOooo

B.S.

SOVETAJ TEMPOJ +).

Unu foje Molotov vizitis kun eksterlandaj ĵurnalistoj diversajn sovetajn entreprenoj.
- Ĉi tiun fabrikejon ni estis devintaj konstrui laŭ plano en kvin jaroj- diris Molotov al ĵurnalistoj kaj poste elvokis la ĉefdirektoron:
- Dum kiom da tempo oni konstruis efektive ĉi tiun fabrikejon - demandis Molotov.
- Dum tri kaj duono da jaroj-ĝoje raportis la direktoro.
- Kielmaniere vi sukcesis tion?-miradis la ĵurnalistoj.
- Tempo,nia soveta tempo - memkontente ridetis Molotov.

La samo ripetiĝis ĉe novkonstruita ponto,registrarejo kaj ĉefŝoseo.Reirante jam hotelon, ĵurnalistoj preterpasis malnovan tombejon,hazarde rimarkitan, kiu ilin ekinteresigis.Oni elvokis kaj ĉi tie la ĉefon.
- En kiom da jaroj vi estis devintaj "enloĝigi" ĉi tiun tombejon ?-
- Laŭ plano dum dek jaroj,efektive dum du !- volonte raportis tombejestro.Kvankam tiufoje Molotov persiste silentis,tombejestro aldonis mem:
- Tempo,karaj kamaradoj,nia soveta tempo !

+) tempo=rapideco.

LA GRANDA ERARO.

Certe vi konas la ĉarman,grandan aŭ malgrandan,nigran aŭ blondan,junan aŭ malpli junan sinjoron,vestitan per"smokingo" aŭ per vestaĉoj,kies nura profesio estas - ridigi la ĉeestaron: la humoriston.

Estas humoristoj,kies nura apero antaŭ la kurteno aŭ sur la scenejo jam ridigas la geaŭskultantojn,kies unuaj vortoj jam movigas la manojn de amuzemuloj je aplaŭdego.Sed estas ankaŭ humoristoj sur la"amuziga stelaro" de kiuj oni deziras,ke ili ne estu fiks-steloj,sed meteoroj, plejeble rapide malaperontaj en la mallumon de la forgesinteco. Pri tia "meteoro" mi nun rakontos al vi:

Per sia arteca nomo li nomiĝis "Balerini".La amuzigaj entreprenoj,kiuj lin konis,duafoje ne dungis lin.La entreprenoj al kiuj li ankoraŭ ne estis konata,klopodis plejeble baldaŭ maldungi lin; li estis vere "nula numero" en la programo.

Do:la estraranoj de la amuziga entrepreno "Ridanta Ĉielo" sopiris je la lasta prezentado de Balerini.Fine alvenis la horo kaj Balerini ĵus estis parolinta siajn -esperebla-lastajn vortojn al la ĉeestantaro.La aplaŭdo estis - kiel kutime - ne tro brua.Spite (aŭ eble p r o) tio ŝajnis al humoristo necese,rec ekparoli kelkajn vortojn al la amuzemuloj.La senco de liaj vortoj estis,ke li - bedaŭrinde - devos forlasi tiun ĉi belegan urbeton kun ĝiaj ĉarmaj geenloĝantoj,por morgaŭ forvojaĝi al Berlino.La efiko de liaj vortoj superis lian atendon: el tablo,ĉirkaŭ kiu sidis kelkaj - ŝajne tre monhavaj sinjoroj - eksonis laŭtege: "Ne forvojaĝu Berlinon ! Restu ĉi tie"!

Ekaŭdinte tiujn ĉi vortojn,forkuris la humoristo al la direktoro - Ĉu vi aŭdas? Oni ne volas min forlasi al Berlino!!Oni deziras,ke mi restu ĉi tie! Vi nepre devas plilongigi mian kontrakton!"
- Bone,bone, - kvietigis lin direktoro.- La vokintajn sinjorojn mi konas.Ili estas el ... Berlino "!

Laŭ rakonto verk.
Josef Dornaŭs,Klingenthal.

Se Vi volas surprizi Vian eksterlandan korespondanton per bela donaco - ekabonu por li "UKRAINAN ESPERANTISTON".Abonprezo estas 1 gm.monate.

KOZAĈKA.

Jam foriris printemp'mia
Ne sorĉa,ne bela,
Kaj ĉeestas la aŭtuno
Frua kaj malhela.
Ne bedaŭras mi pro tio,
Ke estas aŭtuno,
Sed pro tio,ke printempe
Eĉ ne brilis suno.

Trad. V.Atamanjuk.

UKRAINA ESPERANTISTO
Український есперантист

„UKRAINIAN ESPERANTIST"
BULLETIN
PUBLISHED AS A PRIVY COPY

POŜTADRESO: „UKRAINA ESPERANTISTO"
(13a) BAYREUTH, Leonrodstr. 2.I.
Bayern — U. S. Zone — Germany

RICEVITAJ E-PUBLIKAĴOJ :

"La Juna Vivo" Nr. 22-23/35.,1o-11/37.,6/7/39.,2-5/4o.,113/47.,122/48.,7/48.
"Esperantobladet" Nr. 1/46.,1,3,4,9,1o/47.
"Dansk-Esperanto-Blad" Nr. 3-6,8,1o/47.
"Helena Esperantisto" Nr.146,147.
"Esperanto en Skotlando" Nr.2,3.
"Malgranda Revuo" Nr.4/47.,1/48.
"Bulteno de Reĝa Belga Ligo Esperantista" Nr.7.
"Laborista Esperantisto" Nr.1,2.
"La Progresanto" Nr. 1,2.
"Kristana Gazeto" Nr.151-153/47.
"Nederlanda Esp-isto" Nr.1.
"Hungara Esperantisto" Nr.1.
"Rio Esperantista" Nr.9.
"Dia Regno" Nr.1.
"Verda Steleto" Nr.1.
"Arbetar Esperantisten" Nr.1.
"Homoj de Bonvolo"
"Svenska Esp.-Tidningen" Nr.11.
"Sennaciulo" Nr.2.
"La Ponto" Nr.5/6.
"Paco kaj Justeco" Nr.12.
"Espero"(Triesto) Nr.2.
"La Absurday Supersignitay Literoy".
Cirkulero kun proponoj de l' ŝanĝo de esp.ortografio de O.S.Magnusson.
Apelo de Bulg.E.A.al tutmonda Junularo Esperantista.

================================

Al S-ino Anna K i n c a i d el Portland,Oregon,Usono ni tutkore dankas por al ni senditaj valoraj esp.-libroj.

Redakcio.

================================

ESPERANTISTOJ en Germanujo, Anglujo,Svislando,Svedlando ! En j.193o-31 la germ.stenografia sistemo Arends estas adatpita al lingvo en via lando.Ĉu vi povas havigi unu ekzempleron de tiaj lernolibroj?Respondu al: Bruno Siegert, (13a) CADOLZBURG,Markt 38., Bavarujo,USA-Zono,Germanujo.

================================

Fondiĝis E.Grupo "Laboro".Kursoj por plenkreskuloj k infanoj.Kursgvidanto: s-ro Hertlein,Munheno ; Grupestro: Victor Kaluza,fakinstruisto,Holzkirchen.Ĉiulandaj samideanoj skribu salutleterojn al : S-ano Friedrich M a j e r,fervoja kasisto, (13b) HOLZKIRCHEN, Bahnhofsplatz 7. USA-Zono,German..

================================

Junulara Sekcio - Franca Zono petas ĉiujn gesamideanojn,kiuj volas helpi al nia tasko gajni la junularon por nia ideo,bonvolu sendi gazetojn,aliajn esperantaĵojn, paperon k.t.p.al: Hans R i e s s. Schanzenstr.1o. EICH/Rheinhess.Germanujo.Ankaŭ deziras kontaktiĝi kun junular-movadoj en la tuta mondo.

================================

Kiu deziras reprezenti la "Esperanto Film-Grupo"-n en sia lando,bonvolu sin anonci grandnombre el ĉiuj landoj: Antwerpsestraat 45, BERGEN op Zoom,Nederlando.

================================

Vizitantoj de l' Universala Kongreso ! Ni bonvenigas vin por pasigi feritagojn inter liberaj homoj sur somerkampo en la sveda arkipelago.Skribu al: NORDA SUNSPORTO,Götgatan 124,Stockholm.Sv.

================================

18-jara S z a b ó Irène,CEGLED,Kisfaludy 58.,Hungarujo,deziras korespondi kun junaj samidean.

================================

Plaĉas al Vi "Ukraina Esperantisto"? Rekomendu ĝin al la aliaj! Se ne - diru al ni kial !

# UKRAINA ESPERANTISTO
# Український есперантист

Jaro II-a N-ro 3 (11) Aprilo 1948.

## DISPARTIGO DE L' RUSUJOJ AŬ ĈU NUR ŜANĜO DE L' REĜIMO .

/ UPS /- Kun pligrandiĝanta antagonismo inter okcidenta demokrata mondo kaj totalitareca soveta Rusujo - specialan signifon alprenas problemo de l' principoj,laŭ kiuj devas esti ordigitaj aferoj en Orienta Eŭropo,kiam estos tie detruita ekzistanta nun ŝtata sistemo.Temas pri kreado sur teritorio de nuna UdSSR de tiuspeca ordo,por ke unufoje kaj por ĉiam estu likvidita konstanta minaco por la monda paco, kia estas agresema komunista ideologio,forte kunligita kun imperialisme mesianisma rusa naciismo.

Plikreskiĝanta konflikto de l' Okcidento kaj Rusujo entiras en sian sferon tute nature ĉiujn popolojn,kiuj troviĝas sub la regado,aŭ en sfero de l' influo de l' rusa inperio.Klare,ke en tiu lukto de du mondoj,kie estos senpere tuŝitaj interesoj de l' malliberigitaj per Rusujo popoloj - ili ne povas fariĝi nur objektoj de okazontaĵoj.Tio ĉi rilatas ne nur al nuntempa periodo de l' batalo,kiam malliberigitaj popoloj estas nur subjekto de l' okazaĵoj,sed precipe al periodo de l' formiĝado de nova realeco post detruo de l' orienta imperialista tiraneco.En tiu okazo antaŭ tiuj popoloj staras jam nun neevitebla tasko certe difini siajn poziciojn kaj klare fiksi principojn de nova ordo.De tio,kiel forte la malliberigitaj popoloj kapablos defendi memstarecon de siaj pozicioj kaj sendependecon de sia liberiĝbatalo de aliaj fortoj - dependas ilia libera ekzistado en estonteco.

Tiu ĉi problemo fariĝas speciale grava,kiam ni precize analizos evoluajn tendencojn de politika situacio en la mondo kaj ekscios kiom bonŝance ĝi progresas por ni,kaj kiom multe ĝi kolizias kun niaj celoj.En tiu ĉi loko nin interesas tiu dua demando.Ĝia signifo kaj ĉiuj kun ĝi ligitaj danĝeroj videbliĝas,kiam ni konfrontos niajn politikajn celojn kun tiuj de tiu parto de l' mondo,kiu okupis klarajn kontraŭkomunistajn poziciojn.

Kia do estas la celo de l' batalo de L- orient- mezeŭropaj kaj aziaj popoloj ?

Tio estas antaŭ ĉio la detruo de ekzistanta ordo sur tiuj teritorioj kaj kompleta likvido de l' rusa imperio per ĝia dispecigo je sendependaj naciaj ŝtatoj.Rusa imperio sendepende de ĝia momenta ŝtata formo kaj koloro de l' flago,estas malamiko Nr.l de ĉiuj malliberigitaj popoloj.La kondiĉo por ekzistado de sendependaj naciaj ŝtatoj en orienta kaj meza Eŭropo kaj Azio estas reŝovigo de l' limoj de Rusujo ĝis etnografiaj linioj de rusa popolo kun samtempa plena liberigo de sub ĝia direkta aŭ nedirekta influo de ĉiuj popoloj de nuntempa soveta Rusujo.

Tiu ĉi solvo estas ne nur justa kaj tutcela,sed ĝi ankaŭ certe

garantios,ke Rusujo ĉesos esti konstante minacanta danĝero por la paco en la mondo.

Kiaj estas planoj kaj celoj de l' okcidenta mondo ?

Laŭ diversaj publikaĵoj,diskutoj k.t.p. oni povas konkludi,ke por okcidentaj ŝtatoj estas grava antaŭ ĉio la likvido de nuna totalitareca komunista sistemo.La minacantan danĝeron de l' Oriento,okcidenta mondo pritraktas nur laŭ unu aspekto,nome tiu de almilitema komunista sistemo,altrudita per Rusujo,simile,kiel tio jam okazis kun hitlerismo en Germanujo,kaj faŝismo en Italujo.Okcidenta mondo rigardas Rusujon,kiel nedivideblan tutaĵon kaj ne volas ĝisfunde esploradi la komplikitan orienteŭropan problemon.Sian taskon vidus okcidenta mondo jam plenumita,se en hodiaŭ UdSSR estus likvidita komunista totalitareca sistemo kaj starigita rusa demokrata reĝimo.La dispartigon de l' Rusujo oni konsideras sencela,ĉar per tio tre komplikiĝus la politika situacio tie.

Kiel ni vidas la celoj de okcidentaj ŝtatoj kaj tiuj de l' malliberigitaj popoloj prezentas du kontraŭajn konceptojn de l' ordigo de orienteŭropaj aferoj.La penado de realigo orienteŭropajn aferojn laŭ koncepto inspirata per okcidentaj potencoj povas fariĝi danĝera en siaj postsekvaĵoj,ĉar anstataŭ pozitiva solvo de orienteŭropa problemo la situacio ankoraŭ pli multe akriĝus,ĉar malliberigitaj popoloj estus devigitaj daŭrigi sian batalon pro liberigo,kaj tiel nomata demokrata rusa imperio denove ekkomencus tradician imperialisman politikon,kio fariĝus la fonto de novaj malpaciigoj kaj militoj.

Okcidenta mondo devas jam fin-fine ekkompreni,ke la forigo de l' danĝero flanke de Rusujo estas ebla nur tiam,kiam ne estos ekzistanta plu rusa imperio kaj ĉiuj penadoj gajni militon kontraŭ ĝi ĉiam malsukcesos se ne estos respektataj interesoj de l' malliberigitaj popoloj. En oriento de l' Eŭropo ekzistas kaj ekzistos neniam kaj por neniu kolonioj nek kampo por iu ajn ekspluatado.Ankaŭ tie neniam havos popularecon ideo de nedividema Rusujo.Ĉiu potenco,kiu estos ligita kun tiu ideo trovos en orienta Eŭropo nur kontraŭulojn kaj estos enviata,kiel estas enviita rusa imperio mem kaj sekve devas malsukcesi.La ekzemploj en historio atestas ĉi tion.

La sukceso de komencita en la tuta mondo kontraŭkomunista movado estos nur tiam certigita,kiam ekekzistos tiucelaj interrilatoj de interisigitaj en tio ŝtatoj kun malliberigitaj popoloj de orienta Eŭropo kaj Azio.Ĉar tio estas Aĥila kalkano de l' rusa imperio kaj ekfrapo tien estos ĉiam certa kaj mortiga.

Esperantigis R o m .

---

## 7-a INTERNACIA BELGA ARTSEMAJNO

### 31 Julio - 8 Aŭgusto 1948.

Dum tiu semajno la belga Ministerio de Publika Instruado organizas por enlanda kaj eksterlanda publiko viziton sub kompetenta gvidado al la ĉefaj vidindaĵoj (laŭ antikva kaj moderna,arta kaj historia vidpunktoj) de la ĉefaj urboj en Belgujo.La ses antaŭe okazintaj vizitoj garantias ĝian sukceson kaj intereson.

La tuta kostoprezo estas 3.435 belg.frankoj (entenas 500 b.fr., kiuj vi ricevos kiel monon por persona uzo).Ĉio estas enkalkulita: bonegaj manĝoj,tre komfortaj hoteloj,belaj aŭtobusoj,ĉiuj enirprezoj, eĉ asekuro.

Adreso por pliaj informoj: Prof.P.MONTFORT, Tervurenselaan,310, Woluwe,Brussel - Belgujo.

# "MI MALBENAS"

El la taglibro de l' iama soveta politika malliberulo dum dekkvin monatoj, Johano Š k v a r k o, kvardek-jara, piedkripla instruisto el Bibrka en Okcidenta Ukrainujo (Galicio), dum la 1939.j. okupita per USSR.
/ La du lastaj ĉapitroj el 227 paĝa taglibro/.

Vid-al-vide de la mortpafo :

La 11-an ĝis 22 de Junio 1941.j.

La komenco de la tagiĝo. Mi ankoraŭ dormis. Subite mi ekaŭdis, ke iu ekkriis mian nomon. Mi vekiĝis. Antaŭ mi staris altkreska enkavedisto (soveta sekreta policano) kun paperslipo en la mano.
- Ĉu vi estas Škvarko ? -
- Jes ! -
- Ĉu vi kapablos iri ?-
- Mi povas iri, sed tre malrapide ...
- Nu, vi ne iros malproksime - diris je tio enkavedisto.- Kunprenu viajn abjektojn kaj eliru ! -

Plej certe oni min kondukas por mortpafi ... Kion mi faris ? Kial mi jesis, ke mi povas iri ? ... Mi eliras konfuzita tiel, ke ne scias, ĉu mi ĝuste adiaŭis miajn kamaradojn.

En la korto atendis jam susuranta aŭtomobilo /kovrita/. Du enkavedistoj staris ĉe ĝi armitaj per karabenoj kun bajonetoj. La enkavedisto, kiu elvokis min enmanigis iujn aktojn al unu el la starantaj ĉe la aŭto kaj poste turnis sin al mi: "Suriru, vi veturos!". Momenton k. la aŭto jam forveturis kun mi. Kien ? Mi ne scias. Mi eĉ ne supozas, kien, ĉar estis malhele kaj mi nenion vidis. Post mallonga tempo la aŭto ekhaltiĝis. "Nu, eliru !"- kriis unu el la gardistoj. Mi eliris. Ni troviĝis ĉe la ĉefstacidomo (en Lviv).

Oni plej certe veturigas min al Bibrka. Sed kial? Ĉu por nova esploro? Je la juĝo? kaj eble...eble...por min liberigi. Mi suriris vagonaron. Ĉe la stacidomo en Bibrka atendis nin enkavedistoj el Bibrka, kiuj akompanis min sur malgrandan veturilon. La veturilo haltis antaŭ la malliberejo kaj denove mi ektroviĝis en la "kokejo". Kiam ja finiĝos por mi kriplulo, malsana invalido ĉi tiu vera Golgoto ?... Sed la baldaŭa interrilato kun miaj familianoj post la tiel longa izolo kaj la renkonto kun la homoj el mia distrikto, kiuj falis en la malliberejon pro diversaj politikaj aferoj trankviligis mian animon. Pasis tagoj post tagoj ĉi tie kvazaŭ pli rapide, pli facile ol inter malsekaj de ploroj muroj de Brigidki (fama aŭstria kaj poste pola malliberejo en Lviv).

La 22-an de Junio 1941.j.

Mi renkontis la beleban, neforgeseblan, historian tagon ĉe la fenestro de la ĉelo. Miaj kamaradoj ankoraŭ dormis sur la litaĉoj /tabuloj sen matracoj/ kaj mi staris ĉe la fenestro atendante la sunleviĝon. Subite ektremis la tuta malliberejo pro la proksimaj fortaj eksplodoj. Unu... du... tri ... Kio estas tio? Ĉu ja vere ?...-demandis min miaj kunsuferuloj ellitiĝante unu post la alia, kvazaŭ kiel brulus. Nenia mirigo. Neniu, neniam estis tiel sentema je iuj eksplodoj, kiel la sovetaj malliberuloj. Kaj nun la eksplodoj,-fortaj kaj kiel oftaj, sekvis unuj post la aliaj en diversa distanco kaj en diversaj direktoj.

- Ho, Dio ! La milito ! - ekkriis unu el niaj kamaradoj. Post unu horo jam neniu dubis, ke tio estis la germanaj bomboj, ke fine venis longe atendata milito.

- Venas la Lasta Juĝo - flustris unu el la niaj kamaradoj.- Kiu estas kulpa, estos punita! Dio mem komencas fine fari ordon kun tiuj filoj... Ho, terurega estas Lia mano ! Nek unu el la homaj malbonfarantoj restos sen puno! Nek unu !-

Ke efektive eksplodis la milito,jam neniu dubis; pri tio atestis la gasmaskoj kaj la batalarmiloj de la gardistoj,troviĝantaj en la korto.Dimanĉo pasis kiel kutime nur kun tiu ĉi ŝanĝo,ke nokte estis nenia lumo en la malliberejo.

La 23-an de Junio 1941.j.

Frumatane oni elvokis ien miajn kamaradojn kaj min mem oni transpelis en la alia ĉelon.Tie mi renkontis junan studenton Svyŝĉuk el Lviv kaj kamparanon Duĉij.Ni interkonatiĝas kaj rakontas:kiu,de kie,kiel,kiam,pro kio... La tuta tago pasis inter subaŭskultoj kaj subrigardoj, kio okazas sur la malliberejа korto.Ni priparolis,kio ankoraŭ povos okazi,kia estos nia sorto ktp.

Vesperiĝis.Subite fariĝis granda movado kaj tumulto.Tra la fenestroj ni vidis,kiel enveturis sur la korton aŭtoj kovritaj per polvo kaj maskitaj per branĉoj.Ili estis plen-plenaj de ektimigitaj virinoj,infanoj,kusenoj,pakaĵoj...

Ili forkuras,jam forkuras!- ekscitis nin gaja novaĵo.La edzinoj de la komisaroj,estroj,prokuroroj ktp.forkuras ! Sed sekve de tio frapis niajn kraniojn timiga penso: ju pli malbone al ili,des pli danĝere por ni ... Sed estu,kio devas okazi! Ni havas nenian influon je la okazontaĵoj,kaj pli bona estas fino,se ĝi estus eĉ plej terura,ol la senfina timego... Ie malproksime ĝemis pafilegoj,aŭ eksplodadis bomboj. La trafiko ĉirkaŭ malliberejo pligrandiĝis,kreskis.Bruegis iuj neklaraj krioj,blasfemoj,malbenoj kaj komenciĝis malaperado de la aŭtomobiloj el la korto.

Antaŭ nia fenestro /la sepa ĉelo/ alveturis iu ŝarĝaŭto kaj ekhaltis.Sed ties motoro susuris plu,susuregis,bruegis... Sur la ŝtona koridorplanko laŭtiĝis subite nervaj,pezaj paŝoj.Ni ekaŭdis nervajn ekkriegojn kaj neatendite kun bruo malfermiĝis pordo de iu el ĉeloj.

- Eliru,job tvaju matj !- ekaŭdiĝis furioza,raŭka kvazaŭ ebria rusa blasfemo.Iu eliris.Ni akrigis nian aŭdadon kaj kalkulis la paŝojn:unu, du,tri,kvar..Subite ektremis la muroj de la malliberejo pro la laŭta, trapenetranta Nagan-ekpafo /rusa pistolo/...

Ni ŝtoniĝis en la senmovo kaj senspire rigardis unu la alian.Sur la vizaĝoj de du miaj kamaradoj mi vidis la palan teruregon.Oni mortpafigas !!! - Post la momento denove tiu en la vejnoj sangon glaciigata ordinara rusa blasfemo kaj ekkrio: "Eliru!",denove kelkaj paŝoj kaj..ree laŭta ekpafo.Kaj la motoro antaŭ la fenestro susuregis,bruegis,fajfis per ĉiuj voĉoj kiel ventego,kiel centoj de lupoj ie en la arbaro...Oni malfermis la duan ĉelon kaj komencis elvoki.Iu petegis kompaton: -"Civitanoj! - mi havas edzinon,infanojn!".. Vane.Oni forkondukis lin kaj nur laŭta ekpafo eĥis en ĉiuj anguloj de la malliberejo. Estis iu,kiu ne volis eliri el la ĉelo. - "Eliru! Eliru! Job tvaju ukrainsku matj!..." Ekbruego,bategoj,blasfemoj kaj poste: "Vivu Ukrainujo"...kaj ekpafo...sennombre,ŝajnis senfine...

Tiam mi deziris esti surda,deziris havi orelojn el la ligno,por ke povu nenion aŭdi,deziris esti blinda,por ke mi ne vidu miajn kamaradojn,kiuj suferis nun unu el la plej teruraj martiroj - timego pro la neevitebla morto.Mi volis krii: "Helpu ! Oni murdas senkulpajn,la plej grandajn filojn de l' mia patrujo!... Sed vane. La ekpafoj ĉiam pli dolore frapis al la vivaj oreloj,la helega lumo en la ĉelo devigis min rigardi la kamaradojn kaj suferi,suferi ĝis la senlima senesperego,ĉar mi povis al ili per nenio helpi nek almenaŭ ilin konsoli, kaj kriego al helpo,ĉu ne droniĝus en la susurego de la furioza motoro. Mi al ekstremo elĉerpita en la malliberejo kaj nerve disbatita per terurega fantomo de la morto flanke de malpura mano de fihomo - mi jam ne eksidis sed falis flanken kaj apogante sin al la muro,mi ligniĝis. Svyŝĉuk surgenuiĝis en angulo apud la forno kaj kovrante la okulojn per la manpladoj,arde preĝis. Duĉij kompatinda enrampis "sin kaŝi" sub la litaĉo...

( Daŭrigota).

## KIAL ESTUS SAĜE FORIGI LA SUPERSIGNITAJN LITEROJN EL NIA LINGVO ?

En la deka numero de "Ukraina Esperantisto" aperis artikolo sub la titolo "Ankoraŭ pri Esperanto simpligita", en kiu estas menciite, ke mi pritraktis la aferon pri forigo de la supersignitaj literoj el nia lingvo. Unue mi volas atentigi, ke la titolo estas erariga, ĉar mi neniel volas relatigi mian pritrakton pri tiu ĉi afero kun la nomo "Esperanto simpligita". Efektive ne temas pri simpligo (ekz. en la gramatiko aŭ io simila), sed nur pri forigo de la supersignitaj literoj por ke nia lingvo estu kie ajn kaj kiam ajn presebla.

Mi opinias, ke oni devus kiel eble plej baldaŭ forigi la supersignitajn literojn el nia lingvo, ĉar minacas la danĝero, ke la homaro neniam akceptos ĝin kun tiuj literoj.

Ni imagu al ni, ke la UNUIĜINTAJ NACIOJ jam nomus komitaton, kies tasko estus elekti por la homaro internacian helplingvon. Kio estas pli kredebla ol tio, ke en la raporto de tia komitato troviĝus i. a. la jena frazo aŭ simila: "Esperanto estas ja multrilate facila lingvo: La ortografio estas fonetika, gramatiko kaj vortfarado simplaj; krome la lingvo estas belsona. Tamen tiu lingvo ne estas elektebla kiel internacia helplingvo pro ne malpli ol ses supersignitaj literoj; tial ĝia enkonduko kostus ses novajn klavojn al ĉiu kompostmaŝino en la mondo, sed enkonduko de novaj klavoj malfaciligas la kompostadon. Krome la lingvo pro tiu kaŭzo ne estas uzebla en korekta formo ĉe telegrafado."

Ĉu ne estus pli saĝe por la Esperanto-movado tute forigi tiujn literojn ol riski tian juĝon de tiuj, kiuj jam elektos por la homaro internacian helplingvon? La afero urĝegas, ĉar eble la tempo, kiam la homaro efektive kaj oficiale enkondukos internacian helplingvon, nun estas pli proksima ol multaj el ni opinias. Do, Esperanto-movado prefere ne prokrastu la aferon, sed tuj forigu el nia lingvo la supersignitajn literojn. La komitato, kiu elektos por la homaro internacian helplingvon ja ne pensos pri la 60-jara sperto, kiun jam havas nia lingvo, nek pri ĝia relative riĉa literaturo, sed nur pri la praktika flanko.

Sed kiel forigi la akcentitaj literoj? Pastro John Kubacki el milwaukee, Usono, proponis la jenan manieron: Oni tute forigu "ĥ" sed sonigu "j" kiel "ĝ" & "ĵ", "q" kiel "ĉ", "w" kiel "ŭ", "x" kiel "ŝ" kaj "y" kiel "j". Laŭ mia opinio tiu sistemo ne estas akceptebla, ĉar ĝi difektas la fonetikecon de nia lingvo: du literoj havas po du sonojn (h kaj j); krome ŝajnas ne nature sonigi "q" kiel "ĉ" kaj "x" kiel "ŝ".

Ĉar mi malaprobas tiun sistemon, sed cetere jam dum kelkaj jaroj vidis danĝeron por nia lingvo en la supersignitaj literoj, mi proponis la jenan manieron por ilin forigi: Oni anstataŭigu "ĉ" per "ch", "ĝ" per "q", "ĥ" per "x", "j" per "y", "ĵ" per "j", "ŝ" per "sh" kaj "ŭ" per "w". El kelkaj leteroj, kiujn mi ricevis pri tiu sistemo, mi konkludas, ke tio, kio verŝajne plej malplaĉas al la esperantistaro, estas la enkonduko de "w" kaj "y". Jen estas elĉerpaĵo el letero al mi de eminenta Lingvakomitatano: "Kaj w anstataŭ ŭ tre malplaĉas al mi. Anglaj sonoj AW, EW, OW, (law, few, now) tute ne havas la sonojn AU, EU, OU, kaj la propono estas egale ne akceptebla por Anglo kaj ankaŭ naciano, kiu ne posedas w en sia lingvo. Kaj la aspekto de y anstataŭ j ankaŭ tre malplaĉas al mi. La pluralo per aj, oj estas por mi bela kaj memorigas pri la Greka ai, oi (Greke: Hierai biblioi = sanktaj libroj). La literoj i kaj j estas efektive nur variantoj de sama litero. Kaj manskribante, kiom bele estas fini per j, kaj kiom peze per y; Tute ne internacie."

Ŝajnas al mi, ke estas treege grave trovi en tiu ĉi afero manieron, pri kiu nia movado povus unuiĝi. Tial, por ankoraŭ trovi solvon de tiu ĉi afero mi proponis jenajn ŝanĝojn al miaj antaŭaj proponoj:
1) Oni ne anstataŭigu "ŭ" per "w", sed per simpla "u". 2) Oni ne en-

konduku "y", sed konservu la literojn "j" kaj "ĵ" kun iliaj nunaj sonoj.

Enkonduki simplan "u" po "ŭ" estas pli mallogike ol alpreni "w". Sed oni ne tro fanatike insistu pri absoluta logikeco, se ŝajnas al la plimulto, ke la literparoj "au", "eu", "ou" aspektas pli internacie ol "aw", "ew", "ow"; la unue menciitaj literparoj ja ekzistas en pluraj lingvoj. Cetere estas tute indiferente al mi, ĉu oni anstataŭigos "ŭ" per "u" aŭ per "w".

Povas esti, ke iu ridos pri mia dua propono kaj diros, ke per ĝi mi renversas ĉiujn miajn antaŭajn argumentojn. Sed efektive la enkonduko de "y" anstataŭ "j" ŝajnas esti tro radikala ŝanĝo: Formoj kiel yanuaro, Yohano kaj yuro estas preskaŭ netolereblaj, kaj se oni donos novan prononcon al tiuj vortoj, la ŝanĝo estas jam tro granda. Krome jam ekzistas la vorto ĵuro, kiun oni nepre ne intermiksu kun juro. Sed estas tre grave, ke la litero "ĵ" estas tre malofta en nia lingvo. Tial la forigo de "j" kun ĝia nuna sono pro la malofta "ĵ" certe ŝajnos al multaj samideanoj tro granda ofero, kaj por trovi fundamenton, pri kiu la movado povos unuiĝi, mi proponis konservi la literon "ĵ" kiel la solan supersignitan literon en nia lingvo.

Sed nun mi volas aldoni - kaj tion samtempe adresi al la Lingva Komitato, ke - , miaopinie "ĵ" estas forigebla per "z". La sonoj de "ĵ" kaj "z" estas tre parencaj; laŭ mi la sola diferenco inter tiuj sonoj estas ke la langa pinto vibras pli supre (interne) en la buŝo ĉe prononco de "ĵ" ol ĉe tiu de "z". Tial ŝajnas al mi, ke tute ne estus granda ŝanĝo, se oni ĉiam skribos "z" anstataŭ "ĵ" kaj samtempe ŝanĝus la prononcon de vortoj kun "ĵ" konforme al la nova ortografio. Tio estus nur ŝanĝeto al la prononco. Mi jam esploris en Plena Vortaro, ĉu troviĝas vortoj kun la sola diferenco, ke unu havas "ĵ" kaj la ali "z" en la sama loko, kaj montriĝis, ke tia paro de vortoj ne ekzistas. Tial estas neeble, ke tio kaŭzus intermikson aŭ miskomprenon. Jen kelkaj ekzemploj pri la ŝanĝo: miksaĵo - miksazo (aĵ estas la sola afikso kun ĵ); deĵori - dezori (mi ne povas memori alian vorttradukon kun ĵ interne en la vorto); ĵaluza - zaluza ktp. Laŭ Plena Vortaro troviĝas nur 17 vortoj, kiuj komenciĝas per "ĵ". Do, temas nur pri ŝanĝo al 19 vortradikoj (kiam la sufikso -aĵ- estas kunkalkulita).

Jen do mia tria kaj lasta propono pri la forigo de la supersignitaj literoj el nia lingvo: Oni forigu "ĉ" per "ch", "ĝ" per "q", "ĥ" per "x", "ĵ" per "z", "ŝ" per "sh" kaj "ŭ" per "u". Por montri sensupersignan tekston mi skribas la restaĵon de la artikolo laŭ la ĵus montrita sistemo.

D-ro Zamenhof diris, ke presejoj, kiuj ne havas la cirkumfleksojn, povas anstatau qi meti "h" post la litero kaj anstatau "ŭ" uzi "u". Tio montras, ke en la zus montrita maniero por forigi la supersignitajn literojn estas en tri kazoj utiligita la Zamenhofa - laufundamenta - maniero por ilin forigi (ĉ - ch, ŝ - sh, ŭ - u). Cetere shajnas al mi, ke la literparoj gh, hh, jh, ne estas alpreneblaj (por ĝ, ĥ, ĵ) en qenerala Esperantoteksto.

Iuj povus opinii, ke tia shanqo en la ortografio de Esperanto difektus nian lingvon. Tio estas miskompreno, kiel montras la fakto, ke en kelkaj lingvoj oni faris gravajn shanqojn en la ortografio, ekzemple en la norvega, sveda kaj islanda lingvoj, kaj mi opinias, ke neniu el la nacioj, al kiuj apartenas tiuj lingvoj, grave bedauras tiujn shanqojn. La lingvo estas ja la sama, kvamkam qia aspekto sur papero iomete shanqiqas. Estas almenau serte, ke la shanqoj, kiujn oni faris en la islanda ortografio en la jaro 1929, ne estas malpli gravaj ol estus la forigo de la supersignitaj literoj en Esperanto. Nun oni ankau planas gravajn shanqojn en la ortografio de la dana lingvo.

Kiel montriqis, ke oni tuj alkutimiqis al la shanqoj faritaj al la ortografio de la menciitaj lingvoj, kompreneble estus la samo pri Esperanto. La novan skribmanieron oni lernos en 2-5 minutoj kaj tio sekvas,

ke tiuj,kiuj lernus lau la nova ortografio,ne bezonus pli longan tempon por esti kapablaj legi librojn kun la nova ortografio.Tiel la shanqo kauzus neniujn malfacilazojn.

Oni memoru,ke en tempo,kiam d-ro Zamenhof kreis Esperanton,ne ekzistis la nun uzataj kompostmashinoj,kaj tiam la supersignoj ne faris grandajn malfacilazojn,char oni povis facile meti supersignon sur kiun ajn apartan literon.Nun tio shanqiqis,kaj la tekniko postulas,ke ni forigu la supersignojn,se ni entute deziras,ke nia lingvo fariqu qenerala,internacia helplingvo.

Ólafur S.Magnússon.

Ni dankas al s-ro Magnússon por la sendita interesa artikolo pri la al ĉiu grava problemo kaj volonte presos ĉiujn seriozajn pritraktaĵojn por- kaj kontraŭ supersignoj. Redakcio.

---

EL LA GAZETARO :

"Linzer.Volksblatt" de la 8-de Marto 1948 presis mallongan sciigon el Stockholm sub la titolo: LA VUALO SUPER KATYN. "La masakro en Katyn ludis grandan rolon en la prosedo en Nurnbergo kontraŭ la germanaj militkrimuloj.Tamen dum la procedo la bolŝevistoj ne tiun ĉi punkton de akuzo.En la verdikto oni ne menciis plu pri Katyn.Tial ke la famo en Polujo kulpigis la bolŝevistojn pro masakroj en Katyn,la pola justecministro Svjadkovski petis ĉe la fino de 1946,laŭ la DAGENS NIHETER,-la faman advokaton Martini,por ke li esploru la aferon kaj konstatu la germanan kulpon. Martini favvore laboris kaj ricevis rusan permeson malfermi la tombojn en Katyn.Martini sukcesis konstati,ke ĉiuj en la arbaro de Katyn mortigitaj oficiroj estis murditaj dum la monatoj Marto , Aprilo kaj Majo 1940.En tiu ĉi tempo ĉi tiun regionon posedis la bolŝevistoj.Martini estis murdita en 1946 de du komunistoj.

Rimarko: Post la malvenko en Septembro 1939 plimulto da pola militistaro submetiĝis al bolŝevistoj,kiuj pritraktis poloj kiel militkaptitojn.Kiam la Germanoj invadis la okcidentajn rusajn regionojn iu raportis al ili,ke en Katyn troviĝas amastomboj de polaj mortpafitaj oficiroj.La germanoj igis traserĉi la montritan lokon kaj efektive malkovris la amastombojn de polaj 12000 oficiroj mortpafitaj kaj bone maskitaj per plantita arbusto.La germanoj sciigis tiam pri ĉi tiuj abomenindaj kruelaĵoj la tutan mondon kaj invitis al Katyn eminentajn personojn el la neŭtralaj landoj.Kaj la bolŝevistoj siaflanke tuj asertis kaj penadis pruvi diversmaniere,ke la germanoj mem malice faris ĉi tiujn kruelaĵojn por povi kulpigi sian malamikon.La pola popolo estas firme konvinkita,ke nur rusoj kruele kaj amase murdis iliajn oficirojn.

---

"Ukraina rezisto kontraŭ Moskvo.La rezista movado atingis dekstran bordon de Dnipro-rivero".La gazeto LA LIBR BELGIK sciigas sub la supra titolo: "La ĉeĥoj,kiuj revenas el Volyn atestas sciigojn,ke la fortaj unuiĝoj de la Ukraina Partizana Armeo /UPA/ denove aperis en la Okcidenta Ukrainujo,Bukovino kaj Besarabio.Ĉi tiu movado havas eĉ tendencon plivastiĝi en la Orienta Ukrainujo,t.e.sur la dekstra bordo de Dnipro-rivero.La partizanoj estas plej bone instruitaj kaj armitaj per rusaj kaj germanaj armiloj.Ilia taktiko kuŝas ĉefe en la farado de sabotaĵoj,zorgeme evitante la regulajn batalojn.Ilin komandas la generalo Taras Ĉuprynka. Sur la tereno okcidenten de Kerson linio la bataloj ne ĉesas.UPA minas pontojn kaj vojojn malhelpante la manovrojn de la rusaj kaj polaj taĉmentoj.UPA batalas sub la devizo: La libereco al la popoloj,la libereco al la homo;pereu la tiraneço."

"OSTANNI NOVYNY" "La novaj rifuĝintoj." Verŝajne en okcidentaj demokrataj ŝtatoj neniu miras plu, ke la cent-miloj da rifuĝintoj preferas mizeron ol reiri la patrujon spite ĉiuj alvokoj kaj promesoj.Eĉ le nun la mondo divenis,ke la rajto de la homo estas io tiel valora,alta kaj kara,ke oni ne povas tion ŝanĝi kontraŭ neniuj aliaj trezoroj. Ĉar ĝuste nun la mondo ekparolis laŭte pri la novaj rifuĝintoj el la Hungarujo kaj Rumanujo.Nur tio,kio okazis en Ĉeĥoslovakujo,nur la nova ondo de rifuĝintoj el Finlando devigis la mondon ekparoli alie ol ĝis nun.Oni jam komprenas,kial la rifuĝintoj ne reiris patrolandon, ne reiras kaj ne intencas reiri tiel longe,ĝis kiam regos tie la komunista reĝimo.En la NEW-YORK TIMES skribis la ĝeneva korespondanto de tiu ĉi gazeto inter aliaj jenon:"En Eŭropo estas nun pli da rifuĝintoj el la komunistaj ŝtatoj ol de tiuj,kiuj estis en 1939.rifuĝintoj-senŝtatuloj pro faŝista kaj naciista diktaturoj.Inter unu kaj duono da milionoj de senŝtatuloj troviĝas 77o miloj da personoj, kiuj ne kuraĝas reiri la Rusujon, aŭ alian orientan ŝtaton,kie regas la komunistoj.Inter tiuj ĉi rifuĝintoj troviĝas ankaŭ Ukrainoj,kiuj forlasis ilian patrujon el diversaj motivoj." Kaj kiuj estas la novaj rifuĝintoj? Tio estas la homoj,kiuj pensis kaj kredis,ke oni tamen povos kunlaboradi kaj vivi kun komunistoj;tio estas homoj,kiuj antaŭe riproĉis nin unuajn rifuĝintojn,kiel faŝistojn pro nia forkuro el la patrujo.Sed nun,kiel ni vidas,-ĉi tiuj kunlaborantoj kun la komunistoj ekinteresis la demokratan mondon.

---

"LINZER VOLKSBLATT". de 18-a de Marto 1948. "Kiam la Hitler okupis nian landon ni ne estis tiel senesperaj,kiel nun!". Katolika pastro kaj vilaĝestro atingis la urbon Linz post aventurplena vojaĝo. Ni renkontis lin,kiam li pertraktadis kun vojkondukanto pri la kontrabanda prezo.Li kondukis ilin trans du limoj:la ŝtatlimo norden de Vieno,kiu estas severe gardata per la ĉeĥaj komunistaj patroloj, kaj la rusa-amerikana zonlimo.La homkontrabando floras denove.Por du personoj postulis la kondukanto mil ŝilingojn kaj ricevas volonte tiun ĉi prezon,ĉar kion signifas la mono nun ankoraŭ,kiam ili savis sian vivon.La vizaĝo de la pastro estas pala.La malfacila vojaĝo kaj la travivaĵoj de la lastaj tri semajnoj ekscitis kaj nervigis lin. "Kiam Hitler okupis nian landon ni ne estis tiel senesperaj,kiel nun" - li diras kaj lia kunsuferulo jesas tion. "Kial vi forkuris?" - ni demandis ilin. "Ĉar oni malpermesis al ni pastroj en Moravio la predikadon kaj instruadon". La vilaĝestro rakontas,ke la 29-an de Februaro estis devigita transdoni la ŝlosilojn de la komunumo al la komunista komitato.Kiu ne aliĝis al la komunista partio devis forlasi la loĝlokon.Mia komunumo nombris tricent loĝantojn.Dekunu kamparanaj familioj,kiuj ne deziris aliĝi al al K-partio estis ekzilitaj dumnokte. La komunumaj oficistoj ricevis la 1-an de Marto kune kun salajro aliĝdeklaracion.Ĉion oni havigis al la ŝtato.Eĉ barbirejojn.La komercistoj,kiuj aliĝis al la popolpartio kaj ne anoncis sian aliĝon al K-partio,ricevis neniujn nutraĵojn kaj devis fermi vendejojn." Kion opinias la loĝantaro pri Beneŝ ?" - "Beneŝ oferis sin por la ŝtato, Li ne povis alie konduti!"-

---

## ANEKDOTOJ.

Churchill,Truman kaj Stalin kunvenis post la fino de l' milito.Dum la kunveno Truman elpoŝigis belegan cigaredujon.Unu el la ĉeestantaj ĵornalistoj povis legi jenan surskribon sur ĝi:"Al mia estimata amiko Truman de Churchill" Post iom da tempo Churchill ankaŭ eltiris pezan cigarujon,sur kiu troviĝis surskribo:"Al la arkitekto de venko - liaj dankemaj kunlaborantoj".Fine ankaŭ Stalin elpoŝigis belegan per diamantoj ornamitan cigaredujon.La scivolema ĵurnalisto ekrigardis la surskribon: "AL NIA PRINCO ESTERHASI EN LIA SEPDEKA NASKIĜTAGO - La Viena Ĵokeosocieto."

## HITLER HAVIS FELIĈON.

Post la malvenko ĉe Stalingrad ekvidis Hitler, ke jam alproksimiĝas lia ĝenerala katastrofo. Tiam li ekmemoris Dion kaj iris preĝejon por Lin preĝi pri la venko. Surgenuinte antaŭ la Krucumitan li preĝis tiel:

" Ho, Dio, donu al mi venkon! Mi promesas al Vi rekonstrui ĉiujn detruitajn preĝejojn. Miaj ĉiuj SS-anoj iĝos monaĥoj kaj fastados ĝis la morto por Via gloro. Ĉiuj BDM-aninoj fariĝos monaĥinoj kaj prizorgados ĉiujn malsanulojn, maljunulojn kaj kriplulojn. Je Via gloro mi konstruos en ĉiu eĉ plej malgranda vilaĝeto memorkrucojn kaj ĉiu homo en la mondo devos saluti unu la alian nur per Via nomo."

Tiam de sur la kruso aŭdiĝis voĉo: -"Hitler, vi havas feliĉon!"- Ekĝojinta Hitler kuris al Göring kaj diris: "Ni gajnos la militon!"- kaj kaj rakontis al li la tutan historion, kiel li ekaŭdis la voĉon de Kristo.

Göring meditis iom kaj diris: "Tio ankoraŭ ne signifas, ke ni gajnos la militon, ĉar estas nur ĝenerale dirita, ke vi havas feliĉon; kial vi ne demandis, kial vi havas feliĉon. Iru ankoraŭ unufoje al preĝejo kaj demandu, kial vi havas feliĉon kaj mi iros kune kun vi, ĉar mi entute ne kredas, ke Jesuo parolis al vi."

-"Bone ni iru kune, kaj vi konvinkiĝos" - diris Hitler.

En la preĝejo Hitler denove komencis siajn promesojn al la Dio antaŭ la Krucumita kaj fine denove aŭdiĝis voĉo: "Hitler, vi havas feliĉon !" - Ekradianta Hitler rigardis ĝoje apudstarantan Göring. "Demandu kial"- flustris al Hitler Göring.

- " Kial, ho Dio ?"

- " Vi havas feliĉon, Hitler, ke mi havas alnajlitajn piedojn. Alie mi tiel piedbatus vin sur la buŝon, ke ĉiuj viaj dentoj elfalus ! ".

---

Plaĉas al Vi "Ukraina Esperantisto"?- rekomendu ĝin al la aliaj. Se ne, diru al ni kial !

## Markian Ŝaŝkevyĉ +)

Malgranda floro
Petis kun ploro
Printempon fruan:
"Patrino mia,
Per amo via
Donu l' unuan
Al mi florantan
Ĉarmon brilantan,
Donu la sorton
Kaj vivan forton:
Mi estu rondo,
Kiel sun'hela,
Kiel stel' bela,
Por ke la mondo
Nur min admiru".
"Infano floro
Tiel ne diru
Mia trezoro !
Ĉar forta vento
Sen ia sento
Vin tuj senvestos,
Frosto alvenos,
Foli' vin lasos,
Belec' trapasos
Malĝojo restos".

Trad. H.Jakimĉuk.

+) Markian Ŝaŝkevyĉ (1811 - 1843 ) unua ukraina poeto en Okcidenta Ukrainujo, kiu komencis verki en ukraina popola lingvo. "Malgranda floro" simbolas junan ukrainan literaturon, jus naskiĝantan.

---

Unufoje Stalin vizitis komunan agrikulturmastrumon (kolhosp) kaj demandis unu el la anaro: "kiam vi vivis pli bone, ĉu en la cara aŭ en la nuna tempo?"- La alparolito ne sciis, ke la demandanto estas Stalin, respondis: "En la cara tempo mi pli bonfartis!" "Kaj kial"-demandis plu Stalin. La vilaĝano respondis: "Mi povis tiam laŭvole manĝi kaj krom tio aĉeti pantalonojn". Tiam Stalin: "Ho kamarado, sur la pantalonoj ne baziĝas la feliĉo en nia sovieta Ŝtato. En Afriko vivas ja negroj, tute sen pantalonoj kaj estas kontentaj". Vilaĝano: "Ho, kompatema Dio, sen pantalonoj ! Kaj de kiam regas tie la komunistoj?"

---

Renoviĝu Vian abonon !

## ПРО ПОВСТАННЯ ЕСПЕРАНТА.

Виїмок з приватного листа Д-ра Л. Л. Заменгофа до Н. Боровка.

..."Запитуєте мене, як повстала в мені ідея створити міжнародню мову та яка є історія мови Есперанто з моменту її народження, аж по сьогоднішній день. Ціла "публична" історія мови, т. є почавши від дня, коли я явно з нею виступив є Вам менш-більш знана; врештою цей період мови з багатьох причин сьогодні не вигідно заторкати; я розкажу Вам у загальних рисах лише історію "народження" мови.

Мені буде не легко оповідати Вам про все докладно, бо багато я вже сам призабув. Ідея, здісненні якої присвятив я все своє життя заблисла в мені - смішно це сказати - в найранішому дитинстві та з того часу ніколи мене не покидала; я жив нею і не можу собі навіть уявити себе без неї. Ця обставина частинно вияснить Вам, чому я з такою впертістю працював над нею та чому я мимо всіх трудношів та гореч не покидав цеї ідеї, як це зробило багато інших, що працювали на тому самому полі.

Я уродився в Білостоку, губернії Гродно (в Росії). Це місце мойого народження та моїх діточих літ дало напрям всім моїм майбутнім змаганням. В Білостоку населення складається з 4 різних елементів: Москалів, Поляків, Німців та Жидів. Кожний із цих елементів говорить окремою мовою та ворожо відноситься до інших елементів. В тому місті більше як де інде вразлива душа чує тягар нещастя ізза тієї різноманітності мов, та на кожному кроці переконується, що різниця мов є одинокою, а принайменше головною причиною, що розбиває людську сім'ю та ділить її на ворожі групи. Мене виховувано як ідеаліста; мене вчили, що всі люди є братами, а тим часом на вулиці чи базарі на кожному кроці все заставляло мене почувати, що нема <u>людей</u>; є лише <u>Москалі</u>, <u>Поляки</u>, <u>Німці</u>, <u>Жиди</u> і т.д.

Це все сильно турбувало мою дитячу душу, хоч багато певно будуть сміятися з цього "бoлiвання над світом" у дитини. Мені тоді здавалося, що "старі" мають якусь всемогучу силу і я завсіди повтаряв собі, що коли буду "великим" то конечно усуну це зло.

Трохи-потрохи я переконувався, розуміється, що не все робиться так легко, як це видається дитині; одну по другій я викидав діточі утопії, лише мрію, про одну мову для всего людства я ніколи не міг покинути. Щось підсвідомо тягнуло мене до цього, розуміється, без якихнебудь конкретних плянів. Я не пригадую собі коли, але в кожному разі досить скоро я усвідомив собі, що міжнародньою мовою може бути лише якась невтральна, неприналежна жодному з живучих народів мова. Коли я з білостоцької реальної школи перейшов до другої кляси клясичної гімназії у Варшаві, якийсь час я захоплювався античними мовами та мріяв про це, що колись буду їздити по цілому світові та полумяними промовами буду накллонювати людей, щоби оживили одну зі старинних мов для загального порозуміння. Пізніше, не пригадую собі в який спосіб я прийшов до твердого переконання, що це є неможливим та почав мріяти, хоч ще некокретно про <u>нову</u>, штучну мову.

(Продовження буде.).

---



---

PROSYMO wyriwniuwaty zalehlu peredplatu ! Wyjizdjajuĉy zakordon podawajte swoju nowu adresu, ŝĉoby my mohly dalŝe slaty Wam "U.E.".

## TUTMONDA JUNULAR-ORGANIZO

### Internacia Junular-Kunveno en Groet, 3 - 1o Aŭg.1948.

Nederlando invitas Vin al Groet,unu el la plej belaj vilaĝoj de Nord-Holando,por festi la 1o-jaran ekzistadon de T.J.O. Post la malĝojiga sciigo de la ĉeĥoslovaka ĉefperanto,ke li pro la al ĉiu konataj okazintaĵoj en lia patrujo,ĉijare ne kuraĝas akcepti la respondeĉon por I.J.K.,la nederlanda sekcio de TJO eklaboris,kaj la rezultato estas la supra invito.

Geamikoj,venu grandnombre al Groet ! Vi ne bedaŭros tion! La komunumestraro okaze de la I.J.K. cedos al ni taŭgajn ejojn,i.a. lernejon,gimnastikejon,kaj plue ni rajtos uzi la konstruaĵon de la Katolika Unuiĝo.Ĉeestos sperta kuiristo,kaj la programo estos allóga.Ni vizitos la mondfaman fromaĝfoiron en Alkmaar.Oni eĉ planas lui ŝipon por la tuta ĉeestantaro,kaj viziti per ĝi Amsterdam,Volendam,Edam,k.eĉ la pentrindan insuleton Marken.Groet kuŝas meze de la dunoj,tuj apud la norda maro kun ĝia larĝega sabla bordo,do oni laŭplaĉe povos promeni,ludi,naĝi!

Por nederlandanoj ĝis 18-j. la restadkostoj (inkluzive la ekskursoj) estas 2o guld.; por pli aĝaj la kostoj estos 22,5o guld.Kiu anoncos sin post 15 junio devos pagi 2,5o g.pli.

La eksterlandaj gastoj pagos malpli,verŝajne 1o guld.,ĉar ili ja havas grandajn elspezojn por la vojaĝo.Tiu cele ni ĉiel klopodas kolekti monon,kaj ni urĝe petas la helpon de la pli aĝaj esperantistoj kaj unuiĝoj:Sendu mondonacojn por la I.J.K.1948 ! Finance subtenu la organizadon de neforgesebla festo por la junularo! Pri ĉiu donaco ni raportos en "La Juna Vivo".

Detalajn informojn oni petu de la loka organizanto: Sro.W.Bant Wagemakersweg A 154a,GROET,Nederlando.

SUBTENU LA INTERNACIAN JUNULAR-LABORON !

---

### A P E L O

Estimataj Gesamideanoj!

Nia Esperanta Grupo organizas Grandan Esperantan Ekspozicion,kiu okazos dum Junio-Julio 1948.

En tiu ĉi celo ni bezonas multe da propagandmaterialo. Ni treege petas vin sendi al ni laŭ via eblеco konvenan materialon , ekz.: Esperantajn lernolibrojn , legolibrojn,propagandajn broŝurojn,ĉiujn Esperantajn gazetojn, afiŝojn,turistajn gvidilojn,poŝtkartojn kaj leterojn esperante presitajn,glumarkojn,vidaĵkartojn,fotojn,insignojn,artikolojn pri Esperanto en Esperantaj kaj nacilingvaj gazetoj,gazetojn kaj magazinojn nacilingvajn,komercajn reklamojn,specimenojn de vialandaj produktoj,informojn pri Esperanta movado en via lando , pri kongresoj,asocioj,multeco de Esperantistoj k.t.p.

La aĵojn kiuj vi deziras havi resenditajn,ni certe resendos.Antaŭdankon! TUTMONDA JUNULARA ORGANIZO,Rondo ĉe Śniadecki Gimnazio,PABIANICE,Partyzancka 56.- Pollando.

ŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏŏ

### BELGA ESPER.TURISTA SERVO:

Estimataj Samideanoj petu:
1.Okaze de vojaĝo loĝejon en Belgaj Esperantistaj Hoteloj aŭ ĉe samideanoj (kontraŭ kompenso).
2.Senpage Turistajn Broŝurojn kun vidindaĵoj,planoj,k.t.p.pri belgaj urboj.
3.Gvidadon pere de Samideanoj.
4. Reciprokan gastigadon.

Aldonu al via peto unu respondk.Bonvolu komuniki la enhavon en lokaj gazetoj kaj al oficialaj k.ne-oficialaj turistaj instancoj.Mi estus tre dankema por la sendo de turistaj propagandiloj pri via belega lando,ĉar mi intencas rezervi standangulon por via lando.

Nome de Belga Esp.Tur.Servo mi antaŭe dankas kaj restas preta je

UKRAINA ESPERANTISTO
Український есперантист

„UKRAINIAN ESPERANTIST"
BULLETIN
PUBLISHED AS A PRIVY COPY

POŜTADRESO: „UKRAINA ESPERANTISTO"
(13a) BAYREUTH, Leonrodstr. 2. I.
Bayern — U. S. Zone — Germany

"Ukraina Esperantisto" aperas ĉiumonate. Abonprezo por Germanujo estas 1- gm. por ĉiu numero. Por eksterlando 1 resp. kup. El Anglujo, Francujo k. Usono oni povas pagi per neuzitaj pm. je valoro de l' eksterlanda leterafranko. Ĉiu almenaŭ duonjara abonanto rajtas enpresigi senpage sian anonceton ĝis 30 vortoj. "U.E" povas esti sendata ankaŭ interŝanĝe kontraŭ aliaj esp. gazetoj.

xxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxx

RICEVITAJ ESPER-AĴOJ :

"Heroldo de Esp." Nr. 5.6.7.
"Esp-anta Finlando" Nr. 1.2.
"Esperanto" Nr. 509.510.
"Flandra Esp-isto" Nr. 3.4.
"La Progresanto" Nr. 3.
"Laborista Esp-isto" Nr. 3.
"Monda Bonvol-Servo" Nr. 12.1.
"Esp-isto"Slovaka" Nr. 1.
"Esp-ista Laboristo" Nr. 7.8.
"Sennaciulo" Nr. 3.
"TEĴA"-informilo Nr. 3.
"Inf-ilo de Portugala E.-Ligo
"La Ĝusta Vojo" Nr. 8.
"La Juna Vivo" Nr. 123.
"La Rondo" Nr. 10.
"Eta Heroldeto" Nr. 59.
"Vojo-Vero-Vivo" Nr. 13.14.
"Verda Steleto" Nr. 2-3.
"Espero" Nr. 3.
"Afrika Revuo" Nr. 2-3.4-5.6-9.10.
"The Worker Esp-ist" Nr. 55.
"EKO-letero" de 15.4.48.
"Tutm. Katolika Adresaro Esp-ista"
"La rekonstruo de la Roterdama Urbkoro".
"Brita Esp-isto" Nr. 509/510. 511/512.515/516.
Cirkulero de Norda Sunsporto.
Murafiŝo de Budapesta Foiro.
" " Ostenda "

---

reciproka servo. Altestimate: Loekx Rt., Del. UEA (Turismo), Konijnenperkem 109. BOSCHVOORDE, BRUSSEL, Belgujo.

---

Sekvontaj Usonaj Samideanoj enpagis donacojn por "Ukraina Esperantisto" kaj ni havas honoron enregistri ilin, kiel niajn S U B T E N A N T O J N :

1. Sro. Glenn P. Turner, MADISON 1,-- dol.
2. Sro. G. F. 1,-- "
3. Sro. C. Mc Kinney, PHOENIX, 2,-- dol.
4. Sro. Arthur C. Ballard, AUBURN, 2,50 dol.
5. Sro. W. G. Adams, SEATTLE, Wash. 2,-- dol.
6. Sro. George Hirsch, BOWMAN, 1,-- dol.
7. Sro. Iver Svarstad, LONG BEACH, 1,-- dol.
8. Samideanoj el Washington, 3,-- dol.

Al ĉiuj Donacintoj ni tutkore dankas. Vivu la Sekvontaj !

oooooooooooooooooooooooooooooooo

Al s-ro Deruyver P. el St. Servais, Belgujo ni tutkore dankas por al ni senditaj belaj epropagandiloj.

---

DEZIRAS KORESPONDI:

S-ro Oleg Telizyn, (13a) Aschaffenburg, Pionier-Kaserne, Bl. IV. Ĉ. 106. kun gesamideanoj en t.m.

---

S-ro Kurt Schmidt, (24a) Hamburg-Wandsbek, Narzissenweg 4. kun tuta mondo. Ambaŭ adresoj el Germanujo.

xxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxx

Radio München počavŝy vid 17. IV. kožnoji druhoji suboty o hod. 16. nadaje lekciji Esperanta.

---

Poŝyrjujte naŝ ĉasopys !!!

# UKRAINA ESPERANTISTO
# Український есперантист

Jaro II-a N-ro 4 (12) Majo 1948.



## REALIĜAS UNUECA KONTRAŬKOMUNISTA FRONTO.

/ UPS / - La disvolviĝo de l' postmilita politika situacio en la mondo fine jam klarigis la poziciojn kaj definitive fiksis du ideologie reciproke sin ne tolerantajn blokojn.La okazintaĵoj de l' lastaj tempoj klare montras,ke "provo de fortoj" inter tiuj estas problemo nur de pli aŭ malpli proksima tempo,ĉar alia solvo ne ekzistas.Al ĉiu jam estas evidente,ke tutmonda paco ne estos ebla ĝis kiam estos ekzistanta eĉ unu totalitareca ŝtato,kiu planos la konkeron de la mondo.

La lasta bastiono de l' totalismo kaj diktaturo - Soveta Unio - trovas sian apogon en komunista ideologio,kiun penas tiu ŝtato disvastigi tra la tuta mondo.En la servon de l' Soveta Unio enviciĝis ĉiuj komunistaj partioj,direktataj per Moskvo,kiuj prezentas la nestojn de disordigo en ĉiuj landoj.Tiu ĉi jam senpera danĝero,per kiu minacas al ĉiu ŝtato komunista partio instigis al pripenso kaj kontraŭago. La fidindaj atestoj de l' forkurintoj el UdSSR,kiuj estis okupintaj tie diversajn respondecajn postenojn,kaj povis plej bone pristudi la trompon kaj diversajn planojn de l' komunista doktrino kaj ties propagantoj,malkovris la kurtenon,kiu por multaj kaŝis verajn planojn de UdSSR.Politika agado de l' sovetaj diplomatoj sur la internacia scenejo,senindulga likvido de ĉiu libera penso kaj opozicio en la landoj, kiuj troviĝas en la sfero de l' soveta influo,la mortigado de l' politikaj kontraŭuloj - ĉio tio ne povis resti sen influo al formiĝado de l' kontraŭkomunista opinio en la landoj de l' okcidenta mondo.Kontraŭkomunistan propagandon ĉefis plej granda mondpotenco USA,-post tio,kiam ĉiu provo pri "interkompreniĝo" malsukcesis pro la senindulga pozicio de UdSSR.Kontraŭkomunistan propagandon iniciatis USA en la tuta mondo,kun plej granda aktiveco en Eŭropo,al kiu nuntempe senpere kaj unuavice minacas soveta agresio,Ĉefkomandanto de l' usona okupanta armeo en Germanujo,gen.Clay deklaris ideologie-propagandan militiron kontraŭ komunismo sur tereno de l' Germanujo.Radio,gazetaro,speciale por tiu celo aranĝataj konferencoj- ĉio tio devas servi por kontraŭkomunista agado.

Klare estas,ke en tiu situacio speciala tasko estas por la per Sovetujo malliberigitaj popoloj.Nun estas 30-jara datreveno,kiam komunista partio de l' bolŝevistoj transprenis kaj disvastigis en la tuta Orienta Eŭropo la regadon.Hodiaŭ UdSSR ekregis jam mezan Eŭropon. La popoloj de l' orienta kaj jam eĉ meza Eŭropo havis sufiĉe da tempo por konvinkiĝi,kion signifas la komunista diktaturo en praktiko. Ili ne nur eksciis veran vizaĝon de l' soveta komunismo,majstrece kunligita kun rusa imperialista naciismo- ili jam antaŭ de longe per komuna fronto estis agintaj malegalan batalon kontraŭ ĝi kaj jam en tiu

tempo,kiam okcidenta mondo ankoraŭ naivece kredis je la "interkonsento". La unua popolo, kiu ekkomprenis la danĝeron flanke de bolŝevismo, kiel renaskiĝinta rusa imperialismo, popolo, kiu per armiloj kaj ideologie-politika agado kontraŭstaris komunistan perforton estis ukraina popolo. Kiam hodiaŭ bolŝevistoj festenas sian 30-jaran datrevenon de l' transpreno de l' regado kaj de senkompara en historio sklavigo de l' popoloj kaj homoj, ni, ukrainoj festenas 30-jaran datrevenon de seninterrompa batalo kontraŭ tiu ĉi mortiga danĝero por nia popolo k. ankaŭ por ĉiuj popoloj de l' kultura mondo.

La longan 3o-jaran batalon ni estis devigitaj agi mem, per propraj fortoj, tre ofte sen iu ajn komprenemo de l' cetera mondo por tiu speca nia luktado. La batalo de l' Ukraina Popol-Respubliko kontraŭ Moskvo en 1917-21 j.j. savis la Okcidenton kontraŭ invado de l' bolŝevismo. Al nuntempa batalo de ukraina popolo aliĝas aliaj popoloj, malliberigitaj aŭ minacitaj per totalismo. Ni ĝojas, ke al tiu ĉi luktado enviciĝas jam ankaŭ grandaj popoloj kaj potencoj de l' Okcidento, kiuj ĝis nun por ĉiu prezo serĉis komunajn vojojn de l' interkonsento kun bolŝevismo. Ukraina popolo kaj aliaj per bolŝevismo malliberigitaj popoloj estis konsciaj pri tio, ke tiu miopa politiko de l' Okcidento rilate al UdSSR pli aŭ malpli frue malsukcesos, kaj ke pli aŭ malpli frue estiĝos komuna kontraŭkomunista agado. Tiu ĉi tempo jam venis. Kaj nun tiuj popoloj povas multon diri. En kontraŭkomunista militiro ili devas esti tiu avangardo, kiu zorgus pri tio, por ke tiu ĉi militiro ne devojiĝu, sed por ke ĝi kroniĝu per plena venko kaj disfalo de tiu totalitareca sistemo, kiu eblas hodiaŭ ankoraŭ triumfi sian 3o-jaran datrevenon. Ĉar nur sur ties ruinoj estos eble konstrui alian, vere homan vivon kaj krei sistemon en kiu estos garantiitaj la rajtoj de l' popoloj kaj de individuo.

Esperantigis R o m.

---

## ANKORAŬ PRI SUPERSIGNITAJ LITEROJ.

Leginte artikolon en la aprila numero de via gazeto sub la titolo: "Kial estus saĝe forigi la supersignitajn literojn el nia lingvo", mi atentigas vin, ke unu el la ĉefaj argumentoj de la verkinto estas tute sensenca. Li diris: "la enkonduko de Esperanto kostus ses novajn klavojn al ĉiuj kompostmaŝinoj en la mondo, sed enkonduko de novaj klavoj malfaciligas la kompostadon". Kiel fakulo pri maŝinkompostado mi vere ridis pri ĉi tiuj vortoj. Se efektive la sorto de Esperanto dependus de ses novaj klavoj al ĉiuj kompostmaŝinoj ni pli bone povus ĉesi nian strebadon por Esperanto, ĉar teknike tiu ĉi aldono de ses klavoj neeblas. La fabrikoj de kompostmaŝinoj devus konstrui tute novajn maŝinojn.

Kion la presejoj, kiuj havas la kompostmaŝinojn bezonas por komposti per ili esperanto-tekstojn, estas nur matricoj, kun niaj ses supersignitaj literoj. La kostoj de tiuj matricoj ne estas tre altaj k. ili fariĝos ju pli malaltaj des pli la presejoj aĉetas ilin.

La matricoj konserviĝas en magazeno, konsistanta el kanaloj. Ĉiu litero (matrico) havas sian propran kanalon. Nun la maŝinkompostisto nur zurgu, ke ankaŭ niaj supersignitaj literoj akiru propran kanalon en la magazeno. Por atingi tion li bezonas nur fajlilon kaj iom da kompreno. Ambaŭ li havas ! Lia sekvonta ago estas eligi el la kanaloj tiujn matricojn (literojn), kij ne troviĝas en Esperanto kaj enigi niajn supersignitajn literojn. Kompostisto, kiu ĝenerale kompostas germanajn tekstojn, eligos el la magazeno la matricojn: ä,ö,ü,w,y,x,; franca kompostisto eligas: é,è,ê,ç, kaj du aliaj literoj. Kiam la esperanto-teksto estas kompostita la kompostisto tre simple povas ŝanĝi la matricojn kaj transiri al sia nacia lingvo. Tio postulas maksimume

tri aŭ kvar minutojn! Aldono de la novaj klavoj ne eblas kaj ne necesas.Cetere estas tute same,ĉu la kompostisto tuŝas ekz.klavon,kiu interrespondas kun la c-kanalo de la magazeno,ĉu klavon,kiu interrespondas la ĉ-kanalon.

Mi esperas,ke mi sukcesis iom komprenigi la aferon al vi.S-ro Magnusson ne faru zorgojn al si pri la kompostisto kaj ties maŝino.Ankaŭ pri aliaj "argumentoj" de la verkinto mi povus multon diri,sed sendube aliaj faros tion.Mi do povas saluti vin

H.Schoonenberg,Amsterdam.

---

La argumentado de s-ro H.Schoonenberg estas konvinkiga,kaj kiel tia de spertulo fidinda.Do ĉiuj asertoj de l' reformistoj de nia ortografio pri specialaj klavoj kaj temporaba tipado de supersignoj evidentiĝas sengrundaj kaj ni denove ripetas,ke ni ne amputu nian vivantan lingvon pro la "postuloj" de senviva metalo,sed igu senvivan metalon servi al nia vivanta lingvo,des pli,ke tio sen granda peno eblas.Ni dankas al s-ro H.Schoonenberg pro lia valora klarigo.

Redakcio de "U.E."

---

## " M I  M A L B E N A S "

( daŭrigo ).

Oni elvokis jam trian ĉelon.Kaj tamen...mi ne volis ankoraŭ morti.La motoro eksilentis.Ĉe la aŭto antaŭ la fenestro ni ekaŭdis paŝadon kaj bruegon.Ni supozis,ke oni ŝarĝis aŭton per kadaŭroj... Kiom da estis de ili? Eble dudek...eble tridek?...Kiu el ni estis kapabla kalkuli ĉiujn ekpafojn.Post kelkaj minutoj la aŭto mallaŭte ekveturis ien malantaŭ la urbon.En la koridoro regis morta silento.Oni lasis nin por pli poste mi flustris al mi mem kaj tre ege suferis dum la atendado.Pasis horo,eble pli multe,kiel subite ree eksusuris la motoro.Min surverŝis malvarma ŝvito.Alproksimiĝas la fino,mi diris al mi mem...La sama aŭto alveturis la saman lokon,denove laŭtiĝis en la koridoro paŝoj kaj denove ekkirlis la terurega,abisma faro de Kaino...

Oni malplenigis jam kvaran,kvinan,sesan ĉelojn - oni iras al la sepa,la nia...Adiaŭ,kamaradoj! Tio estas niaj lastaj momentoj-mi diris duonlaŭte al la kunsuferantoj.Svyŝĉuk kapjesis kaj preĝis plu.La pordo kun bruo malfermiĝis.Sur la sojlo staris kelkaj enkavedistoj kun ridetanta estro-judo en profundo. - Ĉi tie estas nur du!- diris unu maltrankvile kaj eniris la ĉelon.Li rigardis sub la litaĉojn.
- Ne estas ankoraŭ unu!-Holla,eliru,eliru - li diris trankvile.Duĉij elrampis el sub la litaĉo.

- Kiel vi nomiĝas?-

- Duĉij -

- Nu,kaj kial vi vin kaŝas? Vi povas trankvile kuŝi sur la tabuloj, jes! Ne timu - li diris eĉ kompateme,alrigardis min,eliris kaj kun bruo fermis la pordon.

- Duĉij,eliru ! -

- Kamaradoj,kaj min pro kio? -

- Iru.iru,ne timu! Tio estas,komprenu,kiel oni eltiras denton;komence ekdoloros,kaj poste nenio,bone!... - cinike konsolis Duĉij-on iu blonda ekzekutisto.

Iris klinigita Duĉij kaj post momento laŭta ekpafo sciigis nin, ke Duĉij jam ne ekzistas plu...

- Kiu el ni nun?- ni demandis nin reciproke sen vortoj.La pordo malfermiĝis kaj kaj mi sentis,kiel sub mia koro io deŝiriĝis,mallaŭ-

te ekĝemis,eble krevis la lasta nervo de la espero je la vivo...Sed subite antaŭ mi aperis maldika enkavedisto.Li momenton kvazaŭ hezitus pro io,trarigardis ĉiujn angulojn de la ĉelo kaj deprenis de sur la litaĉo miajn du kovrilojn.Pripensis iomete,deprenis ankoraŭ unu kovrilon de la kamarado kaj eliris senvorte.Baldaŭ post tio mi ekaŭdis kelkajn laŭtajn,sekajn ekpafojn,kiuj sekvis unu la alian.Oni murdadas tiujn malbone trafitajn-mi supozis.Plej certe oni surkovras kadaŭrojn sur la aŭto per kovriloj,ĉar jam tagiĝas... Kaj al ni - por kio al ni la kovriloj? Nur kial oni nin ne vokas? Mi preskaŭ tremis pro la kolero kaj volis krii: "Kial vi min ne elvokas? Kial? Kial vi ne mortpafas min?".Aperis naiva penso:"Ĉu eble? Eble ili lasos nin vivi?... Ho,ne.Ni sciis,kial oni nin lasis!Ni estas molnervaj intelektuloj kaj ĉu oni povis elpensi al niaj nervoj ion pli teruran,ol plilongigi ankoraŭ tra unu momento,ankoraŭ du momentojn la teruran atendadon je la morto? En la lasta momento antaŭ la forkuro ili ankoraŭ certe havos tempon enigi po unu kuglo en niajn kraniojn!...Mi prenis pecon da vitro de sur la fenestro,surtiris manikon kaj komencis manovri per ĝi en la loko de la ĉefa vejno,ĉe la kubuto.La juĝisto Zajac diris al mi en la malliberejo Brigidki,ke la tratranĉo en ĉi tiu loko efikas rapidan kaj facilan morton...Tion ĉi ekvidis Svyŝĉuk.- Lasu tion - li diris per la mola voĉo.-Pro kio antaŭigi faktojn? Preĝu! Mi hontis,ke la juna homo instruis al mi,kiel oni devis konduti,sed mi estis tiel malmulte,tiel tre malmulte jam kulpa - disŝiritaj miaj nervoj per la antaŭaj travivaĵoj rifuzis la lastan servon...Vi pravas juna amiko - mi dankas al vi! - mi diris je tio kaj forĵetis la vitron.La aŭtomobilo denove ekveturis post la urbon.En koridoro trankviliĝis.

La 24-an de Junio 1941.

Tagiĝis.Mi kuŝis kun la kamarado sur la litaĉo en senmovo,ordigis pensojn kaj disciplinigis miajn nervojn.Ie profunde en mia animo naskiĝis neklara espero,ke eble ĝis la vespero,almenaŭ tra la fenestra krado mi rigardos ankoraŭ la ĉarman mondon.

Densa karabena pafado tagmeze apud la malliberejo starigis nin sur la piedoj.En la korto estis granda paniko.Tre ektimigitaj enkavedistoj kuris ien kun karabenoj en la manoj.Aŭdiĝis alvokoj,laŭtaj krioj,iu judo kvazaŭ hondo bojetis:"Ho,ve paĉjo!Ho panjo!..." Subite la pafado eksilentis.Tra la ĝardeno proksime de la malliberejo,la enkavedistoj eskortis tri kamparanajn junulojn kun la manoj supren...Kiuj estis ili,tiuj junaj,plenkreskaj kiel kverkoj junuloj? Ĉu ili estas ukrainaj partizanoj? Ni sentis intuicie,estis organizita,kaj - kiel ni poste eksciis - bedaŭrinde,malfrua kaj senefika kare pagita provo por liberigi la malliberulojn el la malliberejo... Ni ankoraŭ ne trankviliĝis pro la lasta ekscito,kiel neatendite malfermiĝis la pordo de la ĉelo kaj ĉe la ordinaraj blasfemoj la enkavedistoj enpelis en la ĉelon ok arestitojn.Estis nur kamparanoj.Oni arestis ilin sub la suspekto,ke ili perforte disarmiligis du ruĝajn soldatojn.Ili sciigis nin,ke la "ruĝa pesto" forkuregas kaj la germanoj estas proksime.Nian ekscititan interparolon traŝiris bruo kaj furiozaj blasfemoj en la koridoro.En nian ĉelon eniris multaj enkavedistoj kun kelkaj soldatoj.

- En la vicon!- ekkriegis iu fia,cikatrita vizaĝo.La malliberuloj krom mi kriplulo,plenumis la ordonon.

- Ekkonu! - turnis sin la sama fihomo al la soldatoj.La soldatoj ekkonis iun,kiu nur vidis la okazintaĵojn,sed ĉiuj ĵetegis sin por bategi,masakri ĉiujn malliberulojn per karabenoj.Post kelkaj momentoj mi vidis senordan amason defaligitaj korpoj,- ekĝemegoj,kriegoj plenumis la tutan ĉelon kaj sangostrioj fluis sur la planko kaj muroj.

Iu "estro" ĉesigis la pluan masakron,elektis el la arestitoj kvin vir ojn kaj kondukis ilin en la kontraŭan ĉelon.En nia ĉelo restis ankoraŭ kvin viroj,t.e.mi,Svyŝĉuk kaj tri fratoj Korĵ.El la kontraŭa ĉelo oni ankoraŭ longe aŭdis kriegojn kaj ekĝemojn.Jam alproksimiĝis vespero k. ni ricevis nenion por manĝi.Kiel malbona mastro al hundoj oni forgesis ĵeti eĉ pecon da nigra pano.Kaj cetere - je kio ni devis manĝi? Ni jam ne estis ja homoj,ne estis vivantaj estaĵoj,ni estis jam nenio,nur ma terialo por la mortpafo... En la ĉelo fariĝis malhele kaj trankvile k. ni meditis: Kiam oni eklumigos,tio signifos la finon! Kiam ne,tiam es tos la espero,ke ni travivos ankoraŭ unu tagon... Oni ne eklumigis Mi falis sur la litaĉon kaj ekdormis.

La 25-an de Junio 1941.j.

Laŭta bruo de sur la proksima ŝoseo kaj la eĥoj de malproksima ka nona pafado forte batis al niaj oreloj kaj kaŭzis la tutan tagon dive rsajn supozojn pri la situacio.Malfrue vespere oni ĵetis al ni kiel al la hundoj po peco da nigra pano,sed ne lumigis.

( Finota).

---

Prof.P.Kovaliv

## POR LA RAJTOJ DE UKRAINA POPOLO.

Ukraina popolo dum sia pli ol miljara historio eksuferis multe da malfeliĉo flanke de diversaj malamikoj,minacintaj ĝian vivon.Sed neniu forto estis kapabla kaŝi antaŭ okuloj de la mondo tiujn ĉi ĝiajn ecojn, kiuj donas al ĝi la plenan rajton esti la nacio.La naturaj ecoj de uk raina popolo formas en pli alta grado originalan individuecon,kies ti-paj trajtoj trovas sian reflekson en okazaĵoj de tuta ĝia historia vi vo.Tiuj ĉi trajtoj aperas klare en agado kaj karaktero de reprezentan toj de la nacio en ĉiuj periodoj de la historio sur bazo de la politi ko,socia vivo,religio,kulturo kaj estas enkorpigataj en personoj de l' princoj,kiuj ekglorîgas per sia malmiopa ŝtatagado,kiel Svjatoslav,Vo lodymyr,Jaroslav Mudryj,Volodymyr Monomaĥ,Danylo la Galicia; en la per sonoj de la kozakaj hetmanoj kaj zaporogaj otamanoj (estroj),kiel Baj-da,Konaŝevyĉ Sahajdaĉnyj,Bohdan Ĥmelnyckyj,Petro Doroŝenko,Sirko,Palij en personoj de la ekleziaj hierarkoj de kozaka epoko,kiel Jov Boreckyj Sylvester Kosiv,Josyf Tukalskyj,Josyf Krokovskyj; en personoj de emin-entaj sociistoj kaj politikistoj,kiel Konstantyn Ostrozkyj,Adam Kysil, Jurij Nemyryĉ,Danylo Bratkovskyj; en personoj de religiaj verkistoj,ki-el Ivan Vyŝenskyj,Zyzanij Tustanovskyj,Kyrylo Stavroveckyj; fine en pe-rsonoj de la granda popola filozofo Hryhorij Skovoroda kaj de aliaj hi-storiaj reprezentantoj de la popolo ĝis la nuntempaj laboristoj sur la kampo de socia,literatura kaj scienca vivo.

Psika individueco de ukraina po̸polo aperas tre klare en karakte ro de popolaj kantoj kaj ĝenerale en verkoj de popolpoeteca kreigo,en la verkoj de la antikva ukraina literaturo,kiel "Instruigo al la infa-noj de Volodymyr Monomaĥ","Rakontaĵo pri la militiro de l' princo Ihor" "La Volynia Kroniko" k.a. - fine en la verkoj de eminentaj ukrainaj ve-rkistoj,kiel Kotlarevskyj,Kvitka,Ŝevĉenko,Marko Vovĉok,Neĉuj-Levyckyj, Fedkovyĉ,Franko,Lesja Ukrainka,Kocjubynskyj kaj multaj nuntempaj ukra inaj verkistoj,kiuj per siaj verkoj malkovras tutan profundecon de psi kologio de ukraina popolo.

Al kiu grado la ukraina karaktero distingiĝas per sia proprakvali teco,viveco kaj intenseco de siaj psikaj ecoj,oni povas rimarki tion almenaŭ el tiu ĉi rimarkinda fakto,ke partoprenado de verkistoj de la ukraina deveno en najbaraj naciaj literaturoj esprimiĝis en tio,ke ti-uj ĉi verkistoj kreis eĉ la apartan literaturan manieron,apartan sti-

lon kaj genron,kiel ekzemple la stilo de Gogol en rusa literaturo,la literatura genro de Bohdan Zaleski kaj Michael Ĉajkowski en pola li - teraturo k.a.

Diversaj momentoj el la mora kaj historia vivo de la ukraina popolo per sia pentreco kaj originaleco direktis al si la atenton de l' grandaj poetoj kaj verkistoj de aliaj popoloj,kiuj prenadis materia - lon por siaj poetecaj verkoj el tiu ĉi fonto,kiel ekz.Byron,Puŝkin k. aliaj.

La kulturo estas grava elemento de la nacia vivo.La kulturo kaj la civilizacio plenigas tutan enhavon de la vivo de ĉiu popolo.En ili aperas tio,kion oni kutimas nomi individueco aŭ proprakvaliteco de la popolo.Grave estas tio,ke la kulturo de ĉiu popolo havas sian historion,siajn historiajn tradiciojn,kiuj estas propraj nur al la koncerna popolo kaj kiuj povas esti nesciataj al aliaj popoloj,kvankam ili estus eĉ en la plej proksimaj interligoj kun tiu ĉi popolo.

Kulturo de la ukraina popolo havas sian historion,siajn historiajn tradiciojn,per kiuj nia popolo,kiel aparta nacio distingiĝas de l' aliaj popoloj.Sur la bazo de tiu ĉi kultura tradicio formas sin la plej belaj moroj de la popolo,ĵus tio,kion ni nomas la individueco de la ukraina popolo.La ukraina popolo sub ĉiuj malfavoraj kondiĉoj kaj malfacilaj cirkonstancoj montris sian naturan talenton al kultura progreso kaj disvolviĝo.

La eklezio en Ukrainujo havas siajn naciajn tradiciojn.Kun tiuj ĉi tradicioj la ukraina popolo dum jarcentoj ligis sian intelektan vivon,sian animan kulturon.Diversaj eklezia moroj kaj ceremoniaĵoj, formiĝintaj dum jarcentoj sur la bazo de disvolviĝo kaj ekkreskigo en Ukrainujo de la Kristana religio,- tuta tiu ĉi tiel nomata eklezia praktiko sur la ukraina grundo havas sian koloron,sian propran nacian ekkolorigon,formante en konscio de la popolo siajn sanktaĵojn,kiujn la ukraina popolo kun tiu pieco konservas kiel io proksima,kara kaj nacie parenca al ĝia koro.La ekleziaj tradicioj de ukraina anima kulturo,kiuj forĝiĝis iam dum epoko de Kyjiva Ŝtato kaj eĉ pli frue,disvolviĝis plue en ventega fluo de la historia proceso kiel individua aparteco de la ukraina nacio.

( Finota ).

---

## LA PREĜO POR LA MORTINTAJ HEROOJ

(laŭ ukraina preĝolibro.).

Ho Sinjoro,Jezuo Kristo,Dio nia.Ci diris: "neniu havas pli grandan amon,ol kiu animon sian fordonis por proksimuloj siaj",kaj Ci mem donis ekzemplon de tia ĉionofera amo,ni Cin petas,rigardu per favora Cia okulo tian grandan amon,de tiuj ĉi tie kaj sur la tuta Ukrainujo, en konataj kaj nekonataj,en forgesitaj kaj neforgesitaj tomboj dormantaj patroj,fratoj,filoj niaj,de tiuj,kiuj falis en bataloj,mortis en la malliberejoj kaj pereis en ekzilo en neĝo de Siberio.Kunigu ilian senkulpan sangan oferon kun Cia ofero sur Golgoto.Permesu,por ke ne estu senefika tia ilia ofero kaj,por ke sur la abunde surverŝita per sango de herooj tero ekkresku floroj de la frateca amo kaj leviĝu la suno de la libereco kaj bonfarto de la popolo.Kaj ilin,ho Dio,enkalkulu en la nombron de Ciaj fidelaj servistoj kaj imitulój.Ili honeste trairis la dornoplenan vivvojon kaj per sia heroa morto donis la plej altan ateston de la vereco kaj sankteco de Cia plej granda kaj unuunura ordono de la amo.Ne rifuzu tian ilian oferon kaj akceptu ĝin,kiel Ci akceptis la oferon de praveca Abel kaj pro tiu ĉi,pli ĝuste pro Cia kompatemo kaj homameco pardonu al ili ĉiujn kulpojn kaj erarojn volotajn kaj nevolotajn,kaj kvietigu la animojn iliajn en la paco kaj lokigu en la loko de Cia gloro,kie ripozas la animoj de la grandaj Ciaj

vereculoj,antaŭuloj niaj,princoj de granda apostolegala Vladimiro,Borisо kaj Hlibo,Antonio kaj Teodozio de Paĉerska Laŭra kaj ĉiuj sanktuloj,por ke ili kune,rigardante neeldireblan belecon de la vizaĝo Cia kaj sentante la dolĉecon de la ĉiela ĝojeco gloru Cin eterne - Amen.

=====================================================

## LA KOMPARO

Ukraina gazeto "Novyj Ŝlaĥ" en Kanado publikigas interesan komparon,kiom da horoj oni devas labori en Usono kaj Sovetujo por aĉeti diversajn objektojn.Ekzemple:por aĉeti

| | devas labori horojn en Usono | en Sovetujo: |
|---|---|---|
| nutraĵojn por 24 horoj | 3 | 9 |
| kotonajn ŝtrumpojn | 1 | 24 |
| Kotonan ĉemizon | 3 | 320 |
| kotonajn gantojn | 2 | 100 |
| surtablan horloĝon | 4 | 160 |
| botelon da biero | 1/6 | 8 |
| virinan mantelon | 75 | 1000 |
| brakhorloĝon | 30 | 1600 |
| galoŝojn | 3 | 160 |
| dentobroseton | 1/4 | 4 |

=====================================================
ooooooooooooooooooooooooooooooooooooooooooooooooooooo

## KIEL USONO HELPIS AL UdSSR ?

/ "Novi Dni" / - Usona ministerejo por la eksterlandaj aferoj publikigis la enhavon de T' kvar dummilitaj protokoloj,en kiuj oni fiksis tiam la liveradon el Usono al Sovetujo.Usono liveris varojn entute por dek miliardoj kaj sepcent sepdek milionoj da dolaroj.Sovetujo pagis ĝis nun proksimume du % de ĉi tiu sumo.

En unu letero al Molotov okaze de la subskribo de la dua protokolo la prezidento Roosvelt subskribis deziron de Usono kaj Anglujo kunlabori kun Sovetujo por eksigi por ĉiuj tempoj ĉi tiujn fortojn,kiuj povus iam esti danĝeraj por la estonta mondpaco./Kia ironio de la sorto - rim.de trad./.

- into.

================================

## LA HISTORIO DE UKRAINUJO DE PROF. MENING KAJ DE GIA KRITIKO.

/ "Novi Dni" / - La 25.I.48. okazis en New York City en ĉeesto de multaj partoprenintoj eksterordinara festeno,destinita al la ukraina kulturo.Reprezentanto de la Ukraina Universitato en Praha,nun en Munĥeno,trandonis al la kolumbia profesoro Klemens E.Mening la titolon: "doktoro de filozofio honoris causa" por liaj senlacaj penadoj diskonigi ukrainan kulturon en la anglo-saksa mondo.Oni distingis d-ron Mening pro lia zorgplena studado de la ukraina kulturo kaj humanistaj sciencoj.La usona scienculo akiris fundamentan konon de la historio kaj kulturo de Ukrainujo kaj skribis multe da belaj verkoj pri la ukraina popolo.Lia lasta kaj la plej konata verko "La historio de Ukrainujo" /The Story of the Ukraine/.

Nun antaŭ kelkaj semajnoj la rusa kritikisto Holovanivskij akre atakis en artikolo titolita:"La protektantoj de la perfiduloj kaj murdistoj" prof-ron Mining uzante esprimojn kiel:faŝisto,rabisto,germana imitanto k.s. La soveta skribistaĉo verŝajne ne havis intencon kritiki la verkon de Mening rilate al ĝia literatura kaj scienca valoroj.Anstataŭ tio li oferis sian energion kaj talenton al la politikaj problemoj,kiuj prezentas la ukrainaj naciistoj,precipe la DP's en Okcidenta Eŭropo.Holovanivskyj opinias,ke la publikigo de la ukraina historio estas ligita kun malkaŝa usona intenco ekmiliti kontraŭ Sovetujo.Li kulpigas prof-ron Mening,ke li konscience deprenas

la koncepton de Hruŝivskyj,ke la ukraina nacio havas neniun burĝaron kaj ties teorion,ke la ukrainoj devenas el unu etnografia radiko.Ĉi tiuj opinioj-kiel ni scias estis jam kelkfoje prijuĝitaj flanke de la komunista partio.Pro tiaj same teorioj-t.e.aserto,ke la ukrainoj havas propran devenon,sendependan de la rusa - centoj da ukrainaj verkistoj kaj poetoj sin trovis en koncentrejoj de la deviglaboro en Siberio,kie multaj de ili mortis torturitaj.

Ĉi tiu oficiala kritiko de la verko de Mening per la gvidanta soveta gazeto nur pruvas,kiel laŭ la soveta opinio povas esti danĝera la objektiva verko pri historio de Ukrainujo,verkita de usona aŭtoro.

- into.

---

## EĤO DE SOLENO.

/ "Novi Dni" / - En "Times" estis presita la letero de profesoroj de ĉeĥaj altlernejoj al la publika opinio de Anglujo,en kiu ili neas la aserton,ke en Ĉeĥoslovakujo estas nenia libereco de la scienco.La letero asertas; "Ĉi tio ne estas vera,sed ĉiu registaro havas la rajton sekuri sin kontraŭ la nerespondecaj homoj de la scienco,precipe tiam,kiam ĉi tiuj homoj influas la gejunularon".Pro tio la aŭtoroj da la letero bedaŭras,ke la anglaj universitatoj ne partoprenis la solenon okaze de (oo-jara datreveno de ekzistado de Karlo-Universitato en Praha.La "Times"-redakcio aldonas al ĉi tiu letero: Tian argumenton uzis ankaŭ Hitler.Okulvideble,k. ni bedaŭras,ke nia registaro,nek niaj universitatoj partoprenis tiun ĉi feston.Sed tio ne estis direktita kontraŭ la ĉeĥa scienco nek kontraŭ ĉeĥa popolo.Sed nian partoprenon oni estus eluzintaj tiel,ke ni aprobas tion, ke Ceĥoslovakujo subpremis la liberecon de la scienco kaj penso.

- into.

---

Renovigu Vian abonon por "U.E."

---

## MALLONGDAŬRA REVOLUCIO EN KOLUMBIO.

/ "Linzer Volksblatt" / - La delegitoj de la Tutamerika Konferenco en Kolumbio travivis dum la lastaj tagoj ekscititajn kaj maltrankvilajn horojn. La gvidanto de la liberala partio Gajtan estis mortpafita de politikaj kontraŭuloj.La homamaso ĵetis sin je la murdinto, mortbatis lin kaj trenis la kadavron antaŭ la prezidenta palaco.Ĉi tio estis la komenco de la rabado,ekbrulado kaj stratbatalado.La usona konsulejo estis ekbruligita,sed la fajron oni baldaŭ estingis.La militistaro trankviligis la ribelantojn kaj la registaro asertas,ke ĝi ekregis jam situacion.Entute estis mortigitaj 3oo personoj inter ili ankaŭ la ministro por la eksterlandaj aferoj.Multaj konstruaĵoj estis detruitaj.La aktoj de la Tutamerika Konferenco malaperis.Usono opinias,ke ĉi tiun revolton aranĝis la komunistoj.Samtempe oni raportas pri vigla agado de la komunistoj ankaŭ en aliaj sudamerikaj ŝtatoj.

- into.

---

## SOVETAJ RESPUBLIKOJ EN LA SUDA AMERIKO.

/ "Ostanni Novosti" / - La paragvaja registaro publikigis,ke en la ĉefurbo de Paragvajo oni malkovris grandajn staplojn da armiloj kaj per tio oni malhelpis al la komunistoj fari planotan ŝtatan transrenverŝigon.La komunistoj planis la murdadon de la prezidento. La polico arestis multajn anojn de la komunista partio.Samtempe komunistoj planis revolucion en aliaj sudamerikaj ŝtatoj kaj celis proklami sovetajn respublikojn.Tielmaniere komunistoj intencis malhelpi la Tutamerikan Konferencon,kiu volis starigi kontraŭkomunistan federacion.

- into.

---

## ПРО ПОВСТАННЯ ЕСПЕРАНТА.

(Продовження).

Я часто починав тоді деякі проби, видумував штучні пребагаті кон'югації та деклінації і т.д. Але людська мова, зі своєю як здавалось мені, безмежною скількістю граматичних форм, зі своїми сотнями тисяч слів, якими лякали мене грубезні словарі, здавалась мені такою величезною та штудерною машиною, що я нераз повторяв собі: "Геть мрії. Ця праця не є на людські сили" – та однак я все повертав до своєї мрії.

Німецьку та французьку мову я вивчив у дитинстві, коли ще не можна робити порівнань та заключень; але коли будучи у 5 кл. гімназійній я почав вивчати англійську мову, кинулася мені у вічі простота англійської граматики, головно завдяки наглому переходові від граматики латинської та грецької. Я зауважив, що багатство граматичних форм є лише сліпим історичним припадком, але для мови не є необхідним. Під тим впливом я почав вишукувати у мові та викидувати всі безпотрібні форми і зауважив, що граматика все і все більш топніє у моїх руках, і скоро дійшов я до граматики найменшої, яка без шкоди для мови обнимала лише кілька сторін. Тоді я почав більш серіозно посвячуватися моїй мрії. Але великанські словарі все ще не давали мені спокою.

Одного разу, будучи в 6-ій або 7-ій кл. гімн. я случайно звернув увагу на напис "швейцарская", який я вже нераз видів, а пізніше на вивіску "кондіторская". Це "ская" зацікавило мене і вказало, що наростки дають можність з одного слова творити інші слова, яких не треба окремо вивчати. Ця думка заполонила мене цілком і я нагло почув грунт під ногами. На страшні великанські словарі впав промінь світла й вони почали раптом топніти на моїх очах.

"Проблема є розв'язана" – сказав я тоді. Я вхопився ідеї про наростки й почав багато працювати в тому напрямі. Я зрозумів, яке велике значення може мати для мови свідомо створена та вповні ужита ця сила, яка у природніх мовах діє лише частково, сліпо, неправильно та не вповні. Я почав порівнувати слова, вишукувати між ними сталі, певні зв'язки та щоденно викидав зі словаря велику серію слів, заступаючи їх одним наростком, який означав певне відношення. Я побачив, що велика скількість слів чисто підставових (прим. мама, вузький, ніж і т.д.) можуть бути легко переформовані у слова творені та зникнути зі словаря. Механіка мови була переді мною, як на долоні і я почав працювати систематично, з любовю та надією. Вкоротці потім я вже мав написану цілу граматику та малий словар.

Тут на місці буде сказати кілька слів про матеріял для словаря. Найперше, коли я шукав та викидав з граматики все зайве, хотів я ужити принципу економіки також і для слів, і, переконаний що є байдуже яку форму буде мати це або те слово, коли ми лише погодимося, що воно виражає певну ідею, я прямо видумував слова, намагаючись, щоби вони були якнайкоротшими та не мали зайвої скількості букв. Я сказав собі, що прим. 10-силябне слово "розмовляти" можна висловити цілком добре прим. 2-силябним "ро". Тому я прямо виписував математичний ряд найкоротших, але легко вимовних сполук букв та кожній з них надавав значіння певного слова (прим: а, аб, ав, аг, ...ба, ва, га, ...е, еб, ев, ...аба, ава, ада...і т.д.). Але сесю думку я скоро покинув бо проби виказали, що ці видумані слова є дуже тяжко вивчати, а ще трудніше задержуються вони в тямці. Вже тоді я переконався, що матеріял для словаря повинен бути романсько-германський, змінений лише остільки, оскільки цього вимагають граматичні правила та інші важні обставини мови. Ставши на тому грунті я сейчас побачив, що сьогоднішні мови мають в собі великий запас готових вже міжнародніх слів, які є знані всім народам і це повинно бути підставою майбутньої міжнародньої мови і я розуміється цей скарб використав.

(Продовження буде.).

---

## FLAVULO, BLANKULO, VERDULO.

Estis la jaro mil naŭcent deksepa.Unua Mondmilito furiozis. En la urbo Drezden ekzistis multaj militvunditoj.Dum bela aŭtuntago promenis tri vunditoj tra la stratoj,diskutante multajn temojn de vivo.Ankaŭ la lingvaj baroj inter la militistoj de la granda hombuĉado estis priparolataj.

" Jen,flavulo!" - vokis unu el la trio.Vere preterpasis ĥina viro,vestita laŭ la eŭropa modo.Nu,tio ne estis granda novaĵo.Sed, en la butontruo de la jako estis videbla verda steleto.Ĉar unu el la tri nomitaj soldatoj estis konata kiel "ano de mondlingvo",unu de liaj kamaradoj tuj vokis: "Rapide parolu kun flavulo,montru vian scion de mondligvo!" Tiu vokito respondis timige kaj surprizite: "Mi ja scipovas nur iujn frazojn per Esperanto.Mi ne kuraĝas"... Do,la tri postmarŝis rapide la flavulon.La "Esperantisto sen kuraĝo" nun ekkuraĝiĝis,alparolinte la fremdulon: "Bonan tagon,sinjoro! Kiel vi fartas? Mi parolas Esperanton". Tuj la flava vizaĝo montris ĝojon kaj surprizon kaj respondis per kvar aŭ kvin frazoj en Esperanto.La fino de tiu "interparolado" estis jenaj vortoj: "Kunvenu,kara amiko!" Nun li kaj liaj tri blankaj akompanantoj iris hotelon,kaj tie la flavulo diris: "Atendu iomete,mi tuj revenos!" Reveninte post kelkaj minutoj li transdonis al sia nova konatulo malgrandan kajeron;lernolibron Esperanto-ĥinan,dirinte: "Prenu,kiel memoraĵon,lernu! Multan ĝojon.Ĝis la revido,ĝis revido,amiko!" La flava esperantisto reiris en hotelon.La tri kamaradoj nun scivolemaj foliumis la "memoraĵon kaj poste la temo de la interparolo estis ŝanĝita.Aliaj "memoraĵoj" regis la reston de la tago.Sed la kamarado,posedanto de la kajero dum venontaj monatoj kaj jaroj ofte pensis je la kajero,same ofte ekaperadis la deziro ellerni Esperanton tutplene,por ke interkompreniĝo estu ligilo inter li mem kaj la homoj en aliaj landoj.

Nur en la jaro mil naŭcent dudeka efektiviĝis la praktika lernado laŭ la iama deziro.Per meminstruado kaj ofta legado de Esperanto-gazetoj la iama "Esperantisto sen kuraĝo" fariĝis bona esperantisto.Dum Esperanto-Kongresoj,korespondado,kursoj kaj kunvenoj li aktive varbadis kaj agis por kaj per la internacia lingvo.Malgraŭ ĉiuj malfacilaĵoj ankaŭ dum la tempo de teroro kaj persekutado Esperanto estis,estas kaj estos armilo kaj helpilo en la batalo kontraŭ la malbono inter la homaro.Tielmaniere flavulo varbis novan amikon kaj batalanton kun blanka haŭto,sed kun la samaj ideoj kaj pensoj.

La blankulo nun estas marŝanta sub la flago verda-blanka,sub la stelo verda !

B.Siegert.

---

## GERMANA ESPERANTO-KONGRESO.

Dum Pentekostoj okazis en Munĥeno unua postmilita Kongreso de germanaj Esperantistoj.Partoprenis pli ol 2000 da personoj.Ĉeestis ankaŭ kelkaj eksterlandanoj.Ukrainaj Esperantistoj estis reprezentitaj per sep gesamideanoj.S-ro M.Myĥajliv salutis la Kongreson nome de ukrainaj Esperantistoj.

---

V ĈASI LAT.ZELENYĤ SVIAT vidbuvsia v Munĥeni perŝyj povojennyj Kongres nimeckyĥ Esperantystiv.Uĉast' v niomu vzialo ponad 2000 Esperantystiv,miĵ nymy kilkanadciatiĥ zakordonnyĥ.Ukrajinska grupa ĉyslyla simoĥ uĉasnykiv.M.Myĥajliv povytav Kongres w imeni ukr.Esp-iv.

## LA KATOLIKA EKLEZIO KONTRAŬ KOMUNISMO.

/ "Ostanni Novyny" / - La katolika eklezio en Anglujo eldonis specialan libron pri la batalo kontraŭ komunismo. La libro konstatas, ke jam depost centjaro la papoj prijuĝis la komunismon kaj ĝiajn metodojn. La vera katoliko ne povas esti komunisto, kaj komunisto neniam povas esti katoliko. La komunismo likvidis katolikan eklezion en Estonujo, Latvujo, Litovujo, Okcidenta Ukrainujo; reduktis la homrajtojn en Polujo, Rumanujo, Hungarujo, Albanujo, Bulgarujo, Jugoslavujo, Ĉeĥoslovakujo. La komunista partio penas fari revolucion en Italujo kaj en Francujo.

- into.

---

## ANSTATAŬ AL BRATISLAVO- AL MUNĤENO!

La 9.4.48. el Munĥeno oni sciigas: Pasaĝera aviadilo de l' ĈS-aertrafiko startis marde vespere el Praha al Bratislava. Post nelonga tempo kelke da pasaĝeroj eniris la kajuton de aviadilkondukisto kaj minacante per revolveroj, devigis lin transdoni la kondukilon al unu el pasaĝeroj, kiu tuj direktis aviadilon okcidenten kaj surterigis ĝin apud Munĥeno. El dudekses pasaĝeroj, ses personoj petis permeson hejmenveturi, aliaj restis kiel rifuĝintoj.

- into.

===========================

## KONSILANTARO DE L' SEKURO KAJ ĈEĤOSLOVAKUJO.

Laŭ propono de Usono la Konsilantaro de l' Sekuro decidis inviti la estraron de ĈSR partopreni la kunvenon sen decida voĉrajto rilate la akuzon flanke de Ĉilio pro transrenversigo en respubliko. Delegitoj de Sovetujo kaj "Ukrainujo" ne voĉdonis. Usona delegito diris inter aliaj: "Mi devas demandi min, kio instigas la novan ĈSR-estraron timi la persekutadon en Konsilantaro de Sekuro? Ĉu estas eble, ke ili timas partopreni senkaŝan priparoladon?"

La reprezentanto de ĈSR deklaris, ke delegito de ĈSR ne aperos en Konsilantaro de l' Sekuro dum konferenco, kiam oni priparolos la akuzon de Ĉilio.

- into.

""""""""""""""""""""""""""""""""

## A N E K D O T O J .

### BELA PERSPEKTIVO.

Dum unu agitparolado (miting) en Leningrad komunista agitisto diras al kunvenigitaj laboristoj:

- Post la fino de l' unua kvinjarplano ĉiu laboristo posedos biciklon; post la dua aŭton, kaj post la tria kvinjarplano-propran aeroplanon! -

Unu el ĉeestantoj rimarkas:

- Por kio ni bezonos aeroplanojn?
- Kiel, por kio? - respondas agitisto. - Imagu, kamarado, ke vi sciiĝis, ke ekzemple en Arĥangelsk oni vendas alumetojn. Vi sidiĝas vespere en vian aviadilon, flugas Arĥangelskon kaj matene vi jam staras unua en la vico antaŭ la butiko por aĉeti skatoleton da alumetoj. -

ooooooooooooooooooooooooooooooooooo

### DIFERENCO.

- Kia estas diferenco inter Ĉikago kaj Berlino ?
- ? -
- En Ĉikago malaperas infanoj kaj en Berlino plenkreskuloj.

-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-

### SIMILECO.

SED organizas en Berlino miting.

- Stalin estos por vi tio, kio estis por vi Hitler! - parolas al germanoj sendita el Moskvo bolŝevista agitparolanto.
- Kaj kiam li ordonos - ekaŭdiĝas el amaso la voĉo - superverŝi sin per benzino kaj ekbruligi?...

=================================

### ILI BONE KONAS.

- Akuzito! En ĉeesto de kelkaj atestantoj vi nomis nian genian patron de popoloj sadista degenerulo... Ĉu vi konfesas?...
- Jes kamarado juĝisto, sed tio okazis en ĉeesto nur de Politoficeanoj, kiuj sen tio bone konas nian gvidanton.

UKRAINA ESPERANTISTO
Український есперантист

„UKRAINIAN ESPERANTIST“
BULLETIN
PUBLISHED AS A PRIVY COPY

POŜTADRESO: „UKRAINA ESPERANTISTO“
(13a) BAYREUTH, Leonrodstr. 2.I
Bayern — U. S. Zone — Germany

"Ukraina Esperantisto aperas ĉiumonate.Abonprezo por Germanujo estas 1-gm por ĉiu numero.Por eksterlando 1 rk.El Anglujo,Francujo kaj Usono oni povas pagi per neuzitaj pm.je valoro de eksterlanda leterafranko.Ĉiu almenaŭ duonjara abonanto rajtas enpresi senpage sian anonceton ĝis 3o vortoj."U.E." povas esti sendata an kaŭ interŝanĝe kontraŭ aliaj esp. gazetoj.La represado el "U.E." estas permesita.

ooooooooooooooooooooooooooooooo

RICEVITAJ ESPER-AĴOJ.

"Heroldo de Esp." Nr.8.9.1o.
"Laborista Esp-isto" Nr.4.5.
"Informilo de IGEL" Nr.2.
"La Progresanto" Nr.4.5.
"Esp-anta Finnlando" Nr.3.
"EKO-Letero" Nr.4.5.6.
"Espero" Nr.4.
"Sennaciulo" Nr.4.
"La Juna Vivo" Nr.124-125-
"Esperanto" Nr.511.
"Dia Regno" Aprilo 1948.
"Esperanto-Lernanto Nr.2.3.4.
"Hungara Esp-isto" Nr.2.
"Esp-isto Slovaka" Nr.2-3.
"La Ponto" Nr.1-4.
"Flandra Esp-isto" Nr.5.
"La Rondo" Nr.11.12.
"Svenska Esp.Tigning"Nr.5.
"Nederlanda Esp-isto" Nr.4.5.
"La Ĝusta Vojo" Nr.9.
"Monda Bonvol-Servo" Nr.6.
"Nova Sento" Nr.4-5.
"Esper-ista Bahiano" Nr.5-8.
"Rio Esp-ista" Nr.6.7.8.1o.11.12.
"Malgranda Revuo" Nr.2.
"The British Esp-ist" Nr.517/518.
"Bulletin Officiel du Centre National Esp.Office" Nr.2.
Afiŝo "Germana Esp.Kongreso"
Prospektoj pri Svedujo,Malmö kaj E-Kongreso.

===============================

Ĉiuj Redakcioj de Esperantaj gazetoj estas petataj sendi al ni siajn specimenojn por reciproka interŝanĝado.

-------------------------------

NIAJ SUBTENANTOJ:

| | | | |
|---|---|---|---|
| 9. | Sino | Agnes B.Alexander,BERKELEY | 1,-- dol. |
| 1o. | Sro | L.E.V.Anderson,DULUTH, | 1,-- dol. |
| 11. | Sro | George E.Heirbaut, LOS ANGELES | 1,-- dol. |
| 12. | Sro | David B.Richardson, SETTLE | 2,-- dol. |

Al ĉiuj Donacintoj ni tutkore dankas.Vivu la Sekvontaj!.

XXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXX

DONACOJ:

Na Presovyj Fond zloĵyly datky:

| | |
|---|---|
| Prof.W.Semczyszyn,Augsburg | 15-M |
| M.Dolnyckyj,Augsburg | 4o-M |
| O.Zaporozec,Cornberg | 6o-M |
| Dr.E.Omelskyj,Ulm | 2o-M |
| M.Oschtschypok,Zuffenhausen | 2-M |
| M.Kret,Seedorf b.Zeven | 1o-M |
| J.Balaneckyj,Bayreuth | 1o-M |

Vsim ĵertvodavciam ŝĉyro diakujemo.Ĥto ĉerhovyj?.

%%%%%%%%%%%%%%%%%%%%%%%%%%%%%%

Zuĵytyj papir pryslaly:

O.Zaporozec,Cornberg,
Ad.Markov,Aschaffenburg.
Diakujemo .

§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§

POŜTISTOJ eksterlandaj! En nia regiono inter poŝtistoj la Esper. movado ne estas vigla.Por instigi la intereson,mi petas,sendu mallongan propagandan leteron al jena adreso: Postamt 2, FÜRTH 1/Bay. Usa-Zono,Germanujo. (Lingvoj:Esperanto,germana,franca,angla.).

SUNAMIKOJ el la tuta mondo feriadas malkare kaj agrable sur niaj naturbelaj somerkampoj en la insularo de la Balta Maro.Volotu korespondi kun NORDA SUNSPORTO, Götgatan 124. Stockholm,Svedujo.

-------------------------------

# UKRAINA ESPERANTISTO

## Український есперантист

Jaro II-a N-ro 5 (13) Junio 1948.



## La JUNI AJ DATREVENOJ !

Antaŭ sep jaroj laŭtigiloj de l' Soveta Unio disaŭdigis al loĝantaro la sciigon pri la milito kun Germanujo. Kvankam dum du dek jaroj la subsovetaj civitanoj jam alkutimiĝis al diversaj neatendeblaj surprizoj, je kiuj eĉ ne reagis plu, kaj la sciigo pri milito kun Germanujo estis tiel nekredebla, ke oni nur kaŝe demandis sin reciproke: ĉu ja vere?...

La novaĵo estis des pli nekredebla, ke dum du jaroj la soveta propagando diversmaniere ĝis la naŭzo ripetadis pri ĝismorta amikeco kun "granda germana popolo, ĝia heroeca militistaro kun genia "Führer" - Hitler". Por atesto de tiuj vortoj senĉese ruliĝis vagonaroj kaj ŝipoj ŝarĝitaj per greno, benzino, karbo, ledo, graso, krudaĵoj kaj diversaj militmateialoj por "granda germana popolo, atakita per internaciaj kapitalistoj kaj imperialistoj".

La milito komenciĝis subite. Konsternita Kremla despoto per tremanta voĉo malbenas kaj insultas sian estintan amikon - nun perfidulon-Hitler, kaj alvokas ĉiujn siajn popolojn helpi al malfeliĉa "patrujo de laboristoj". Al armeo ordonas retiriĝi kaj detrui ĉiujn por milito uzeblajn objektojn kaj materialojn, forkondukante junularon kaj eĉ infanojn, kiel estontajn soldatojn.

Jam post kelkaj tagoj de milito Germanoj estis malantaŭ landlimoj de Rusujo de antaŭ 1939 j. Malliberigitaj per Rusujo popoloj subkonscie kredis, ke milito kvankam alportis detruon k. teruraĵojn, sed kune kun tiuj enteriĝas tiraneco kaj venos libereco. Sed la sperto de 1919. j. avertadis kontraŭ germana "liberigo".

Germana armeo atingis ĉefurbon de Okcidenta Ukrainujo, Lviv, kie jam antaŭan tagon post forkuro de bolŝevistoj, ukrainaj volontuloj transprenis la regadon. La 3o-an de Junio formiĝis provizora ukraina registaro, kiu proklamis sendependecon de Ukrainujo. Komenciĝis vigla organizado de la tuta lando. Konsternitaj germanaj militkomandantoj raportas al Berlino, ke ĉie, kie estas veninta germana armeo troviĝas jam ukraina loka administracio, kiu tuj submetiĝas al centra registaro en Lviv - kaj demandas pri ordonoj rilate tiun aferon. La respondo venis tuj. Alportis ĝin taĉmentoj da gestapanoj, kiuj tuj ordonis al ukraina registaro nuligi la proklamon de sendependeco, kaj post senefika provo, arestis la registaron en Lviv kaj miloj da patriotoj en la

tuta lando,mortpafante ilin aŭ forkondukante en koncentrejojn.Defalis masko de sur vizaĝo de hitlerismo,kiu sub la ideo de "Nova Eŭropo" pretigis malliberigon kaj ekstermon de ĉiuj negermanaj popoloj.

Ukraina popolo kontraŭstaris la germanan invadon kaj jam dum unuaj monatoj de teroro organiziĝis Ukraina Partizana Armeo,kiu unue defendante la popolon antaŭ gestapanaj kruelaĵoj,kiam tiuj ne ĉesis,komencis mem ataki je ĉiu paŝo fremdan barbarecan regadon.Germanoj dolore konvinkiĝis,ke en Ukrainujo ne vivas duoncivilizita popolo,sed iu ajn ideala aspiro,sed plene memkonscia nacio kun longjara tradicio de porlibereca batalado.

Venis 1943-a jaro,komenco de fino de germana regado.Ukraina Partizana Armeo en senĉesaj bataloj kontraŭ germanoj renkontiĝis kun dua ĝisnorta malamiko,atakanta retiriĝantajn germanojn ruĝa armeo.Malantaŭ rusa fronto UPA fariĝis rifuĝejo por tiuj,kiuj ne volis batali pro la fremda ideo kaj interesoj,defendadis popolon kontraŭ ekziligo al Siberio kaj kontraŭ fortrabado de restaĵoj,savitaj dum la germana rabado.

Kiam en la jaro 1944-a jam ĉiuj ukrainaj teritorioj ektroviĝis sub denova bolŝevista regado,kunvenis en Junio reprezentantoj de ĉiuj ukrainaj politikaj grupoj kaj fondis unu centron,kies tasko estas gvidi kontraŭkomunistan lukton en la lando per unu fronto,laŭ elpruvitaj metodoj sub la signo de libereco por popoloj , libereco por individuulo.

Al ukraina kontraŭkomunista lukto aliĝis ĉiuj per Sovetujo malliberigitaj popoloj kaj fondis potencan kontraŭkomunistan organizaĵon ABN (Antibolŝevista Bloko de Nacioj),kiu konstante pli kaj pli fortiĝas per aliĝo de novaj viktimoj de bolŝevismo.

La batalo kontraŭ komunismo intere de Rusujo ĝis nun ne plimalfortiĝis.Ĝis nun agas ankoraŭ UPA kaj de tempo al tempo,malgraŭ densa fera kurteno la mondo sciiĝas pri ĝiaj heroaĵoj.En eksterlando vigle agas ABN,kies laboro jam eldonis fruktojn.Ke la tuta mondo jam ekscios la veran vizaĝon de l' komunismo,grandan parton de merito atribuas ABN.

Tute nature,ke gvidadon de kontraŭkomunista lukto prenis plej multnombra,plej sperta kaj plej elpruvita kaj hardita en batalo popolo - u k r a i n a. UPA batalas ne sole en Ukrainujo kontraŭ komunistaj fortoj,sed ankaŭ en Polujo,Slovakujo,Rumanujo kaj eĉ Jugoslavujo.

Kontraŭ komunismo oni batalas jam en tuta mondo.Oni jam estas eksciintaj verajn celojn de l' rusaj imperialistoj.Kaj nur unueca batalo sur ĉiuj frontoj de en- kaj eksterlando alportos venkon.Malaperis jam unu homara malamiko faŝismo,malaperos ankaŭ pli terura,pli danĝera - komunismo.

P o m.

-------------------

En la lasta momento ni sciiĝis,ke la 10-an de Junio ĉiuj ukrainaj politikaj partioj kaj organizoj en eksterlando kreis Ukrainan Nacian Registaron en ekzilo.Niaj simpatioj kun ĝi.Al la Juniaj Datrevenoj de 1941 kaj 1944 aliĝis nova,same grava,tiu de 10-a de Junio 1948.

Redakcio.

==============================================

33-a Universala Kongreso en Malmö informas,ke ĝi sendos informojn kaj raportojn pri la kongreso ĉiutage 31/7 - 7/8 inter 16.oo - 16,15 h. MET (Greenwich 15,oo - 15,15 h.).La radiosendoj okazos laŭ mallongaj ondoj 19,8o m. aŭ 27,83 m.

Jam aliĝis 14oo partoprenontoj el 31 landoj.Ĉiu partoprenanto rajtos senkoste veturi per urbaj tram- kaj aŭtobuslinioj.La urbo Malmö iun vesperon regalos la kongresanojn per te-supeo.

" M I  M A L B E N A S . "

( fino ... )

La 26-an de Junio 1941.

Antaŭ la tagmezo oni vokis por esplorado:Svyŝĉuk-on,Miĥalon ... kaj min.Ĉiujn oni akuzis mallonge en:ukraina naciismo kaj porgermana spionado.Ni sciis,kion signifas tiuspeca kvalifiko de kulpo kaj tio deprenis de ni ĉiun esperon aŭ iluzion.Kaj tamen...nokte oni ne lumigis ...

La 27-an de Junio 1941.

La bruo de la kanonpafado venis al ni ĉiam pli laŭte,ĉiam pli klare.Ni sentis per ĉiuj fibroj de nia animo,ke hodiaŭ,morgaŭ estos la fino de nia sorto.Ni silentis.Ĉirkaŭ tagmezo okazis gaja surprizo.Oni liberigis Svyŝĉuk-on.Mi premis la manon de li kaj diris nelaŭte:'Iru al Zvenyhorod kaj diru al mia maljuna patro,kie kaj kiel mi finis...

Pasis du aŭ tri horoj.En nian ĉelon oni enpelis eksterordinare ekscititan belan kaj bone vestitan viron.Kiu vi estas? - Ukraino,mi nomiĝas Ĵehalovyĉ.- Tiam vi estas amiko de Svyŝĉuk?-mi demandis mirigite.- Jes,la sama.- Kion do tio signifas? Oni liberigis Svyŝĉukon kaj... - Atendu! - Interrompis Ĵehalovyĉ,-ĉu vi havas cigaredon? Bedaŭrinde,ankoraŭ de post hieraŭa tago neniu el ni fumis.Ĵehanovyĉ rakontis:-Pripensu nur,oni liberigis nin ambaŭ.Sed mi havis deponitan monon en la juĝejo.Oni ordonis,ke ni venu post du tri horoj por preni la monon.Ni estis en la urbo kaj kiam ni venis por preni-oni nin denove arestis.Svyŝĉuk troviĝas en la najbara ĉelo. -Pro Dio! kion vi faris? Por kio estis al vi necesa la mono?-mi diris kaj sentis,ke mi freneziĝos.Du vivoj,du junaj,tiel valoraj vivoj? -Se ni ne estus alvenintaj,oni suspektus nin,ke ni estas efektive kulpaj. -Ho,Dio! Ni jam ne parolu plu pri tio-mi diris.Estiĝis.Estiĝis malbonaĵo. -Plej malbone estas tio,ke la homo estis jam preta por morti,kaj nun komencu denove ĉi tiun teruran pretigadon,- diris Ĵehanovyĉ ... -Vane,mia amiko!...

Vesperiĝis.Jam duonhoron ni aŭskultadis kanonadon kaj ni tre suferis,ĉar ni ne povis eksciі,kie kaj kun kia efiko okazas batalado. - Oni antaŭeniras kontraŭ Lviv! -tiun ĉi rimarkon ni ekaŭdis de iu el la korto...Ni sentis,ke baldaŭ venos solvo de nia terurega situacio,en kiu ni troviĝis.Sed neniu el ni kredis,ke iu eliros de ĉi tie vivanta.Estus miraklo,se iu el ni s viĝus.Kaj ni malrapide ekdormis en la senluma ĉelo...

Kvin minutoj decidas...

La 28-an de Junio 1941.

De post frumateno daŭras la bruego sur ŝoseo.Ni supozis,ke sur ĝi traondas sennombraj armeoj,kiuj per ĉiuj vojoj fluis orienten,kvazaŭ la riveroj printempe.Aŭdiĝis senĉesa bruo de tankoj, de pli grandaj kaj pli malgrandaj kirasitaj veturiloj,traktoroj, kiuj tiris pezajn kanonojn,susuro de aŭtoj,motocikloj kaj ankaŭ de simplaj veturiloj.Ŝajnis al ni,ke el ĉiuj direktoj pafadis kanonoj aŭ eksplodadis pezaj bomboj.Super la urbo superflugis aviadiloj,tie kaj tie aŭdiĝis jam maŝinpafiloj.Mi sentis min tute senforta kaj frapis al la pordo,por ke oni donu al mi akvon...
- Mortaĉu!- ekkriegis iu. Nur malfrue posttagmeze malfermiĝis la pordo.Iu "estro" venis kun la gardistoj por skribi,kiu troviĝas en la ĉelo.

- Ĉu vi atendas ĉi tie Ukrainujon?- demandis ironie "la estro", finante la skribadon.Ni sciis,ke li provokis nin,kaj neniu el ni diris ion ajn.

Dum la tuta tago ni aŭdis obtuzajn,kvazaŭ kelajn,ĉubterajn eĥajn de la nagan-ekpafoj.Ni supozis,ke ie en la keloj de juĝeja konstruaĵo la rusaj ekzekutistoj mortpafas ukrainajn patriotojn.

Vespere kun bruo malfermiĝis la ĉelopordo. -Ŝkvarko,Myĥajlo Korĵ kaj Johano Korĵ! Kunprenu viajn objektojn kaj eliru! -ekkriis la sama fiulo,kiu deprenis niajn kovrilojn.Mi supozis:Oni elvokas ni al la morta ĉelo... ni iras unuaj al la mortpafo.. jam nur momentoj ĝis la morto...-Adiaŭ,mi flustris al la kunsuferuloj,kiuj restis kaj mi eliris.Oni kondukis nin en la malhelan ĉelon en la kelo,kies fenestroj estis surkovritaj per tabuloj.Iu kalkulis nin en la malhelo.Dekunu... Mi interkonatiĝis kun la nekonatoj aŭ ekkonis laŭvoĉe la konatojn.Mi parolis mallaŭte,ĉiuj sciis,ke oni elvokos nin el ĉi tie unuope kaj... Nenion! ...ĉio vana! ...-mi konsolis min mem.Oni devas morti nur unufoje...Se ne tuj,tiam iam. Nun ni devas morti pro tio,por ke aliaj povu vivi...Kaj cetere, nia idealo estas tiel bela,tiel grandega,pura,ke pro ĝi valoras morti! Ie proksime ekbruegis pafilego.Subite ekbrilis en la ĉelo lumo.Komenciĝas!- iu diris kaj komencis:"Patroni ,kiu estas en la ĉieloj"... Ekgrincis la ŝlosilo en la seruro.Ĉe nia koro ni eksentis malvarmon.En la ĉelon eniris fiulo kun paperslipo.

- En la vicon! - li ekkriis.Poste li legis ĉiujn nomojn.Ni estis dekunu... - Nu bone! Ĉio en ordo! - li diris kaj eliris. Fulmo ekaperis tra la fendoj inter fenestraj tabuloj kaj baldaŭ sekvis la eksplodo.La malliberejo ektremis.Post momento rec fulmo kaj tondro post tondro...Subite eksusuris jam kontaŭ al ni motoro.En la koridoro aŭdiĝis paŝegoj kaj kun bruo malfermiĝis la pordo.

- Lys,eliru! -

La kompatind Lys eliris,kaj post la momento - ekp fo... Sekvis iu tre jun junulo. Andruŝko...Myĥajlo Korĵ... Kozakevyĉ... Mia cerbo brulis,sed ankoraŭ laboris.Unu minuton daŭras la mortpafo - mi pensis.Unu minuton...mi estas dekunua... Ankoraŭ kvin minutojn mi vivos...kvin minutojn!... Je momento aperis tuta vivo,kiel sur la manplado,antaŭ okuloj de mia animo... Sed kio estas tio? Bombo aŭ tondro apud la malliberejo! Super la konstruaĵo traflugis aviadiloj.Ekpafoj al la supro,ekpafoj sur la tero,bruego,ekkriegoj,susurego de aŭtoj sur la korto kaj...silento... Kio okazis? Ĉu eble? Ho,Dio!... Pasis kvin,dek minutoj - neniu plu estas elvokata...En l koridoro fariĝis silente... En la ĉelo restis ankoraŭ ses el ni kaj ĉiu estis duonfreneza...Iu provis eliri fornon,sed malsukcesis... Ni sidis sur la litaĉo,kiam subite unu el ni ekkriis:"Ili jam forkuris!!! Rompu la pordon! mi ekkriis, nesciante ankoraŭ,kio okazas kun mi.Kvin viroj penis per brustoj malfermi la ĉelopordon,sed vane.Mi ordonis preni tabulon de litaĉo por rompi la pordon kaj tio sukcesis...Ni elkuris en la koridoron. Malfermu aliajn ĉelojn! - mi komandis.Bruego,rompado kaj post kelkaj minutoj kuniĝis dudek kaj kelkaj homoj.Kaj nun al eliro - mi ordonis denove. Ni fariĝis liberaj kaj disiĝis al diversaj kaŝejoj, ĉar ĉie estis ankoraŭ ruĝaj bandoj.

Oriente leviĝis la suno. -

Tradukis J.Tr.

---

Rimarko de tradukinto: Similaj,eĉ pli teruraj kruelaĵoj okazis dum la retiriĝo de bolŝevistoj en 1941.j. el Okcidenta Ukrainujo senescepte en ĉiuj urboj kaj urbetoj.Cent miloj da senkulpaj homoj nur pro tio,ke ili estis Ukrainoj,estis amase mortpafitaj,pikitaj aŭ vive bruligitaj en malliberejoj.Tion povas atesti originalaj fotografaĵoj,kiuj troviĝis en germanaj arĥivoj.Ĉu ankoraŭ ili ekzistas? Kaj la civilizita mondo ne volas kredi,ke tiaj abomenindaj kruelaĵoj okazis !

La aŭtoro ankoraŭ vivas en Aŭstrujo,kiel rifuĝinto.

---

Renovigu la abonon.Varbu novajn abonantojn por "Ukraina Esperantisto".Kunl boru kun ni,por ke nia gazeto fariĝu pli interesa !

# LA SUPERSIGNOJ.

Samideano Schoonenberg el Amsterdam provas en la maja numero r dindigi miajn argumentojn en antaŭa artikolo pri tiu temo kaj vere fieras pri siaj fakula sperto pri kompostmaŝinoj.

Vi pravas, kara samideano Schoonenberg, mi ne estas fakulo pri maŝinkompostado, tial vi trankvile ridu kiel fakulo, ĉar mi ne intermiksos min en viajn fakulajn aferojn. Komprenebla rido de fakulo estas multe pli grava kaj interesa ol tiu de simpla homo, kia mi estas. Sed sincere dirite: Ĉu vi estas tute certa, ke vi ĝuste komprenis min? Povas esti, ke la kulpo estas parte mia, ĉar mi eble ne sufiĉe klare esprimis min en la frazo de vi citita. Se jes, mi humile petas vian fakulan pardonon. Ĉu mi diris, ke oni aldonu al la nun ekzistantaj kompostmaŝinoj novajn klavojn? Ĉu vi ne scias, ke ĉio, kio rilatas al tekniko, konstante malmoderniĝas? Certe ankaŭ la kompostmaŝinoj. Ni imagu al ni, ke iun tagon "la bela sonĝo de l' homaro" efektiviĝus, ke Esperanto - en ĝia nuna formo - estus jam akceptita de ĉiuj popoloj kiel internacia helplingvo. Nia lingvo sonus en ĉiuj lernejoj, en la teatroj, en la kinejoj, ĉie en stratoj, kie troviĝas anoj de malsamaj nacioj, en hoteloj, restoracioj - ĉie. Tio kaŭzus gravan revolucion en la presejoj, ĉar ĉiuj kompostmaŝinoj de la mondo estus elmodiĝintaj; - ĉiu presejo devus nome esti kapabla tuj presi kion ajn en la lingvo, kiu jam sonas tra la tuta mondo! Al la nacilingvaj ĵurnaloj amase fluus esperantlingvaj anoncoj, kiuj estus tuj kompostendaj. Oni eĉ ne permesus kvarminutan interrompon de la kompostado, ĉar la interrompoj ja povus fariĝi iom oftaj. Oni nepre postulus novajn kompostmaŝinojn kun aldonajn klavoj por la akcentitaj literoj. Mi scias, ke oni ne devus forĵeti la malnovajn maŝinojn, ĉar en grandaj presejoj oni povus komposti esperantlingvajn tekstojn en la novaj maŝinoj (kun la aldonaj klavoj), sed la nacilingvaĵojn en la ceteraj. Sed tio ne ŝanĝas la fakton, ke en okazo de oficiala enkonduko de Esperanto (en nuna formo) kiel internacia helplingvo la nun uzataj kompostmaŝinoj estus elmodiĝintaj, ĉar en tia okazo la maniero, kiun vi priskribas, s-ano Schoonenberg, ja estus tro primitiva.

Do, samideano, ĉu vi estas kontenta, se mi ŝanĝas mian frazon al jena formo: "...la enkonduko de Esperanto kostus ses (dek-du kune kun majuskloj) novajn klavojn al ĉiuj novaj kompostmaŝinoj en la mondo, sed enkonduko de novaj klavoj malfaciligas la kompostadon."

Esperanto ne estas senĝene kompostebla per la nun uzataj maŝinoj, ĉar forpreno de specialaj literoj por aliaj lingvoj ne estas tolerebla; nacilingvaj nomoj povas nome aperi meze en la Esperanto-teksto. Mi ne dubas, ke nun s-ano Schoonenberg estas preta kun sia fakula rido kaj la jena frazo: "Sed, stultulo, ĉu vi ne scias, ke ekzistas la ebleco uzi ne-kanaligitajn matricojn?" Amiko, tion mi tro bone scias, ĉar ĝuste tiajn ne-kanaligitajn matricojn mi mem foje portis inter du presejoj. Sed ne temis pri specialaj literoj el mia nacia lingvo, sed pri la supersignitaj literoj de Esperanto. Ĝuste tio estas la malavantaĝo: Oni nuntempe kompostas la supersignitajn literojn de nia lingvo per ne-kanaligitaj matricoj, kaj tio malrapidigas la laboron de la kompostisto. (Ĉu ankoraŭ la fakula rido?)

Por montri, ke mi ne estas la sola esperantisto, kiu opinias, ke oni en okazo de oficiala alpreno de Esperanto (en nuna formo) aldonus klavojn al la (novaj) kompostmaŝinoj, mi citas la jenan elĉerpaĵoj el artikolo de s-ano Rulofido (la artikolo aperis en la maj-junia numero de Literatura Mondo):

"Tre grava estas la demando, ĉu ĉi tiu tuta problemo estas pasa, ĉu oni povas atendi ke, kiam Esperanto estos pli ĝenerale aplikata, oni solvos la teknikan problemon farante kompostmaŝinojn kun pli granda nombro da literoj, kiel antaŭdiris en kunveno la konata nederlanda presisto kaj eldonisto de esperantaĵoj, J. Muusses." Espereble s-ano Schoonenberg ne alprenos sian fakulan ridon pri tiuj vortoj,

ĉar ili montras,ke ekzistas fakulo pri la presado,eĉ samlandano de Schoonenberg mem (sed ne stultulo,loĝanta apud la Arktiko!),kiu sam opinias kun mi en tio,ke en okazo de oficiala alpreno de Esperanto (en nuna formo) oni aldonus literojn (klavojn) al la (novaj) kompostmaŝinoj.

Ĉar s-ano Schoonenberg evitas pritrakti miajn ceterajn argumentojn,sed lasas tion al aliuloj,kvankam li klopodas ridindigi mian opinion,metante la vorton argumentoj inter citsignoj,mi finas ti ĉi.Mi ja ne rigardas citsignojn respondindaj argumentoj.

Ólafur S.Magnússon.

---

Prof.P.Kavaliv

## POR LA RAJTOJ DE UKRAINA POPOLO.
( Fino ).

La plej forte ligiĝas kun popolo tiuj branĉoj de la kulturo, kiel arto,folkloro kaj literaturo.Aparte gravan rolon en vivo de nacio ludas la literaturo. "Literaturo estas la animo de popola vivo,-skribas ukraina historiisto Kostomariv,-sen literaturo nacieco okupas pasivan lokon.Kie pli estas disvolvigita literaturo,tie estas pli forta nacieco kaj pli granda garantio,ke tiu popolo pli malcedeme konservos sian naciecon dum malfavoraj kondiĉoj de historia vivo."

Jam sola fakto,ke iu popolo posedas sian literaturon estas la pruvo de ĝia nacia memstareco."La popolo,kiu kreis sian literaturon,-skribas konata historiisto de ukraina literaturo,S.Jefremov,-ne povas esti kruda etnografia maso:tia popolo vekiĝas jam al konscia vivo kaj la literaturo fariĝas al ĝi la aŭroro,antaŭsignanta la proksiman sunleviĝon.Ĉiu literaturo,elirante el universal-homaraj fontoj kaj transformante universajn temojn,devas esti nacia,t. e. devas montri la animan individuecon de sia popolo."

La ukraina popolo,kiel nacio posedas sian historion de la literaturo kaj siajn klasikulojn de arta literaturo,kiel Ševĉenko , Franko,Lesja Ukrajinka k.a.,kiuj en siaj verkoj plej multe refleksas la naciajn ecojn de ukraina popolo kaj starigas la ukrainan nacion en vicon de aliaj kulturaj nacioj de Eŭropo.

En la pli malgranda grado,kiel literaturo,atestas pri la memstareco de la ukraina nacio,ankaŭ ĝia lingvo.Ĝi havas siajn apartajn fonetikajn,morfologiajn kaj sintaksajn trajtojn,kiuj distingas ĝin klare de aliaj slavaj lingvoj.Mi ne parolos tie ĉi pri tio, kiun lokon okupas ĝi inter aliaj slavaj lingvoj,ĉar tiu ĉi demando,prilaborita jam cetere per lingvoscienco,bezonus specialan pritraktadon.Ni nur montros kelkajn atestadojn pri la ukraina lingvo, kiel memstara lingvo de la ukraina nacio,flanke de diversaj personoj de ne -ukraina nacio,al kiuj la ukraina lingvo kompare al aliaj naciaj lingvoj,speciale al aliaj slavaj lingvoj,estas vere la majstraĵo de nacia formaĵo de la ukraina popolo.

La eksterlanduloj komparante ukr.lingvon kun slavaj popoloj, akcentas la originalecon de la ukraina lingvo,kiu distingiĝas per sia beleco kaj koloreco. "La ukraina lingvo estas pli harmonia,pli esprimplena,pli kolora ol rusa aŭ pola lingvoj"-skribis konata franca verkisto kaj ĵurnalisto,Victor Tiso (1894-1917)."La ukraina lingvo estas la plej sonora el ĉiuj slavaj lingvoj kaj havas grandajn muzikajn proprecojn"-,atestas la germana poeto Fr.Bodenstedt, kiu tradukis germanlingve la aron de ukrainaj kantoj ( "Poetische Ukraine" 1845.)."La ukraina lingvo distingiĝas per harmonio,facileco kaj inter aliaj parencaj lingvoj estas la plej akomodata al muziko kaj kantado"-skribis la serbo,Lukšiĉ (1874).

Sed de ĉiuj lingvoj plej distingiĝas la ukraina lingvo per sia delikateco,kiu esprimiĝas en abunda riĉeco de la deminutivaj kaj karesaj formoj.Ankoraŭ en 1663-a j.Pierre Chevalier,reprezentant

de la kardinalo Mazarini en Ukrainujo,skribis pri la ukraina lingvo, ke "ĝi estas tre delikata,plena da deminutivoj kaj maniero de la parolado estas tre milda".La germana sciencisto D-ro H.Triten en sia traktaĵo pri zaporogaj kozakoj,publikigita en 184o. montris al riĉeco de deminutivoj en ukraina lingvo. "Laŭ tio- li diras- neniu slava lingvo povas imitadi ukrainan.Ĉiuj lingvopartoj havas siajn deminutivojn".

Uzado de la deminutivoj en ukraina lingvo estas ĝia plej grava eco,kiu en tiu kvanto estas konata al neniu lingvo de la mondo.Al ni estas konata la fakto,kiam unu eksterlandano esploris speciale la esprimformojn de la amo ĉe ĉiuj popoloj,kaj en siaj esploroj alvenis konkludon,ke la ukraina lingvo en tiu rilato okupas inter ĉiuj lingvoj la unuan lokon,ĉar ukrainaj esprimoj de la amo inter viro kaj virino estas la plej belaj,la plej sentemaj,la plej delikataj,kiuj nur oni povas trovi en la mondo.Tiu ĉi fakto estas tre karakteriza al la ukraina nacio! Pruvas tion la verkoj de Marko Vovĉok, Kvitka Osnovjanenko kaj niaj grandnombraj folkloraj materialoj,en kiuj la amsentoj (kaj ne nur tio) havas tiajn esprimojn kaj nuancojn,kiuj apenaŭ povas esti trovitaj en iu ajn alia lingvo.

Mi ne diros pri la lingvo de ukrainaj kantoj,pri la ukrainaj kantoj mem,iliaj melodioj,esprimforto k.a.Tiu ĉi proprakvaliteco de ukraina nacio estas viva atesto,kio okazas nuntempe antaŭ niaj okuloj,per ĉarmaj tonoj aliras niajn orelojn,per delikata melodio ekscitas nian animon.La atestantoj pri tio estas ne sole ni mem,sed ankaŭ diversaj fremdlandanoj,kiuj ofte estas ensorĉataj per delikata melodio de niaj kantoj kaj faras riverencon al tiu ĉi originaleco de la ukraina nacio.

Pere de supredonitaj faktoj oni povas konstati,ke la ukraina popolo estas miljara popolo,kiu estas kreinta grandan trezoron de sia kulturo,havas propran historian tradicion;konstruis sian nacian eklezion,kreis proprajn morojn,sian literaturon,siajn multajn kantojn;fine formis al si riĉan nacian lingvon.Tiuj ĉi faktoj donas al la ukraina popolo rajton esti la nacio en la plej vasta senco de tiu ĉi vorto,la nacio,kiu havas ĉiujn ecojn de la kultureco kaj ĉiujn supozaĵojn kaj rajtojn por memstara ŝtata vivo.

Esp-igis O. M i l k o

## A L V O K O !

Karaj Samideanoj! Pro la valutreformo en Germanujo nia entrepreno estas tute ruinigita.Ni perdis ĉiun monon tiel,ke mankas ankaŭ por poŝtelspezoj la necesan monon.Malgraŭ tio ni decidis plu eldonadi nian gazeton.Per la restaĵoj de materialo ni eldonas ĉi tiun numeron de "Ukraina Esperantisto".Ĝi estas en iomete pli modesta aspekto,ĉar la ĝisnuna presmaniero estas tro multekosta.

Ni turnas nin al Vi,Karaj Samideanoj,kaj niaj samopinianoj kun urĝa peto,helpi al ni en tiu ĉi por ni vere katastrofa situacio.Ni ne almozpetas,sed ĉiuj de Vi senditaj donacoj estos enkalkulitaj kiel abonkotizo por "U.E." Precipe niaj eksterlandaj samideanoj estas petataj sendi siajn abonkotizojn en la respondkuponoj kaj el Anglujo,Francujo kaj Usono ankaŭ en neuzitaj pm.,aŭ monbiletoj.

Ni esperas,ke ĉi tiu alvoko trovos aprobon ĉe Vi,kaj Vi fidele subtenos nin dum tiu malfavora por ni tempo kaj ni povos rekompenci al Vi per regula sendado de nia gazeto,laŭ niaj ebloj plej modela kaj leginda.Pripensu,ke duoble donas,kiu frue donas! Nia alvoko ne restu sen efiko !

Redakcio.

LA PLANOJ DE KOMINFORM.

"Ostanni Novyny" - La internacia komitato por studado de eŭropaj problemoj dissendis al la ĉefministroj de la okcidentaj ŝtatoj raporton pri tio,ke ĝi posedas la planojn de "Kominform" por la plej proksima estonto.La raporto konstatas,ke la komunistoj intencas disvastigi dum la nuna jaro sian regadon en Italujo,Mediterano kaj en Palestino.En la lastaj semajnoj alvenis al Aŭstrujo jugoslavaj komunistojkaj,ke en la vicoj de la unuiĝoj de la generalo Markos en Grekujo troviĝas militistaj unuiĝoj,organizitaj en Sovetujo per marŝalo Paŭlus (germano).Krome la Komitato kulpigas Sovetujon,ke ĝi transsendis armilojn al la araboj pere de la ĉeĥoslovakaj agentoj.Kaj samtempe la judaj enmigrantoj ricevis specialajn instruojn por la estonta agado en Palestino,nome disvastigo de la komunista movado.

-into.

LA BALTAJ LANDOJ SUB LA SOVETA TERORO.

"Promin"- Pri la vivo de la baltaj landoj sub la soveta reĝimo raportas korespondanto de la gazeto "Bazeler Nachrichten" inter aliaj jenon: Pri la karaktero de la "memstareco" de la baltaj ŝtatoj atestas tio,ke en tiuj ĉi landoj restis la ministrejoj de la eksterlandaj aferoj.Ilia laboro estas sendi al Moskvo diplomatajn reprezentantojn.

Ĉiuj eminentaj patriotoj de tiuj landoj estas ekzilitaj Siberion.Precipe estas limigita la libereco de la katolika eklezio.La loĝantaro devas labori 10-12 horojn potage.La perlaboro estas tre malalta,kaj la prezoj de nutraĵoj eksterordinare altaj. Ne estas festotagoj krom la 1-a de Januaro,1-a de Majo,7-a kaj 8-a de Novembro.Ĉiu produktaĵo de la estona bruna karbo,oleo,gaso kaj benzino venas al Leningrado.Ankaŭ lignon,linon,felojn kaj nutraĵojn oni transportas al Moskvo.

-into.

Varbu abonantojn por "U.E."!

DENOVE FORKURINTOJ.

"Linzer Volksblatt"- Ĉeĥoslovakaj delegitoj ne reiris hejmen.- La ĉeĥoslovaka civitano,Marek,kiu venis al Aŭstrujo kiel gvidanto de kvincentkapa delegitaro de la estintaj ĉeĥaj koncentrejanoj okaze de la tria datreveno de la liberigo el la koncentrejo en Maŭthaŭsen,transiris en la usonan zonon de Aŭstrujo kaj tie restis.Li devis promemore paroladi en Maŭthaŭsen, kiel oficiala reprezentanto de Ĉeĥoj,sed li ne faris tion.Ankaŭ ĉ.30 da anoj de la delegitaro kaptis la okazon kaj ne reiris hejmen.

Okaze de la piedpilkoludo en Vieno inter la hungara kaj Aŭstria pilkĵetistaj viraroj,al venis kiel rigardantoj ŝipe kaj trajne kelke da hungaroj.Ĉe la reveturo montriĝis,ke 48 hungaroj restis en Aŭstrujo.(Rim.de trad.: Kial do forkuras la homoj el la orienta paradizo okcidenten?-into.

AKUTA EKLEZIA MALPACO EN HUNGARUJO.

Budapesto (Reuter). En alvoko,kiu estis tralegita en ĉiuj preĝejoj protestas la hungara kardinalo-ĉefepiskopo Mindszenty kontraŭ la fermo de la konfesiaj lernejoj kaj minacas per la ekskomuniko la personojn,kiuj konsentid la decidon pri la fermo de lernejoj.La hungara registaro rifuzis en akra formo ĉi tiun proteston.

FERA KURTENO.

"Linzer Volksblatt"- Monsignore Antonio Arata,la asesoro de sankta Kongregacio por la orienta eklezio sciigis,ke la "fera kurteno" malhelpas la interrilatojn inter la Kongregacio kaj episkopejoj en la orienta Eŭropo. Al Kongregacio estis preskaŭ neeble ricevi informojn pri la stato de la katolika eklezio en la landoj,restantaj sub la rusa influo.Katolika eklezio troviĝis ankoraŭ neniam en tia danĝero,kiun nun prezentas komunismo.

## RUMANUJO ANTAŬ LA ALIĜO.

"Linzer Volksblatt"- En Rumanujo okazis grava interna krizo.Inter loĝantaro disvastiĝas la onidiroj,ke oni pretigas la aliĝon de Rumanujo al la ŝtatunuiĝo de la Sovet-Unio.En la norda kaj orienta Rumanujo eksplodis kamparana ribelo.Oni raportas pri intencaj difektadoj de l' fervojoj kaj stratoj.En tuta lando estis arestitaj multaj personoj. La 87-jara eksgvidanto de la liberala partio,Bratianu,kiu troviĝas sin en la domaresto,verŝajne mortas.En Transilvania oni fermis multajn preĝejojn.

- into.

## EN SENĈESA VICO.

" Sundy Grafic" sciigas,ke de post Februaro '48 forkuris el Ĉeĥoslovakujo 128oo da personoj, inter tiuj 35 deputitoj al la parlamento.Tiuj ĉi elmigrintoj fondis en la fremdlando movadon sub la nomo: La kongreso de la libereco.

- into.

## LIBERIGITA EL LA RUSAJ MANOJ.

"Linzer Volksblatt"- Rusaj oficiroj intencis forrabi per armilforto senŝtatinon.- Laŭ la usona sciigservo tri rusaj civilvestitaj oficiroj pruvis forrabi la 19.4.'48. el la usona zono de Vieno unu senŝtatinon.Tiun ĉi provon malhelpis la usona militistara polico.Nome,proksime de la DP-tendaro rusaj oficiroj entrenis en sian aŭton la senŝtatinon Else Pfeffer,minacante ŝin per revolveroj.Usona militistara policpatrolo tuj persekutis la rusan aŭton,haltigis ĝin kaj kondukis ĉiujn al usona policejo.Tie oni liberigis la forrabitan kaj la rusoj estis transdonitaj al la soveta militistara polico.La altkomisaro generalo Keyes trandonis al Kurassov protestnoton pro la forrabo.

- into.

Z OHLADU na hroŝevu reformu, vsi hroŝi,vplaĉeni na rachunok peredplaty,pereraĥovujemo u vidnoŝenni 1:1o.Prosymo vyrivnaty riĵnycju !

## LA PARTIZANAJ ARMEOJ EN UKRAINUJO.

Kiel ili batalis kontraŭ germanoj,tiel ankaŭ batalas kontraŭ Sovetujo

De kunlaboranto de la "Linzer Volksblatt" en Ĉeĥoslovakujo. La severa soveta cenzuro obeas la principon kaŝigi por la okuloj de la mondo tiujn regionojn,kiuj troviĝas sub la influo de Sovetujo. Ĝis hodiaŭ nur malmultaj povas al si imagi,kiel grave estis skuita Sovetujo dum la lasta milito.En tempo,kiam Moskvo faris al la loĝantaro ĉiujn nur eblajn koncesiojn por atingi tutan unuecon en la klopodigoj,Hitler faris grandan eraron.Anstataŭ havigi al si utilon el la vasta Ukrainujo,kies loĝantaro malamis la sovetan reĝimon,li sekvis la planon de Göbbels-Rosenberg,kiu antaŭvidis la tutan ekstremon de la ukraina loĝantaro kaj la enloĝigon tie la germanojn. Tiel staris ukrainoj antaŭ du malbonoj; antaŭ la komunismo kaj faŝismo.Aŭtune 1941.,kiam la germana militpotenco estis plej forta, miloj da ukrainoj organizis partizanan armeon - UPA (Ukraina Partizana Armeo),kiu batalis kontraŭ la germanoj ĝis la lasta tago de l' okupado.Samtempe UPA riskis lukton kontraŭ Sovetujo,kiu ĝi rigardis tiel same danĝera,kiel germanoj.Ĉirkaŭ tiu tempo okazis,ke UPA mortigis la SS-generalon Lutze kaj samtempe atakis la stabon de l' soveta marŝalo Batutin tiel,ke tiu "heroo de Sovetujo" mortis sekve de ricevitaj vundoj.Kiam Sovetujo realmilitis Ukrainujon,ĝi komencis la persekutadon de l' Ukrainoj.Regionoj de l' Okcidenta Ukrainujo,de Bukovina-lando kaj Karpato-Ukrainujo kun miloj da katolika loĝantaro,kiuj neniam estis sovetaj civitanoj,estis aligitaj al la sovetrespubliko "Ukrainujo".Fine de 1945.j. ampleksis UPA grandan nombron de unuiĝoj de armitaj viroj kaj virinoj,kiuj riskis malesperan batalon ne nur kontraŭ la sovetaj "ekstermunuiĝoj",sed ankaŭ kontraŭ la poloj,estratoj de Sovetujo.Dum 1946.j.kaj '47. penadegis la rusoj kun poloj kaj ĉeĥoj ekstermi la UPA-nojn.Sed UPA havis mi-

lojn da elprovitaj soldatoj kaj oficiroj,kiuj detale konis rusajn taktikon kaj organizon kaj tielmaniere ili travivis la grandajn bataloj jn.UPA grupiĝis precipe en la Karpaty-montaro kaj en Pripetj-marĉo-regionoj kaj povis konstante maltrankviligi la rusajn unuiĝojn,kontraŭbatali la militistajn puntaĉmentojn kaj krome malhelpi translokigon de l' Ukrainoj,kiujn varsovia registaro intencis translogigi oriente de l' "Curzon-linio".

Taktike operaciis UPA sub kvar komanditaroj: 1.La Grupo Oriento 2.La Grupo Nordo, 3.La Grupo Okcidento,kaj 4.La Grupo Sud-oriento.La lasta Grupo kunpuŝis kun la pola armeo.La 27-an de Marto 1947.ĝi surprizis ĉe la urbo Sanok en Galicio la polan pli grandan milit-unuiĝon kaj en batalo mortigis generalon-leŭtenanton Svjerĉevski,polan defendviceministron.

La 12-an de Majo 1947.subskribis la registaroj de Rusujo,Polujo kaj Ĉeĥoslovakujo triŝtatinterkonsenton pri la ekstermo de l' ukrainaj partizanoj en Okcidenta Ukrainujo,Sudorienta Polujo kaj Slovakujo.La poloj sendis tri infanteridiviziojn kaj tri diviziojn de l' unuiĝo por la interna sekureco kaj Sovetujo divizion de speciala unuiĝo.La ĉeĥoj sendis du infanteriregimentojn kaj kelkajn policorotojn

Estis la Sudorienta Grupo de UPA,kiu batalante trairis al Aŭstrujo kaj Germanujo.Ĝi havis ordonon survoje ne timigi la loĝantaron, kaj Ukrainoj efektive obeis ĉi tiun ordonon.La Slovakoj kaj ankaŭ ĉeĥoj kun escepto de komunistoj donis al ili nutraĵon,loĝejon kaj armilojn.La praha registaro nur sub la premo de Moskvo ordonis al la ĉeĥaj militunuiĝoj kontraŭbatali la UPA-anoj.Estis por ĝi malagrable, ke multe da ĉeĥoslovakaj soldatoj aliĝis al la Ukrainoj.Kiam Ukrainoj venis Germanujon la usona generalo Clay metis ilin sub la milit - leĝo.Ili ne estis devigataj hejmeniri "sub la martelon kaj rikoltilon".

El "Linzer Volksblatt" de 19.5.'48.trad. Jotre.

(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o(x)o

Kun granda malĝojo ni sciiĝis,ke pioniro de ukraina Esperanto-Movado,Prof.Orest K u z m a el Kolomea,Okcidenta Ukrainujo estas ekzilita per bolŝevistoj Siberion.Prof.O.Kuzma ankoraŭ antaŭ unua mondmilito eldonadis gazeton "Ukraina Stelo",verkis lerno - libron por Ukrainoj kaj eldonis multe da propagandiloj.Dum longaj jaroj li estis Delegito de U.E.A. en Kolomea.

Ni esperas,ke jam ne longa tempo,kiam ni povos reveni hejmen k povos ankaŭ manpremi nian Nestoron,kiu,donu Dio,eltenos kruelaĵojn de ekzilo.

ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß:ß

## A N E K D O T O J .

Angla soldato devis plenumi ordonon en la soveta zono de Berlino.Li iris tien civilvestita , portante sub la brako ombrelon . Survoje renkontis lin ruĝa soldato kaj demandis lin pri la horo. La anglo sciante jam frue pri la pasio de rusoj je la horloĝoj ne elpoŝigis sian horloĝon,sed starigis la ombrelon sur la teron kontraŭ la suno,rigardis.kie falas la ombro kaj diris:"Nun estas precize la dekdua kaj tridek." La ruĝaho suprenfaldis unue la dekstran manikon,kie li havis tri horloĝojn,rigardis ilin kaj poste suprenfaldis la maldekstran, kie havis alligitajn du brakhorloĝojn rigardis ilin kaj diris: " Pro diabla patrino! Ĉiuj miaj horloĝoj estas neakurataj! Mi donacos ilin al vi kaj vi donu al mi vian ombrelon!" -

------------------------------------

## INTER ALIANCANOJ.

- Moskvo fortrompis de ni dum la milito amason da mono kaj maŝinoj.
- Kaj kontraŭ tio nenion donis ?
- Krom kvina kolono - nenion.

## NEDERLANDAJ GAZETOJ PRI LA UKRAINA LIBERIĜMOVADO.

La semajna gazeto "Het Kompas" presis artikolon s.t. "Forgesita barikado",kies enhavo estas jena:

En la malvarma milito inter Okcidento kaj Oriento kuŝas Ukrainujo kiel forgesita barikado, sur kiu sin kuniĝis dekmiloj da Ukrainoj,organizintaj la plej fortan ribelon en la mondo kaj, kiuj en vicoj de UPA persiste bataladas kontraŭ la bolŝevista reĝimo.La batalado estas tre mal facila,tamen UPA atingis multajn strategiajn kaj moralajn sukcesojn dank' al sia morala forto,ki u mankas al la sovetaj taĉmentoj. La taĉmentoj de UPA evitas pli grandajn kunpuŝojn kun malamiko kaj organizas sukcesplenajn subitajn atakojn kontraŭ soldataraj kolonoj,interrompas fervojojn kaj ŝoseojn.Tiu taktiko havas detruigan influon je malami kaj soldatoj,kiuj ofte transkuras al la partizanoj.Ĉe tio la plej forta armilo de UPA estas bona pritraktado de militkaptitoj,kiuj estas informataj pri la celoj de l' batalo kaj poste liberigitaj.

Ukrainaj rifuĝintoj vivas en spirita unuiĝo kun partizanoj kaj subtenas lukton per ĉiuj rimedoj.

- into.

&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&

## MONTROJ JE LA MURDIGO DE JAN MASARYK.

Laŭ "Oberösterreichische Nachrichten"- Vaŝington.La ĉĥa eksambasadoro en Usono Juraj Slavik deklaris dum intervjuo, ke Jan Masaryk estis murdita , verŝajne dum lukto kontraŭ dungitaj de l' rusa sekretpolico. Konsiderante la eldirojn de per sonoj,kiuj forkuris el Ĉeĥoslovakujo post la renverŝigo oni devas pridubi memmortigon de Masaryk.Estas gravaj sugestoj-diris Slavik-,ke Masaryk estis murdita dum lukto kun grupo de policanoj,kiuj celis lin aresti. La esploro de lia kadavro montris,ke li estis senviva antaŭ ol oni lin elĵetis tra la fenestro de lia loĝejo.Oni malkovris sangopostsignojn sur la fenestra tabulo.Estas kredeble,ke la murditon vizitis almenaŭ kvar viroj,riproĉante lin pro la forkurintenco.Dum la sekvinta disputo Masaryk verŝajne mortpafis per revolvero du vizitintojn,antaŭ ol li mem estis murdita.Atestantoj vidis,kiel la ĉeĥaj policanoj elportis ion el la palaco Černin, (tie troviĝis la loĝejo de Masaryk),antaŭ ol oni trovis la kadavron de Masaryk.Ĝi montris signojn de gravaj batoj kaj kontuzon sur la brusto.

Slavik ankaŭ opinias,ke du trionoj de l' ĉeĥoslovaka loĝantaro estas kontraŭkomunista kaj, ke la prezidanto Beneŝ estas severe gardita,por ke li ne povu forkuri.

- into.

Ivan Kotlarevskyj +)

## L A  S O N Ĝ O.

L' afliktojn,sonĝo ni forgesa
ĉe l' tuŝ' de cia milda sin';
feliĉon novan ci promesas
kaj per espero lulas nin.

Sen ŝuld puniton ci konsolas,
pri l' ŝuld' al la krimul pa[illegible]
per bildoj kaj per emoci';
ci la lacitojn refortigas,
l' amantojn verajn ci kunigas
veindas,kiun fuĝas ci !

El ukraina lingvo trad.F.V.Loren[illegible]
Verseton ni deprenas el "RIO ESPERANTISTA" Nr.8. Nov.1948.

+) Ukraina poeto (1769-1838),patr[illegible] de ukraina literaturo.

oxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxox

§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§§

KOMENCANTE de ĉi tiu numero ni malplialtigas la abonprezon de nia gazeto.De nun "Ukraina Esperantisto" kostos 0,5o gm por ĉiu numero por enlando.Por eksterlando abonprezo restas 1 rk./ Vidu ankaŭ abonkondiĉojn sur la 12-a paĝo./.

xxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxx

Plaĉas al Vi "Ukraina Esperantist[o"?]
Rekomendu ĝin al la aliaj !
Se ne,- diru al ni kial ?

IIIIIIIIIIIIIIIIIIIIIIIIIIIIIIIII

" UKRAINA ESPERANTISTO "

POŜTADRESO:
(13a) BAYREUTH,
Leonrodstr. 2./ I.
Bavarujo,USA-Zono,Germany.

"Ukraina Esperantisto" aperas ĉiumonate.Abonprezo por Germanujo estas 0,5o gm po ĉiu numero.Por eksterlando 1 rk.El Anglujo,Francujo kaj Usono oni povas pagi per neuzitaj pm.je valoro de eksterlanda leterafranko.Ĉiu almenaŭ duonjara abonanto rajtas enpresi senpage sian anonceton ĝis 3o vortoj.Por ĉiuj artikoloj,aperitaj en "U.E". respondas la subskribinto.La represo el "U.E". estas permesita.

RICEVITAJ ESPER-AĴOJ:

La indekson de ricevitaj esperantaĵoj ni publikigos en sekvonta numero.

Ĉiuj Redakcioj de Esperantaj gazetoj estas petataj sendi al ni siajn specimenojn por reciproka interŝanĝado.

A N O N C E T O J:

La 31-a kongreso de bulgaraj esperantistoj okazos dum somero,tiu ĉi jaro,en urbo Jambol.La loka esperanto societo "Maksim Gorki" vigle laboras, por fari ĝin unu el la plej belaj kaj la blej bone organizitaj ĝis nun kongresoj.Estos organizota objektolotario kaj ekspozicio.Pro tio Jambola societo turnas sin al ĉiuj esperantaj asocioj kaj al ĉiuj individuaj esperantistoj kun la peto, ke ili sendu al la kongreskomitato esperantaĵojn kaj aliajn objektojn por tiuj entreprenoj.
Adreso: Esperanto Societo
"Maksim Gorki"
JAMBOL,Bulgarujo.

Renovigu Vian abonon !

La listo de Subtenantoj kaj Donacintoj estos publikigita en sekvonta numero.

La naturbela arkipelago ĉe la Balta Maro invitas vin por kelkaj liberaj tagoj inter liberaj homoj.Pro detaloj senprokraste skribu al NORDA SUNSPORTO Götgatan 124,Stockholm,Svedujo.

Kiu deziras reprezenti la "Esperanto Film-Grupo"-n en sia lando,bonvolu sin anonci grandnombre el ĉiuj landoj.Antwerpsestraat 45, BERGEN op Zoom,Nederlando.

Mi deziras perletere ŝakludi kun ukraina samideano.Richard Dees,(13b) KOHLGRUB 25,US-Zono.

Radiostacio HILVERSUM I ondolongo 3ol mtr. sendos vendrede la 27-an de Aŭgusto je la 17,15 - 17,3o h.Greenwich'a tempo esperanto prelegon.Aŭskultu kaj sendu dankesprimojn al:Radiostacio N.C.R.V.,Hilversum, poŝtkesto 5.Nederlando.

V naslidok hroŝovoji reformy V-vo "Ukr.Esper".opynylosia pered zahrozoju likvidaciji.Ŝĉoby ne dopustyty do cioho ta ne zanechaty tak korysnoji praci dla naŝoji zakordonnoji propahandy-prosymo wsich naŝyň Ŝanovnyň Odnodumciv pryslaty nehajno peredplatu ta po zmozi ňoĉab najmenŝyj datok na Pres-Fond. Dola "Ukr.Esper". u Vaŝyň rukaň. Doloĵim vsiň zusyl,ŝĉoby naŝ ĉasopys pojavlavsia dalŝe ta naleĵno spovniav svoje zavdannia, jak i dosi robyv ce z povnym uspiňom.

VPLAĈUJTE PEREDPLATU !

# UKRAINA ESPERANTISTO
## Український есперантист

Jaro II-a Nr.6.( 14.) Julio 1948.

## ĈU NOVA DANCIGO ?

/ UPS / - Jam de longe estas ĝenerale konata fakto,ke la nuna mondo estas dividita je du nepacemaj blokoj.La plej novaj okazintaĵoj donas amason da pruvoj,ke ĉi tiuj blokoj paŝadas malrapide sed certe al la armila kunpuŝo.Tiuj ĉi pruvoj estas tiel okulvideblaj k konvinkeblaj,ke malpligrandiĝas la nombro de tiuj,kiuj dubas pri neeviteco de tria mondmilito.Ekestas nur demando:kiam? Ĉe tiuj ĉefa demando estas la alia:kie la milito komenciĝos? Kie falos tiu fajrero, kiu ekbruligos la amasigitajn eksplodemajn materialojn kaj disvastigos la militfajron tra la tuta terglobo.Nuntempe estas multe da ekbrulemaj lokoj,kiuj ekestas ĉie tie,kie senpere kruciĝas interesoj kaj celoj de du partoprenantoj:Sovetujo kaj la unuiĝo de l' okcidentaj ŝtatoj.La disvojoj troviĝas en Koreo,Ĉinujo,Irano,Palestino,Grekujo,Triesto k.a.

Rilate ĉi ĉiujn disvojojn Sovetujo prezentas interesan kaj siaspecan taktikon de l' metodo de fajreroj por elvoki revoluciojn.Evidente Sovetujo ne volas kaŭzi tujan militon kontraŭ okcidentaj potencoj.Ĝi intencas nur malpacigi la mondon kaj precipe ĉiujn neŭralgiajn kaj malsanajn lokojn por plifortigi sian pozicion malplifortigante samtempe la situacion de l' siaj malamikoj dum la estonta milito.

Temas do pri tio ĉi por egaligi la proporcion de l' fortoj,kiu nuntempe estas neutila al Moskvo kaj por sekurigi al si -ankoraŭ antaŭ militeksplodo- tiaj atutoj,kiuj donus al ĝi senduban superecon. Nuntempe Usono kaj Sovetujo obstine,kvankam mallaŭte,batalas pro la egaligo de l' fortoj,aŭ pli ĝuste dirite,pro sinstarigi je pli alta pozicio.Tia lukto estas la tuta enhavo de t.n. malvarma milito.Estas diversaj metodoj kaj rimedoj de tiu batalado,kiel diversaj estas ambaŭ sistemoj,kiuj nun fervore pretiĝas kaj mobilizas siajn fortojn kaj morgaŭ ekstaros al la ĝismorta batalo,en kies enmetaĵo estos la tutplena pereigo de unu el ili.

Al la supre cititaj ekbrulemaj lokoj aliĝis de nelonge nova - B e r l i n o. Sovetujo komprenas bone ke,kiu ekregos Germanujon,tiu efektive ekregos la tutan Eŭropon.Pro tio bolŝevistoj provas ekokupi la tutan ĉefurbon Berlinon.La pozicio de Sovetujo en Berlino estas pli forta ol tiu de l' okcidentaj aliancanoj.La bolŝevistoj opinias,ke estos sufiĉe malebligi por amerikanoj kaj angloj la restadon en Berlino kaj ili mem cedos.Tial oni siaspece malfaciligas la vivon en Berlino al tri okcidenteŭropaj okupantoj.Laŭ publikigoj la usonanoj ne forlasos propravole Berlinon.Amerikana komandantaro ricevis necesan plenrajton al la kontraŭstaro kontraŭ ĉiu ebla danĝero.Kaj tiel Berlino fariĝis la centro de l' atento de l' mondo same, kiel Dancigo en Aŭgusto 1939.j.

Esp-igis: Jotre.

R.B.

## LA MONDO DEVAS EKSCII LA VERON.

Ukraina gazeto "Ĉas" de 1-a de Februaro '48 represis el la franca semajna gazeto "Inter" la artikolon sub titolo: "Planoj de la estonta milito". Ĉe ni, Ukrainoj, en tiu ĉi artikolo elvokis intereson la supozata usona plano detranĉi Sovet-Union, se ĝi komencus la militon, de la meza Eŭropo per la atoma dezerto, kiu devus trakuri strion, larĝan de 100-150 kilometroj, de Nigra ĝis Balta Maro, orientflanke de la limoj de Rumanujo, kaj estinta Polujo, t.e. tra la ukrainaj blankrusaj kaj litovaj teritorioj. Ĵus tiu ĉi lasta detalo aldonis al tiu ĉi informo la formon tiom politike sensencan, ke ni eĉ unue ne komentis ĝin, por ne starigi en ridindan situacion per serioza pritraktado de tiu sensencaĵo.

Sed poste komencis alveni informoj, devigantaj nin tamen reveni al tiu afero., ĉar ankaŭ specialistoj komencis denove paroli pri nova atoma batalilo, kiu donas eblecon venenigi per radioaktiva nebulo grandajn spacojn de la malamika ŝtato. Aliflanke en la usona gazetaro aperis artikoloj, temantaj pri la supozantaj planoj de estonta milito, kies enhavo konfirmis pli grandan parton de la "Inter"-informon.

El Francujo alvenis informoj, ke inter tieaj rusaj elmigrintoj ankoraŭ komence de la pasinta somero estis aperinta ĝoja informo "el bone informitaj rusaj fontoj", ke en okazo de la milito inter Okcidento kaj Sovetujo, atoma batalilo estos uzata tielmaniere, ke "pro tio rusa popolo suferos preskaŭ nenion".

La homoj el orienta zono de Germanujo rakontas, ke sovetaj oficiroj tre bagatelas atoman danĝeron en okazo de la milito, dirante, ke "al Rusoj tio ne multe malutilos".

Ĉio supre dirita devigas nin rigardi pli proksime tiun ĉi planon. Ĝia politika sensenceco ne pruvas ankoraŭ, ke ĝi ne ekzistas. En la politiko de Okcidento al Rusujo estis multe da eraroj kaj ĵus ili donis al Rusujo eblecon tiel fortigi sin. Tamen politikan sensencon de tiu plano vidas klare ni - Ukrainoj, sciantaj tre bone Sovetujon kaj ĝiajn internajn politikajn cirkonstancojn, sed el tio ne sekvas, ke tion ĉi devas same vidi la okcidentaj ŝtatoj, precipe Usono, kie la sciigo pri la orieneŭropaj aferoj estas eĉ pli malgranda.

Ni serĉu, kiujn politikajn konsekvencojn ektirus la efektivigo de tiu atoma plano. Dum kelkaj horoj proksimume 100,000 da kvadrataj kilometroj, t.e. preskaŭ la naŭono de la ukraina teritorio estus ŝanĝita en dezerton. Se la frapo alvenus, kiel aviadatako, sen frutempa averto. la loĝantaro havus neniun tempon forkuri kaj proksimume 5 milionoj da Ukrainoj pereus sekve de radioaktiveco. Eĉ en frutempa averto kaj savigo de la loĝantaro kontraŭ morto la pli granda parto de la akirintaĵo de tiu estus detruita kaj la teritorio fariĝus versajne dum longaj jaroj netaŭga al la vivo. Tiu sama pereigo trafus la duonon de la Blankrusujo kaj Litovujo. Tio estas, eksuferus ĵus tiuj tri popoloj, kiuj konstante batalis kontraŭ Rusujo kaj bolŝevismo kaj ankaŭ nuntempe kontraŭbatalas ĝin per armiloj en la mano. Usona frapo ĵus kontraŭ tiuj popoloj ekstermus ĉe ili por ĉiam la esperojn al helpo flanke de la okcidentaj demokratioj kaj malfortigus esperon al liberigo de sub moskva jugo. Ĝi devigus ilin rigardi Okcidenton kiel malamikon kaj eble vidi en Rusujo kaj bolŝevismo la defendon kontraŭ ĝi. La movadoj de malcedo kaj liberecemaj deziroj de malliberigataj popoloj per unu frapo estus likviditaj. La danĝero de la ~~xxxxxxx~~ renovata-deŝirigo de Ukrainujo kaj detranĉigo de la aliro suden, longtempe ne minacus Rusujon. Rusojn mem, kiuj estas la apogiloj kaj portantoj de la rusa imperialismo kaj bolŝevismo, tiu frapo de atoma armilo ne tuŝus preskaŭ tute. Ili estus atingataj nek per ruiniganta materiala, nek per dismetema morala efiko de la frapo, nek per disorganizigo de la ŝtata, ekonomia kaj militistara aparato. Momentoj de la strategia malprofito estus abunde egaligataj per malproksime atingantaj politikaj profitoj. Se Rusujo

sciaş pri la plano de tia apliko de la atoma armilo,oni ne devas miri,ke ĝi havas pro tio neniun timon.

Se Okcidento volas gajni militon kontraŭ Rusujo,la frapo de la atoma armilo devas trafi ne la malliberigitajn popolojn,sed radikan Rusujon.La usona atombombo,ĵetita ekzemple sur Kijov-on,aŭ alian ukrainan urbon povas elvoki ĉe Rusoj nur maliĉan ĝojon-neniam panikon. Nur kiam kuŝos en ruinoj Moskvo,Leningrado kaj aliaj grandaj rusaj centroj,la paniko estus kapabla ekpreni la Rusojn.Nur tiam oni povas kalkuli je konfuziĝo kaj disorganiziĝo de soveta militistara,ŝtata kaj ekonomia aparato.Nur tiam estas ebla ĝenerala ekstarigo de malliberigitaj popoloj kaj per tio likvidado de Rusujo,kiel grandpotencon kaj per tio la fino de ĝia armilo - de internacia komunismo.

Se la okcidentaj ŝtatoj volas esti la gajnintoj de la batalo kontraŭ Sovet-unio,ili devas pli precize distingi rusan popolon - apogilon de la imperialismo - kaj malliberigitajn popolojn,ĝismortajn malamikojn de tiu imperialismo.Al rusa politika lerteco kaj azia perfido ili devas kontraŭstarigi ion ajn pli valoran ol politika primitivismo,kiu el tio,ke Manuilskij aŭ Lange en UNO defendas interesojn de Rusujo,konkludas,ke Ukrainoj aŭ Poloj estas sovetaj popoloj. Estus jam ekstrema momento kompreni,ke tiel nomata ukraina,pola aŭ alia vasala registaro estis perforte starigataj per Rusujo al la subigitaj popoloj,kiuj malamas ilin ne malpli ol Rusujon mem.Ĉio tio estas klara,kiel suno al ĉiu,kiu konas la realajn rilatojn en orienta Eŭropo.Sed al Okcidento mankas tiun konon.Atestas tion tiuj senkajkuleblaj konfuzitaj asertoj,kiuj ni preskaŭ ĉiutage trovas en la okcidenta ,precipe usona gazetaro.Okcidento havas malmulte da bonaj siaj konantoj de la eŭropa oriento kaj helpas al si pere de rusaj elmigrintoj,kiuj estas ofte eĉ naturalizitoj.Ili direktiĝas antaŭ ĉio per siaj rusaj naciaj interesoj kaj sciigas siajn okcidentajn panodonantojn,kiel tion bezonas la moskva kalkulo.Laŭ tiuj sciigoj la tuta spaco orientflanke de pola kaj rumana limoj estas vera Rusujo,eklogita de rusa ,aŭ "ankoraŭ pli klare"...soveta popolo.La gravan fakton de ekzistado tie de aliaj ne rusaj popoloj oni prisilentas,aŭ forprenas de ĝi la politikan valoron.La liberigemajn dezirojn de tiuj ĉi popoloj oni neas,aŭ senvalorigas la politikan signifon de tiuj.La okcidentaj politikaj cirkloj,havante neniun propran,klaran vidpunkton en tiu ĉi afero,akceptas tre facile tiajn klarajn kaj simplajn formulojn.Sur tiu fono povis aperi plano transtiri la atoman strion orientflanke de la pola kaj rumana limoj.

Dum la lasta milito Germanoj tenis,ofte eĉ sur gravaj postenoj, multe da tiuj specialistoj de orienеŭropaj aferoj,laŭ regulo rusajn elmigrintojn.Oni devas konstati,ke pli granda parto de ili servis fidele Rusujon kaj helpis multe al Germanoj ... malgajni la militon. Legante la okcidentan gazetaron,eĉ tiun klare malamikan al komunismo,oni ne povas rezisti al la impreso,ke tiusama sistemo de rusa informado agas nuntempe ankaŭ en okcidentaj ŝtatoj.

Per kiaj konsekvencoj tio minacas,ni vidas.Fine la aŭtoro de artikolo faras konkludon: organizi la solidan ukrainan informservon, kaj per plena voĉo diri al la mondo veron !

Esp-igis: O. M i l k o

Supre ni donis la tradukon de artikolo el ukraina duonsemajna gazeto "Ĉas"(N-ro de 9.5.'48),aperanta en Fürth,Germanujo.Ni estus tre dankemaj al eksterlandaj Samideanoj,se ili volus prezenti en siaj naciaj gazetoj-la tuŝitan en tiu ĉi artikolo aferon kaj tielmaniere helpus al ni deturni eventualan mortigan frapon, kiu ekpendis super nia multesuferanta kaj en tiu okazo tute senkulpa hejmlando.

Redakcio.

Sekvontan n-ron de "U.E". ni sendos nur al tiuj,kiuj renovigos la abonon.Do ekabonu tuj.Varbu novajn abonantojn,kaj subtenantojn !

## LA ILO DE L' RUĜA IMPERIALISMO.

Okaze de l' 30-jara datreveno de l' Ruĝa Armeo.

Ekregita per komunistoj de supro ĝis malsupro,de ministro de l' armitaj fortoj de Sovetujo-generalissimuso Stalin ĝis la plej malsupra "politruk",la ruĝa armeo solenis la 23-an de Februaro sian 30-jaran jubileon.Oni ligas la ekstarigon de l' r.armeo kun ordono pri organizo de l' RKKA /Raboĉe-Krestjanskoj Krasnoj Armji = Laborista-Kamparana Ruĝa Armeo/.Ĉi tiun ordonon subskribis (23.2.1918) tiama militistara komisario,Trockij,kiu post Lenin estis la plej alta militestro kaj aŭtoritatulo en la rusaj komunistaj rondoj.Kiam Lenin mortis ekregis Stalin.Oni forpelis Trockij-on eksterlanden kaj estis malpermesite mencii pri li.En la lernolibroj kaj en la konvena literaturaĵo oni povis legi,ke r.armeon ekstarigis ne Trockij,sed la partio de l' bolŝevistoj.Kiam Stalin fariĝis plenpova diktatoro kaj komencis atribui al si sola senescepte ĉiujn sukcesojn de l' revolucio, oni ŝanĝis la tezon pri la establigo de r.armeo.Oni skribis,ke soveta popolo kaj ĝia armeo atingis siajn historiajn venkojn dank' al genio de Stalin-la plej alta militestro.Kiel ni vidas,la r.armeo estas sendise ligita kun la komunista partio,havante komunan estron-Stalin.Tio plifaciligas kompreni la rolon,kiun ludas r.armeo en la efektiviĝo de l' atakaj planoj de Kremlo.Ni scias,ke la komunistoj neniam forlasis la penson pri l' mondregado.Sed komence r.armeo estis ankoraŭ ne sufiĉe forta por ataki iun alian ŝtaton.Tial komunistoj deklaris: "Ni deziras neniun pecon de fremda lando,sed ni ne fordonos al nenia eĉ parteton de nia tero".Kaj la registaraj (kortegaj) poetoj verkis kantojn laŭ modelo: "Nin ne tuŝu - ni ne tuŝos".

La tempo de l' Stalina kvinjarplano,kun ĝia fundamenta devizo: "alkuri kaj eĉ superi la kapitalistajn landojn" havis influon ankaŭ je r.armeo.Plimultiĝis la nombro de numerataj entreprenoj (kiuj havis neniun nomon,nur numeron,sub kiu ili estis registrataj en la militkomisariejo).Anstataŭ de eksterlando aĉetataj tankoj kaj aviadiloj,la armeo ricevas jam rusajn produktaĵojn.Krome,ĉiu ne militaristara uzino havis specialan fakon (T-2),kie oni pretigis projektojn, kiel oni povos ŝanĝi la porpacan produktadon je la milita.Alie dirite ,al milito pretiĝis ne nur militaj,sed kaj ĝenerale ĉiuj uzinoj de Sovetujo.La ŝanĝoj okazis ankaŭ en organizo de l' r.armeo.Pli frue ĉion estris Revolucia Militkonsilantaro (Voroŝilov kiel estro).Poste,kiam oni pretigis la armeon al la pli decidaj agoj,oni kreis specialan Popolkomisariejon de l' Defendo.Unuafoje oni enkondukis la rangon "marŝalo de r.armeo".(Akiris ĝin Voroŝilov,Budjonnij,Tuĥaĉevskij,Jegorov kaj Bliĥer).

Per kio oni povas klarigi la plifortigadon de l' r.armeo? Per tio,ke esperoj je komunistaj revolucioj en aliaj landoj sen la militsubteno flanke de Sovetujo ne efektiviĝos.Kremlo ankoraŭ ne estis decidita al senkaŝaj subtenoj.Tial,kiam Hitler en 1939.j,okupis Ĉeĥoslovakujon,moskvaj komunistoj ne volis enmiksiĝi en tiun aventuron, (kvankam laŭ militistara kontrakto kun ĈSR estis devigitaj helpi al ĈSR),ĉar ili ne estis ankoraŭ kapablaj militi.Kaj malgranda militsubteno ne donus dezirindajn efikojn,kiel ĝi ne donis al la respubliko Hispanujo en 1936.,ĉar Franco tamen ekregis.Por intermiksiĝo en internaciaj konfliktoj Kremlo devis ankoraŭ ĉion modernigi,antaŭ ĉio sian soldataron,kion ĝi klopodis fari.

La unua vera ekzameno de l' batalkapableco de l' r.armeo estis la batalo kontraŭ Japanoj sur la lago Ĥasan.La japana militistaro estis venkita kaj Kremlo havis okazon konvinkiĝi,ke ĝiaj soldatoj estas pretaj ne nur al defenziva,sed ankaŭ al ofenziva milito.La partio tuj aliiĝis sian taktikon.La malnovan devizon: "instrui al malamikoj,ke ili ne ~~...~~ ŝovu sian porkan buŝegon en la sovetan ĝardenon"- oni anstataŭigis per nova: "bati malamikon sur lia propra teritorio".Stalin pretiĝas ataki aliajn ŝtatojn,Molotov,plenumante li-

ajn ordonojn,subckribis (23.8.1939) kontrakton kun Hitler.Ĉi tiu kontrakto transdonis al Rusujo duonon de Polujo,Basarabion kaj lasis liberan manon koncerne de Finnlando kaj baltaj ŝtatoj.Post tio komenciĝis la milito kontraŭ Germanujo.Dank' al aliancana helpo Sovetujo venkis Germanujon kaj okupante landojn liberigitajn dummilite el la germanoj kaj parton de Germanujo mem,okupas ilin ĝis nun.La komunistaj estroj plene konvinkiĝis,ke la efiko de ilia politiko ne estas ebla sen armila subteno.Tial ĉie kie pretiĝas la "kvinaj kolonoj" oni instruas la anojn ne nur la ideon de l' komunismo,sed ankaŭ la organizadon de l' intencaj detruojoj (sabotaĵoj),armilkonon,elŝteladon de sekretaj dokumentoj ktp.Ekzemplo de tio estas malkovro de l' spionafero en Kanado,pri kiu skribas Kravĉenko en sia libro "Mi preferis la liberecon".Por kuraĝigi siajn samideanojn al la propagando de komunismo,Sovetujo asertas,ke ĝi ne timiĝas neniun en la mondo,ĉar - laŭ onidiroj ĝi posedas jam atombombojn ktp.Ni vidas do,ke Sovetujo en siaj planoj al la tutmonda regado destinis al ruĝa armeo la decidan rolon.

( daŭrigota ).

xoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxox

## JUGOSLAVUJO KONTRAŬ OBEO AL MOSKVO.

Beogrado,30.6.'48. Ĉiuj radiostacioj de Jugoslavujo disaŭdigis hieraŭ vespere oficialan komunikon de l' Jugoslava Centra Komitato de l' Komunista partio, en kiu la Centra Komitato rifuzas decide kaj en plej akra formo la kritikon kaj decidon de Kominformo rilate al Kompartio de Jugoslavujo,nomas ĉiuj riproĉojn de Kominformo kiel "elpensitaj infamoj" kaj deklaras,ke la Centra Komitato ne povas ilin pritrakti sur tia bazo.

Praha,30.6.'48. La centra gazeto de l' Ĉeĥoslovaka Komunista Partio "Rude Pravo" sciigis hieraŭ la komunikon de Kominformo,en kiu oni informas pri decidoj de lasta konferenco de Kominformo okazinta antaŭ kelkaj tagoj en Bukareŝto.Ĉi tiu decido estas direktita kontraŭ la jugoslava Kompartio kaj kontraŭ Tito.Oni riproĉas lin kaj liajn plej proksimajn kunlaborantojn kaj la tutan gvidantaron de l' jugoslava Kompartio,ke ili faras malamikan politikon kontraŭ la soveta registaro,similan al la politiko de Trockij;sin deturnis de l' komunista tradicio por akiri simpation de l' imperialistoj,estas por vidpunkto,ke Sovet-Unio pli multe minacas la jugoslavan sendependecon ol la internacia reakcio,kliniĝas al Okcidento kaj forigis ĉiujn titujn komunistojn,kiuj respektis internaciajn taskojn de l' komunismo.La jugoslava registaro ne respektis konvene la ambasadoron de Sovetujo en Beograd.Tito subfosis la aŭtoritaton kaj gloron de l' soveta armeo.Pro tio Kominformo kondamnas tiun kondukon de Tito kaj de jugoslava Kompartio,forigas ilin el Kominformo kaj konsilas al fidelaj kaj veraj komunistoj de Jugoslavujo ŝanĝi sian gvidantaron,se ĝi ne aliĝos sian politikon,kiu tute konformus kun marksismaleninismaj teorioj.

- into.

==============================

## ENTOMBIGO.

La gazeto "Times" priparolante la elekton de Gotvald kiel prezidanto de CSR skribas:La republiko enterigis ĉion,kio kunligis ĝin ku Okcidento.La nova epoko de l' ŝtato ne estos tio, kion kreis Masaryk kaj kion renovigis Beneŝ.La celo de Gotvald estas enkonduko per revolucia maniero de nova modelo,kie superas proletoj.

- into

x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x

==============================

Liberaj homoj el ĉiuj landoj estas bonvenaj por feriadi sur de niaj naturbelaj somerkampoj en la sveda arkipelago.Detalojn petu de NORDA SUNSPORTO,Götgatan 124,Stockholm,Svedujo.

==============================

## LA PONTO EN NOVE ZAHIRJE
El la rakontoj de UPA-soldatoj.

"Naŝe Jyttja"-Philadelphia. - Okazis en Lemkivŝĉyna (Okcidenta Ukrainujo) en Januaro 1946. Estis fortegaj frostoj kaj ni bivakis en arbaroj,konstruis tendaron el branĉoj kaj de tie iradis defendi loĝantaron,kiun la poloj perforte ekzilis el la gepatra tero kaj krom tio rabis kaj kruele murdis.Sed ni ne povis esti ĉie, kaj jen oni sciigis nin,ke sur sur stacidomo Nove Zahirje,tra kiu devis pasi transportoj kun ekzilitoj,delonge troviĝas kelkaj ŝarĝvagonoj plenaj da niaj malfeliĉaj samlandanoj.Pro malsato kaj malvarmo amase mortis la infanoj kaj maljunuloj.

La UPA-komandantaro decidis malhelpi pluan ekziladon.Oni decidis detrui per mino la ponton trans la San-rivero en Nove Zahirje, kaj tielmaniere malhelpi transportojn de ekzilataj almenaŭ ĝis la printempo.

Nia roto ricevis ordonon plenumi ĉi tiun gravan taskon.Ni ĝoje akceptis tiun ĉi ordonon,ĉar ni arde deziris helpi al niaj samlandanoj.Malfrue vespere ni kaŝe ekmarŝis al la urbo Nove Zahirje, kaj nokte alproksimiĝis al la ponto.Evidentiĝis,ke la ponto estas forte gardata per polaj soldatoj.Sed por UPA-anoj ne ekzistas baroj kaj malfacilaĵoj.Post subita atako ni baldaŭ almilitis la ponton kaj tuj ĝin minis.Ni retiriĝis al konvena distanco kaj atendis efikon.Sed pasis la destinita por eksplodo tempo kaj la mino ne eksplodas.Kion do fari? Kiel reveni sen plenumita ordono? Intertempe ĉiumomente povas aperi plifortigita malamiko...

Jen anoncas sin juna suboficiro Morozenko kaj diras: "Mi iros kaj ekbruligos la minon"...Ni ĉiuj mutiĝis... kaj poste iu diris : "Tio estas certa morto"... "Mi scias" - diris Morozenko kaj tuj malaperis sub la ponto.Post kelkaj momentoj la aero skuiĝis de terurega eksplodo;la ponto dispeciĝis kaj kun ĝi ankaŭ la juna heroo , ano de UPA,Morozenko.

Esp-igis Jotre.

&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&

## KIEL RENKONTIS LA RIBELANTA UKRAINUJO LA TRIDEKJARAN JUBILEON DE SOVETUJO ?

Laŭ la francaj kaj germanaj gazetoj tiu ĉi jubileo plene malsukcesis en Ukrainujo,kiu samtempe festis la jubileon de proklamo de l' Ukraina Popola Republiko.La alveno de Molotov al Kijovo,lia parolado disradiita kvinfoje el Moskvo,glorado de marŝalo Vahutin (mortpafita siatempe de UPA-anoj)-ĉi ĉio estis temo por eksterlandaj informoj.Fakte estis alie.Dumnokte de 21-a al 22-a de Januaro aperis sur la muroj de ĉiuj urboj kaj pli grandaj vilaĝoj de Ukrainujo proklamacioj de l' ukraina revolucia registaro kun alvoko al ribelo kaj rezisto,solene promesante,ke ukraina revolucia registaro ne demetos armilojn ĝis la plena liberigo de patrujo.

Samtempe la taĉmentoj de UPA organizis tutan aron de atakoj kontraŭ NKVD-ejoj,je staploj de armiloj kaj nutraĵoj.Post la 30-jara teroro super ukraina popolo la soveta registaro tute ne esperis tion.Partoj de l' ruĝa armeo,kiuj devis partopreni paradajn marŝojn en pli grandaj ukrainaj urboj estis uzitaj por persekutado de "ukrainaj faŝistoj".Oni arestis multe da homoj en Kijovo , Ĥarkovo kaj Odeso kaj bruligis diversajn vilaĝojn.Ĉi tiuj okazintaĵoj eĥis vaste en tuta lando kaj moskva gazetaro estis devigita skribi unuafoje pri "ukrainaj naciistoj,agentoj de Usono,kiuj intencas kaŭzi novan militon kontraŭ Sovetujo.

- into.

==========================================================

Reabonu tuj "U.E" por ke ni ne estu devigitaj ĉesi al Vi ekspedon.

## PRO KONVINKOFIDELECO.

Budapeŝto.- La disciplina komitato de l' hungara parlamento kunvenis la 17.6.por prikonsili la malindan konduton de du deputitoj dum la diskuto de l' lernejŝtatigo.Margil Ŝlaĥta estis forigita el la parlamento por unu jaro pro ofendigaj esprimoj kontraŭ la hungara demokratio kaj la deputito Barkoĉi dum tri monatoj pro ofendigaj diroj kontraŭ kultmilistro.(Ĉi tiuj deputitoj akre kontraŭbatalis la ŝtatigon de l' konfesiaj lernejoj.).-

- into.

---

## LA SOVETAJ ARESTADOJ DE L' AŬSTRIAJ CIVITANOJ.

Vieno.- Okaze de koncerna interpelacio de aŭstriaj deputitoj al la parlamento respondis la ministro por internaj aferoj, helmer jene: Ĉe ĉiu aresto de aŭstria civitano fare de soveta polico mi ĉiam deziras ricevi informojn pri kaŭzo de aresto,kaj kie troviĝas arestito.Sed mi devas konstati,ke la soveta polico respondas,(se ĝi entute iam respondas) pli malpli tielmaniere: "Je via demando...mi havas honoron sciigi-vin,ke N.N.estis arestita pro krimo kontraŭ la okupanta potenco... aŭ ...,ke N.N. estis kondamnita por malliberejo." Mi povis ĝis nun neniam sciiĝi nek pri speco de krimoj,nek kie estas malliberigataj la kondamnitoj.Nur malofte oni sciigas min pri l' daŭro de l' puno.

- into.

---

## BUĤENVALDO 1948.Nur la gardantoj ŝanĝiĝis,la metodoj ne.

"Tat"- En la koncentrejo troviĝas ĉ.12 miloj da malfeliĉuloj. Ĉiusemajne elveturas nokte transportoj,kie,neniu scias.Najbaraj kamparanoj rakontas,ke ili aŭdas ĉiutage ekpafojn en la koncentrejo kaj opinias,ke oni mortpafis jam kelkajn milojn da arestitoj.Oni ofte vidas la suprenleviĝantan fumon el la kameno,troviĝanta tie,kie pli frue estis la germana kremaciejo.Se iel malaperas arestitoj,la rusoj simple kaptas kamparanojn,aŭ aliajn pasantojn de sur stratoj ĝis kiam la nombro de la arestitoj en la koncentrejo estas plena.Plej malbone estas en la virina apartigejo.Ili estas vire vestitaj kaj ilia hararo estas detondita.Nokte vizitas ĉi tiun apartigejon la ruĝanoj.En la koncentrejo okazas preskaŭ ĉiutage memmortigadoj,tiamaniere,ke la bedaŭrinduloj iras rekte kontraŭ la gardantoj,kiuj mortpafas ilin.

- into.

---

## GRAVA SCIIGO POR ENLANDAJ ABONANTOJ DE "U.E." !

Pro la monreformo ĉiuj abonkotizoj,pagitaj en "Reichsmark" estas transkalkulitaj 1:10. Tial bonvolu enpagi diferencon.Ĉi tiun n-ron de U.E. ni sendas ankoraŭ al ĉiuj niaj malnovaj abonantoj.La sekvontan ni sendos nur al tiuj,kiuj havos pagitan abonkotizon.Por Germanujo ĝi estas

0,50 DM monate.

---

Ce Čyslo "Ukrajinskoho Esperantysta" posylajemo šče na vsi znani nam adresy.Slidujuče vyšlemo lyše tym Peredplatnykam, ščo vidnovlat' svoju peredplatu. Cina "U.E". zaraz vynosyt'

0,50 DM misiačno.

Prosymo vsiĥ pryĥylnykiv Esperanta a takoĵ tyĥ,ščo naleĵno ocinjujut' našu pracju ta rolu,jaku spovnjaje naš skromnyj biuleten,informujučy zakordon pro našu spravu,ščoby i nadali pidderĵaly naše vydavnystvo prysylajučy peredplatu ta datky na Presovyj Fond.

---

Plaĉas al Vi "Ukraina Esperantisto" ?
Rekomendu ĝin al la aliaj !
Se ne,diru al ni kial ?!

## ПРО ПОВСТАННЯ ЕСПЕРАНТА.

(Продовження)

В році 1878 мова була вже менш - більш готовою, хоч між тодішньою "lingwe uniwersala " і сьогоднішнім есперантом була ще велика ріжниця. Про це повідомив я своїх товаришів (я був тоді в 8-ій кл.гімназійній). Більшість з них була захоплена ідеєю та надзвичайною легкістю мови та почали її вивчати. 5-ого грудня 1878.р. ми всі разом святочно відсвяткували посвячення мови. Підчас цього свята були промови в новій мові і ми з ентузіязмом співали гимн, якого початкові слова були:

"Malamikete de las nacjes
Kadó,kadó,jam temp' está!
La tot' homoze in familje
Komunigare so debá."

(В перекладі це означає: Ненависте між народами падай, падай, вже настав час! Ціле людство в родину повинно об'єднатися).

На столі, крім граматики і словаря, лежало кілька перекладів на новій мові.

Так скінчився перший період мови. Я був тоді ще надто молодим, щоби публично виступити з моєю працею і порішив заждати ще 5 - 6 літ та в тому часі старанно випробувати мову й опрацювати її практично. В пів року по святі 5-ого грудня ми скінчили гімназію та розійшлися. Будучі апостоли мови пробували говорити про "нову мову", але стрінувши насмішки зрілих людей почали відступати від ідеї і я остався цілком самий. Передбачуючи самі насмішки та переслідування я рішив ховати перед усіма свою працю. Через п'ять і пів року мойого побуту на університеті я ніколи з нікимм не говорив про свою справу. Цей час був для мене дуже тяжкий. Скритість турбувала мене; змушений старанно скривати свої думки і пляни, я майже ніде не бував, нічому не уділявся, і найкращі літа життя - студентські часи - минули мені найсумніше. Я пробував часами розірватися в товаристві, але чувся чужо, тужив і відходив та час до часу облегшував своє серце яким віршем, в своїй мові. Один з цих віршів "Моя дума" помістив я пізніше в першій своїй брошурі; читачам, які не знали серед яких обставин цей вірш був написаний, видався він дивним і незрозумілим.

Через шість літ я працював удосконалюючи й випробовуючи мову - і я мав досить праці, хоч р.1878. здавалося мені, що мова вже є цілком готовою. Я багато перекладав у своїй мові, писав нею оригінальні твори й численні проби виказували, що це, що здавалося мені готовим теоретично, практично не було готовим. Багато мусів я обрубувати, зміняти, поправляти та радикально переформовувати. Слова і форми, засади і вимоги взаїмно зударялися та виключали одне другого, підчас того, як теоретично кожне з осібна здавалося бути добрим. Такі справи, як прим. загальний приіменник "je" , елястичне слово "meti" , невтрально, але означене закінчення "аŭ" і т.д. імовірно ніколи не впалоби мені в думку теоретично. Кілька форм, які здавалися мені багатством, показалися в практиці непотрібним балястом, та прим. я мусів викинути кілька зайвих приставок та наростків. В р.1878. здавалося мені, що для мови вистарчить мати лише граматику й словар. Тяжкість і шорсткість мови я приписував тому, що я її добре ще не опанував; але практика все і все переконувала мене, що мова потребує ще якогось неуловимого "щось", лучного елементу, що дає мові життя і означеного , власного, сформованого д у х а.

(Продовження буде.)

## MI PREFERIS LIBERECON.

( La Staĥanov-miraklo ).

Eltiraĵo el la libro sub la sama titolo de Viktor Kravĉenko. Li naskiĝis 1905.j. en Dnjepropetrovsk (Ukrainujo),kiel filo de laboristo-revoluciulo.Komence jun-komunisto;poste studento kaj inĝeniero.La teroro de sovetsistemo malfermis al li la okulojn kaj li fariĝis batalanto por paco kaj justeco.
( Tradukis el la "Echo der Woche" B.S.).

En Septembro 1935.en la karbo-regiono Donec-baseno okazis "miraklo".Laboristo,nomata Staĥanov produktis 102 tunojn da karbo dum unu labor-tempo - la dek-kvaroblan normalkvanton de ministo !... Malmultaj okazaĵoj de la moderna historio estis salutita kun tia aplaŭdo histeria kaj teatra.Certege ĝi estis tute mondmiraklo kaj je la randoj iomete malbela.

Por praktika inĝeniero la mistifikaĵoj estis videblaj sufiĉe malkaŝe.Estis klare,ke oni havigis certajn kondiĉojn,laborilojn kaj helpilojn,por ebligi tiun ĉi rekordon al Staĥanov.

Temas pri miraklo preparita,por la Kremlo,permesante starigi novan religion de la "akcelo" (plirapidigo).Ĉiuj ministoj povu fari tion,kion faris Staĥanov! Ĉiuj industrioj aliaj estas ankaŭ kapablaj fari la samon,kion faris la ministoj!...

Fine,ankaŭ mi havis la devon,en mia propra uzino ekpreni ĉi tiun akcelon artefaritan,kiel helpilo,kiun mi en mia koro prijuĝis krimon kontraŭ maŝinoj kaj laboristoj.Laŭ rekta ordono de la partikomitato mi ŝanĝe grupigis la laboristojn kaj unuigis la plej bonajn,uzin-majstrojn kaj inĝenierojn por unu labortempo.Post tiu "preparo de niaj kartoj",ni starigis tiun ĉi "blindigan" ludon.

Iu ajn vesperon je 23-a horo la Staĥanov-anaro komencis sian laboron je ĉeesto de raportistoj kaj fotografistoj.Kiel estis atendite,la normalkvanto estis superigitaj je 8%. Radiantaj ĉefsurskriboj estis presitaj.Bondeziroj de oficistoj el ĉefurbo alvenis.Ĉiu el inter ni ekspiris denove pli libere;ni flanken deturnis la fulmon! Mi kiel teknika estro prirespondа,rikoltis pli grandan parton de la laŭdo.

Estis klare eĉ por fabriklaboristo aŭ ministo simpla,ke baldaŭ oni enkondukos la novajn akiritajn rekordojn per la deviga akcelo, kiel normalaĵon.En Novembro dum la batalo plej akra,oni aranĝis kun venigon naci-skale de ĉiuj Staĥanov-viroj gvidantoj en Moskvo.Stalin paroladis kaj superŝutis ilin per flataĵoj,komparante ilian fervoron kun la malprogreso de aliaj laboristoj.De tiam la Staĥanovistoj fakte fariĝis elito de laboristaro,salajrante pli multege ol aliaj liaj kolegoj kaj ĝuante ĉiujn avantaĝojn,ĉefe nutraĵon kaj vestaĵon,ne akireblajn por simplaj laboristoj.Tielmaniere Kremlo puŝis kojnon inter la diversajn tavolojn de laboristaro.La malnova tekniko de la "dispartigo" estis plilarĝigita super la tuta nacio, sub la standardo de la "konstruanta socialismo".

Post mallonga tempo la plej malbonaj sentoj de la laboristoj efektiviĝis.Okazis la plej akraj ordonoj.La "produkto-normoj" estu revizitaj kaj plialtigitaj je 10 ĝis 20%,laŭ kiuj la salajroj estas pagitaj.Tio estis ordono malkaŝa elpremi 10 - 20% plilaboron por la sama salajro.

En mia uzino kun 1500 viroj eble 200 taŭgis kiel Staĥanovistoj aŭ "reĝoj de akcelo".Por la aliaj la plialtigo de la normo simple signifis gravan redukton de ilia salajro.La ĝenerala kolerego estis kvieta,grumbla,sed ne erara.

( Finota ).

OXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOX

Peredplatit' "U.E". swojim zakordonnym korespondentam !

## KIAL NI NE EKZISTAS ?

Multaj de niaj samideanoj ricevinte la Jarlibron de UEA por 1948.j.demandas nin,kial en Jarlibro en la listo de esp.gazetaro "Ukraina Esperantisto" ne estas menciita,kaj kial s-ro Dolnyckyj el Aŭgsburg ne estas FD por ukrainaj aferoj,sed por gazetaro.Ni volas klarigi la aferon kaj tial permesas al ni citi eltirajojn el la leteroj de UEA al ni rilate tiuj aferoj.

En letero de 11.3.'48,adresita al s-ro Myron Mychajliw en Bayreuth,Sekretario de UEA skribas: ... "Ni notis la adresŝanĝon por "Ukraina Esperantisto",sed efektive ĝia nomo ne aperas en la nunjara jarlibro,nun ĉe la presejo.La kaŭzo estas simpla: ni ne ricevis ekz.dum kelkaj monatoj,kaj ni presigas informon nur pri gazetoj,kiuj regule aperas.Kiam ĝi denove regule aperas ni plezure ree enskribos ĝin...."

En letero de 14.2.'48,adresita al s-ro M.Dolnyckyj el Aŭgsburg,Sekretario de UEA skribas: ... "Pro la ekzisto de via fakdelegiteco "por Ukrainaj aferoj" lastatempe kelkaj aliaj Esperantistoj volis esti FD por certaj rasoj en diversaj landoj,kaj pro tio leviĝis la ebleco pri malfacilaĵoj kun la registaroj de tiuj landoj.Ekz.iu volis esti FD por Hungaraj aferoj en Svedujo kaj tiu propono donis tute ne atenditajn malfacilaĵojn.Nia estraro do decidis,ke ni ne povas akcepti FD por iu raso aŭ nacio,kaj pro tio via FD-eco por Ukrainaj aferoj ne plu povos ekzisti.Notu tamen, ke tio ne signifas ian agadon kontraŭ vi aŭ kontraŭ Ukrainoj,ĉar ĝi estas nur apliko de ĝenerala principo kiu validas tra la tuta mondo"...

La supre cititaj klarigoj estus sufiĉaj kaj ne kaŭzus iun ajn kontraŭdiron,se ne ekzistus malgranda vorteto "sed".

Estas vere,ke pro la elmigrado de s-ro Dolnyckyj Usonon,"Ukraina Esperantisto" ne aperadis regule kaj estis sufiĉe granda interrompo; la sesa n-ro aperis en Julio,sepa en Oktobro 1947 kaj la oka en Januaro '48,sed kiam aperis unua n-ro de "U.E." en Marto '47 kaj UEA tute ne havis certecon,ke ĝi aperados plu,malgraŭ tio en Jarlibro 1947,kiu aperis tuj printempe jam estis "U.E".menciita.En tiu Jarlibro estis ankaŭ menciita "La Praktiko",kiu "provizore ne aperas".En la Jarlibro 1948 estas menciitaj ekz."Amerika Esperantisto",kiu jam de longe ne donis vivsignon (ĵus ni ricevis ree ĝin novaspekta),kaj"La Ponto",kiu ne pekas per sia regula aperado.Pri la reguleco de kelkaj aliaj,en la Jarlibro 1948.menciitaj esp.gazetoj ni ankaŭ havas dubon.Do la sama mezurilo ne estas al ĉiuj egale aplikata.Tio konvinkigas nin ankoraŭ pli multe,se ni rigardos aferon de FD por Ukrainaj aferoj.

"Ĝenerala principo,kiu validas tra la tuta mondo" postulis forigon FD por Ukrainaj aferoj,sed rigardu la liston de Fak-Delegitoj en Jarlibro '48 kaj sur la paĝo 218 vi trovos FD por Ciganoj,kaj sur la p.222 eĉ tri FD por Hebreaj aferoj kaj unu por Hindaj aferoj.Tio sufiĉas por pruvi senprincipan principecon de UEA.

Ni rezignas je pluaj komentarioj kaj estimataj Legantoj decidu mem,ĉu la vortoj "ke tio ne signifas ian agadon kontraŭ vi aŭ kontraŭ Ukrainoj" estas sinceraj ( pri personaj simpatioj de s-ro ĝenerala Sekretario al ni,ni eĉ ne dubas).Ni volonte aŭdus UEA-n en ĉi tiu afero.

Redakcio de "Ukraina Esperantisto".

---

La sekvonta n-ro de "Ukraina Esperantisto" aperos meze de Aŭgusto.Plua aperado de ĝi estas certigita.Enpagu vian abonkotizon,por ke ni ne estu devigitaj interrompi al vi la liveron de gazeto.Instigu viajn konatojn iĝi niaj abonantoj !

## ESPERANTO JAM ESTAS MORTINTA...

asertas irlanda gazeto,en artikolo pri internaciaj lingvoj.Ĝi diras,ke la disvastiĝo de Esperanto malprogresis post la morto de Zamenhof,kvankam post la milito oni klopodas ĝin revivigi,kaj ke oni devas atendi novan internacian lingvon.

Samideanoj tutmondaj,pruvu al la redakcio de la irlanda gazeto,ke Esperanto vigle vivas.Simpla poŝtkarto al la redaktoro sufiĉas.Adreso:Redaktoro,Comhar, 38 Sraid an Fneisti,DUBLIN,Irlando.

?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?

## STENOGRAFIO KAJ KORESPONDADO.

La denove fondita "Stenographen-Verein Arends"-Nürnberg,(malpermesita en Germanujo de post j. 1932 nun denove uzas ankaŭ Esperanto-lingvon por la korespondado kun eksterlandanoj.Iuj anoj de l' unuiĝo estas malnovaj esperantistoj.

B.S.

!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!!

## P O Ŝ T K E S T O.

Dr.E.O.-Ulm: Ĝis ankoraŭ ne eblas sendi la presaĵojn al Aŭstrio.Oni povas tion fari pere de iu eksterlanda samideano.

S-ino C.G.-Birmingham:Leteron kaj abonkotizon ni ricevis.Vi havas pagitan "UE" ĝis la fino de 1948.

S-ro G.H.-Long Beach: Pk.ni ricevis.Koran dankon.Ni ĉiam penas afranki filatele la sendaĵojn kaj ĝojas ricevante la samajn.

S-ro L.R.-Nantes: Kotizon ni ricevis.Dankon.Espereble ni povos liveri al vi gazeton regule.

S-ro G.S.-Torino:Dankon por la pk Ni intence diferencigas komunismon kaj bolŝevismon,ĉar rusa bolŝevismo nur laŭ formo ŝajnas esti komunismo,sed laŭ sia enhavo estas pura rusa imperialista naciismo.

## A N E K D O T O J :

### Iam ...

Konduktoro en la tramo elvokas haltigejojn:

- Karl-Marks-strato,iam Goebbels-strato !
- Roza-Luksemburg-strato,iam Eva-Braun-strato !
- Strato de Oktobra Revolucio, iam Herrenvolkstrato !

Tie elvagoniĝas pasaĝero kaj diras:

- "Ĝis la revido" - iam "Heil Hitler!"-

+0+0+0+0+0+0+0+0+0+0+0+0+0+0+0+0+

### Du sistemoj.

Sovetujon vizitis delegitoj de amerika aŭtomobila industrio. Vizitante aŭtomobilejon amerikanoj demandas:

- Al kiu apartenas ĉi tiu fabriko?-
- Al ni ĉiuj.Tio estas nia komuna propraĵo - respondas instruigitaj laboristoj.
- Kaj kiu veturas per tiuj aŭtoj?-denove demandas la amerikanoj.-
- Nu ... per niaj maŝinoj veturas Stalin mem,ĉiuj anoj de Politoficejo,nia heroa armeo kaj ĉiuj meritplenaj patriotoj !

Post iom da tempo sovetaj delegitoj vizitas aŭtomobilajn fabrikojn en Usono.

- Al kiu apartenas ĉi tiu fabrikejo ?- oni demandas la laboristojn.
- Al Mr. X.- respondas tiuj.
- Kaj kiu veturas per tiuj maŝinoj ?
- Plej grandparte amerikaj laboristoj !

o-xo-xox-o-xo-xo-xo-xo-xo-xo-xox

TUTMONDA Korespondcentro:Ĉiu membro ricevas liston de tutmondaj korespondemuloj.La membreco kostas kvar respondkuponoj.Adreso: S-ro Loeckx Rt. Konijnenperken 1o9. BOSCHVOORDE - BRUSSEL, Belgujo.

Kiu volas reprezenti "Ukr.Esp." en sia lando bonvolu sin anonci al Redakcio.

" U K R A I N A
E S P E R A N T I S T O "

POŜTADRESO:
(13a) BAYREUTH
Leonrodstr.2.1.
Bavarujo,USA-Zono,Germanujo.

"Ukraina Esperantisto" aperas ĉiumonate.Abonprezo por Germanujo estas 0,50 gm por ĉiu numero.Por eksterlando 1 rk.El Anglujo,Francujo kaj Usono oni povas pagi per neuzitaj pm.je valoro de eksterlanda leterafranko. Ĉiu almenaŭ duonjara abonanto rajtas enpresi senpage sian anonceton ĝis 30 vortoj.Por ĉiuj artikoloj presitaj en "UE" respondas ties subskribintoj.La represo kaj traduko el "UE" estas permesitaj.

xoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxo

## RICEVITAJ ESPERANTAĴOJ:

"EKO-Letero Nr.7.8.9.10.
"Espero" Nr.5.6.
"Helena Esp-isto" Nr.148.149.
"La Estonto Esp-ista" Nr.1.2.
"Flandra Esp-isto" Nr.6.7.
"Kristana Gazeto" Nr.158.
"Esperanto-Lernanto" Nr.5.6.
"Esperanta Finnlando" Nr.4.
"Esperanto" Nr.512.513-4.
"Hungara Esp-isto" Nr.3.
"La Juna Vivo" Nr.126.127-128.
"La Progresanto" Nr.6.7.
"Laborista Esp-isto" Nr.6.7.
"La Nova Tago" (Bahaa).
"Heroldo de Esper." Nr.11.12.
"Rio Esp-ista" Nr.13.
"Sennaciulo" Nr.6.7.
"TEĴA-Informilo" Nr.4.
"Monda Bonvol-Servo" Nr.9.10.
"Nederlanda Esp-isto" Nr.6.
"Dansk Esp.-Blad" Nr.6.
"Informilo de IGEL" Nr.3.
"La Rondo" Nr.14.
"Vojo-Vero-Vivo" Nr.15,16.
"The Worker Esp-ist" Nr.56.
"La Ĝusta Vojo" Nr.10.
"Siama Korespondanto"
"American Esp-ist" Nr.1.
"La Ponto" Nr.5/6.
"La Skolta Mondo" Nr.1.
"Jarlibro" de UEA 1948 unua part.
Prospekto pri Budapest.
Cirkulero de Norda Sunsporto.
Tutmonda Junular-Organizo.

++++++++++++++++++++++++++++++++

## NIAJ SUBTENANTOJ:

13. Sro B.S.Spector,JAMAIKA,N.Y. 2,-- dol.
14. Sro John W.Wood,MAPLEWOOD, 1,-- dol.

Al ĉiuj Donacintoj ni tutkore dankas.Vivu la Sekvontaj !

xxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxx

## DONACOJ:

Na Presovyj Fond zloĵyly:

| | | |
|---|---|---|
| 1. | Dr.E.Omelskyj-Ulm | 20-RM |
| 2. | J.Balaneckyj-Bayreuth | 10-RM |
| 1. | Dr.E.Omelskyj-Ulm | 10-DM |
| 2. | J.Balaneckyj-Bayreuth | 5-DM |

Ĵertvodavciam skladajemo ŝĉyru podiaku.Ĥto ĉerhovyj?.

xoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxo

Vydannia cioho ĉysla "UE" zavdiaĉujemo Vseĉ.o.Ivanu Myĥajlovu z Weyarn,ŝĉo pryslaw 2500 ark.paperu.Ŝĉyro diakujemo !

&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&&

## ANONCO:

POR Mignon-skribmaŝino mi bezonas tastaturojn (Typenwalze und Buchstabenfeld) de lingvoj: ukraina,esperanta,rumana,franca kaj angla.Tastaturojn mi aĉetos aŭ interŝanĝos laŭ deziro.Skribu al Dr.med.Eugen Omelskyj, (14a) ULM-Donau,Römerstr.67.

????????????????????????????????

Dviĉi daje,ĥto skoro daje !
Pidderĵajte "UE" v cej perehodovyj tjaĵkyj dla nas ĉas.Skladajte datky na Pres-Fond,ŝĉoby my mohly prodovĵaty naŝu praciu."UE" javlajetsia vaĵnym ŝerednykom propahandy.Joho ĉytajut' u 29-oĥ krajinaĥ svitu.

++++++++++++++++++++++++++++++++

UKRAINA ESPERANTISTO
Український есперантист

Jaro II-a Nr.7.(15) Aúgusto 1948.

## UKRAINA NACIA KONSILANTARO.

Ĉiuj ukrainaj politikaj partioj troviĝantaj en fremdlando fondis komunan ukrainan reprezentantaron t.n. "Ukraina Nacia Konsilantaro", kiu post sia unua kunsido en la tagoj 16 - 2o de Julio 1948 publikigis sekvontan deklaracion:

Ukraina Popolo !

En tempo de grava nacia malbonstato, en antaútago de historiaj okazintaĵoj en internacia vivo, la respondecaj reprezentantoj de l' ukrainaj politikaj organizoj unuiĝis kaj fondis Ukrainan Nacian Konsilantaron, kiel reprezentanton de l' ukraina popolo en ĝia batalo pro ŝtata sendependeco.

La ukraina popolo de longe bataladis pro sia libereco. Dum revolucio en 1917 j. ĝi videbligis sian politikan volon per la akto de l' Centra Konsilantaro en Kijovo la 22-an de Januaro 1918 j. pri l' reekstariĝo de l' Ukraina Ŝtato sub la nomo Ukraina Popolrespubliko, per ekstariĝo de la Okcidenta Ukraina Popolrespubliko la 1-an de Novembro 1918 j. en Lvovo, kaj ankaú per la akto de l' Tutukraina Labora Kongreso la 22-an de Januaro 1919 pri unuiĝo de ĉiuj ukrainaj teritorioj en unu Unuigita Ŝtato.

La renovigita Ukraina Ŝtato ne estis konkerema fremdajn landojn kaj deziris vivi en paco kun siaj najbaroj. La Ukraina Popolrespubliko garantiis leĝe al siaj civitanoj sen diferenco je ilia nacieco, profesio aú religio plenan egalrajtecon kaj liberecon. Tamen kontraú la libera ukraina Ŝtato ekmilitis ĝiaj najbaroj.

Ukraina popolo estis devigita militi su kelkaj militkampoj. From milito en la nordo kontraú la rusaj bolŝevistoj kaj en okcidento kontraú la poloj, Ukrainujo estis ankaú devigita sin defendi sur sudorienta fronto kontraú armeoj de caraj generaloj. La armeo de l' Ukraina Popolrespubliko, ĉirkaúita ĉiuflanken, ne havanta interrilatojn kun mondo detruata per pestoj, sen provizoj, estis devigita forlasi en Novembro 192o.j. la ukrainan ŝtatan teritorion kune kun la Registaro, gvidata per estro Simon Petlura. Ukrainan landon dispartigis inter sin la soveta Rusujo kaj la okcidentaj najbaroj de Ukrainujo.

La moskva bolŝevista registaro daúrigante imperialisman politikon de la cara Moskvo komencis tuj senindulge subpremadi kaj ekstermadi la ukrainan popolon. Per amasaj arestadoj, fortrenadoj al koncentrejoj, per mortpafado kaj artefarita malsato oni ekstermis milionojn da ukrainaj vilaĝanoj, laboristoj kaj inteligentuloj. Rusa bolŝevismo senkompate kontraúbataladis ukrainan nacian kulturon, kaj miloj da ukrainoj, kiuj laboris por ĝia evoluo pagis ĉi tion per sia vivo. Oni detruis Ukrainan Ortodoksan Aútokefalan Eklezion. Ĝiaj episkopoj, pastraro kaj miloj da fideluloj mortis en malliberejoj kaj koncentrejoj.

Tiel nomata Ukraina Soveta Socialista Respubliko,proklamita per rusaj bolŝevistoj,kiel unu el respublikoj de Sovet-Unio estiĝis ilo d moskva imperialismo por ekonomia ekspluato kaj politika subpremo de Ukrainujo.En la okcidentaj ukrainaj teritorioj Polujo kaj Rumanujo faris denaciigan politikon kaj ekspluatadis ekonomie okupitajn ukrainaj regionojn. Ne konsiderante tiun gravan situacion,ukraina popolo ne ĉesis bataladon por sia nacia liberigo kaj bataladis kontraŭ ĉiuj okupantoj diversforme kaj per ĉiuj rimedoj.

La dua mondmilito alportis al ukraina popolo novajn gravajn batojn.La germana okupado turnis la ukrainan landon en unu grandan ruinon.Kontraŭ ĉi tiu okupado ukraina popolo organizite ribeladis,kio en ne malgranda mezuro plirapidigis malvenkon de l' germanaj armeoj en la orienta Eŭropo.

Post retiriĝo de germana militistaro ruliĝis tra ĉiuj ukrainaj teritorioj nova ondo de l' ruĝa teroro.Gies viktimoj estis centmiloj da murditoj, la torturitoj en malliberejoj kaj koncentrejoj.Ĉi tiu teroro videbliĝis ankaŭ en la perforta likvido de l' Ukraina Grek-Katolika Eklezio en 1945 j. sur la okcidentaj teritorioj de Ukrainujo.Oni arestis kaj ekzilis la ĉefepiskopon,ĉiujn episkopojn kaj milojn da pastroj kaj fideluloj.

Malgraŭ ĉi ĉio ukraina popolo ne subiĝis al perforteco kaj teroro.Ukrainaj partizanaj fortoj konataj sub la nomo Ukraina Partizana Armeo (UPA),kiu organizite bataladis dum la milito kontraŭ la germana kaj bolŝevista okupantoj kaj batalas plu sub devizo de liberigo de ukraina popolo kaj rekonstruo de l' ukraina sendependa ŝtato.

La bolŝevista tero o devigis centmilojn de ukrainoj forlasi sian Patran Landon.En cirkonstancoj,kiam ukraina popolo ne povas en sia lando malkaŝe montri sian politikan volon,organizitaj elmigrintoj havas rajton kaj devon esti reprezentanto antaŭ la mondo de ĝiaj liberigaj laktoj.

Ukraina Popolo !

Alligante l aktoj de l' ukraina nacie-ŝtat konstruado Ukraina Nacia Konsil ntaro decidis reorganizi centron de l' Ukraina Popolrespubliko kaj krei plimultigatan plenuman organon respondecan antaŭ Nacia Konsil ntaro.

Ukraina Nacia Konsil ntaro publikigis al la tuta kultura mondo sian unu nima n proteston kontraŭ rusaj okupantoj de Ukrainujo kaj konstatas,ke ĉi tiu registraro havas nenian rajton reprezenti la ukrainan popolon.

Ukraina Nacia Konsilantaro deklaras,ke t.n. registaro de l' soveta Ukrainujo estas nur filio de l' moskva komunista registaro,kiu regas la ukrainan popolon nur per armilforto kaj per rimedoj de teroro.

Ĝis tiu tempo,kiam ukraina popolo povos libere esprimi sian volon en la propra lando,la aferojn de l' ukraina popolo reprezentas antaŭ la mondo la ŝtata centro de l' Ukraina Popolrespubliko,kiu siatempe estis al tio rajtigita de la libere elektitaj ukrainaj legdonantaj oficejoj de l' sendependa demokrata Ukrainujo.

Ukraina Nacia Konsilantaro vokas sub la standardon de l' Sendepend Unuigita Ukrainujo ĉiujn,al kiuj ĝi estas kara.En tempo,kiam nia popolo estadas en katenoj de l' moskva komunista diktaturo kaj kiam fundamentoj de ĝia vivo estas sendanĝeritaj,nur la ukraina unuiĝo kaj plena sinofero batalado por la popolaj ideoj povas savi Ukrainujon.

Ukraina Popolo !

Ni klinas kapojn antaŭ la forto de Via animo, antaŭ grandiozeco de Via suferado kaj antaŭ heroeco de Via batalado. Neaŭdeble malfacilaj estas cirkonstancoj de Via vivo en la bolŝevista malliberejo! Tamen ni ne perdas kredon je nia venko.Ni promesas al

Vi, fari ĉiujn niajn fortojn je tio por ke forigu ĉiu teruro de Viaj senmezuraj suferoj, por ke la civitanoj liberigu sin de timo pro siaj vivo, sano, pro la sorto de siaj familianoj, por ke ili sin liberigu de malsato, de sklaveca laboro kaj la perforto je ilia pensado kaj konfeso.

Ukraina Nacia Konsilantaro batalas por efektivigo en la ukraina sendependa Ŝtato de ĉiuj demokrataj civitanaj liberecoj, por la sana ukraina familio, por dransdono de grundo al kamparanoj en labora propra ĝon, por libera laboro kaj laga ŝirmo ĝin, por forigo de eksplu ato kaj por la plej alta bonstato de laboristoj, por ŝtata ordigo de granda industrio, por organizo de liberaj kooperativoj kaj por ĉiuflanka evoluo de ukraina spirito kulturo.

Ukraina Nacia Konsilantaro kontraŭbatalados ĉiujn totalitarecojn kaj diktaturojn celadajn kaj estas por la egalrajteco de ĉiuj civitanoj de Ukrainujo, sendepende de iliaj nacieco, raso, religio.

Ukraina popolo nur per batalo atingos sian rajton. Sed liberigo de Ukrainujo kaj ankaŭ de aliaj malliberigitaj popoloj estas samtempe la afero de l' internacia paco kaj de demokrata evoluo de l' mondo. La rusa bolŝevista imperialismo estas danĝero por la tuta mondo kaj tial la defendo kontraŭ ĝi estas nedividebla kaj bezonas egalforman morale-politikan fronton de ĉiuj fortoj, kiuj estas pretaj al la batalo por la plej altaj naciaj kaj tuthomaraj ideoj proklamitaj dum la dua mondmilito per Atlantika Karto. La organizo de l' batalo kontraŭ komunista totalitareco kaj imperialismo devas ampleksi ĉiujn malliberigitajn kaj endanĝeritajn per rusa bolŝevismo popolojn. Ne sola fizika venko, sed venko de ideoj, precipe la plena efektivigo de l' altaj devizoj pri fundamentaj rajtoj de nacio kaj de l' homo, povas deturni la saman por ĉiuj danĝeron, starigi novan sistemon de internaciaj rilatoj kaj sekurigi la daŭran mondpacon.

Starante je fundamentaj principoj de l' sendependeco de Ukrainujo Ukraina Nacia Konsilantaro kofesas nepran politikon de amikaj ligaj interrilatoj kaj de intima kunlaboro precipe kun ĉiuj per Moskvo malliberigitaj popoloj.

Nur per pendo de ĉiuj ŝtatkreemaj fortoj de l' popolo ĉe la interna paco kaj ĉe unuiĝo ĉirkaŭ sia nacia politika centro, la afero de ukraina liberigo atingos sukceson kaj trovos konvenan komprenon kaj favoron en la mondo.

En la frata amo, per fermitaj vicoj, kun kredo pri venko de l' vero kaj justeco, ni komencas la sanktan agadon !

V i v u U k r a i n a P o p o l o !

V i v u S e n d e p e n d a U k r a i n a Ŝ t a t o !

V i v u l a k o m u n a b a t a l f r o n t o d e ĉ i u j p e r S o v e t - U n i o m a l l i b e r i g i t a j p o p o l o j !

UKRAINA NACIA KONSILANTARO

En fremdlando, en Julio 1948.

---

P.D.

## LA ILO DE RUĜA IMPERIALISMO.
(Fino).

Kiel do rilatas la ruĝa armeo al ĉi tiuj planoj? Ĝi prezentas sin ekstere kvazaŭ senfenda monolito, senkondiĉe sindona al Stalin kaj liaj ideoj, ĉiuj re pligrandiĝas la nombro de soldatoj, distingitaj per medaloj pro siaj meritoj. La nombro de l' "herooj de Sovet-Unio" (laŭ "Izvjestija" de 23.2.'47) atingas jam sufiĉe grandan kvanton - 10943 da homoj. Ĉiuj militistaraj paradoj okazas sub la devizo de l' fideleco al Stalin kaj al komunistaj ideoj. Oni povas supozi, ke la ruĝa armeo konsistas nur el obeantoj efektivigantoj de l' Stalin-ideo. Sed fakte tiel ne estas. Se ĉiuj soldatoj de l' ruĝa armeo estas efektive sindonaj al Stalin, tiam por kio oni povas klerigi, kiel oni igis

meti la plej kapablan sovetan militestron M.Frunze sur operacian tablon,de sur kiu li ne leviĝis plu? Tial,ke Frunze ne konsentis en ĉio kun Stalin.Per kio oni povas klarigi la sekretan kunagadon kontraŭ Stalin de l' altrangaloj de l' ruĝa armeo Tuĥaĉevskij,Dubovij,Jakir,Gamarnik k.a.,kiuj estis juĝitaj en 1936 j. (la feme konata procedo kontraŭ generaloj)? Kial marŝalo Bliĥer forkuris eksterlanden? Kial oni komencis trastreki la nomon de marŝalo Jegorov en ĉiuj lernejaj krestomatioj? Kial oni dumpace eksigis tri sovetajn marŝalojn (entute estis nur kvin) kiam oni ankoraŭ ne povis paroli pri malkapableco de l' stalinaj militestroj? Sed tio ankoraŭ estis nur unuopuloj.La amaso ne diris ankoraŭ sian voĉon.

La emoj de l' soldataro montriĝis nur tiam,kiam ĝi kunpuŝiĝis kun la vivcirkonstancoj de l' nekomunistaj landoj.Nur kiam la sovetaj soldatoj transpaŝis la sovetajn limojn kaj ekvidis la eŭropan bonhavaĵon malaperis kiel fumo ĉiuj asertoj de propagandistoj pri supereco de l' komunismo super burĝaro.Kaj tial Stalin ne povas retiri hejmen la sovetan okupantan soldataron.Al li estas bone konata ekzemplo de l' rusaj oficiroj,kiuj post la venko de Napoleon,restadante en Eŭropo,provis fari ŝtatan renverson (la konstru ribelo de l' dekabristoj).Kie estas la garantioj,ke la sovetaj soldatoj,reveninte hejmen,ne deziros fari la samon? Oni povas dubi,ĉu ĉi tion oni povus malhelpi per devizoj pri liberigo de l' "samsangaj fratoj" aŭ per ekstermigo de tuslava unuiĝo.Ĉar la sovetaj soldatoj dummilite ĉiam pli klare substrekis sian nedeziron verŝi la sangon pro "la amata kaj la patra".Komence tiu protesto havis individuan karakteron;iu soldato deflankiĝis de sia taĉmento,por poste dum tutaj monatoj "alkuri" al ĝi.Tiu deflankiĝo de l' servado al Stalin,prenis amasajn formojn kiel dezerteco (precipe dum la retiriĝo de ruĝa armeo antaŭ la germanoj).Poste sovetaj ekssoldatoj komencis kontraŭbatali Stalin-on ankoraŭ pli aktive,ekstarigante kun tiu celo eĉ proprajn militistarajn unuiĝojn.La rusoj aliĝis al Vlasov,ukrainoj al Ukraina Partizana Armeo (UPA) kaj al kelkaj aliaj militistaraj grupoj - la kozakoj al kozaka soldataro k.t.p. Ju pli la milito pligrandiĝis,des pli ĝi estiĝis pli kruela kaj des pli da soldatoj perfidis Stalin-on,transkurante al liaj malamikoj.

La ruĝa armeo solenis la 30-jaran jubileon de sia ekzisto en la tempo,kiam oni malkaŝe parolas en la mondo pri la tria mondmilito.Tiu ĉi milito ankoraŭ ne komenciĝis,sed ĝia eksplodo estas neevitebla.En diversaj lokoj ( Grekujo,Hindujo,Ĉinujo,Palestino ) oni jam ekbruligis la mondon kaj la unuopaj fajroj iam unuiĝos en unu flamo.La totalitara Kremlo kaj la demokrata angla mondo staras vid-al-vide,pretigante ĉiam novajn kaj novajn specojn de armiloj,kiuj igos tiun militon la plej kruela el ĉiuj ĝis nun viditaj.La estonteco montros,kiuj ŝangoj estos en la ruĝa armeo dum la nova milito.

Esperantigis J.T.

XOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXO

## MI PREFERIS LIBERECON

(fino).

Oni arangis kunvenojn de la diversaj uzin-ejoj,en kiuj ĉeestis ĉiuj laboristoj,teknikaj kaj politikaj gvidistoj,subtenitaj de "Aktivistoj";oni proklamis la elprovitajn devizojn kaj proponojn.Dum la kunveno de mia uzino,la laboristoj sidadis grumble,silente kaj seninterese. Ĉe la nomo,Stalin,ili ĉiufoje aplaŭdis aŭtomate.La ŝvitantaj "partibovinoj",sidante dise en la tuta salonego ne estis kapablaj ekflamigi la deziritan aplaŭdo-entuziasmon.La plej multaj geviroj estis laboristoj jus tralaborintaj ok horojn de penige laboro.Ili estis lacaj,enuigitaj kaj nur havis la deziron,ke komedio baldaŭ finiĝu,por ke ili povu iri hejmen.Estis laŭtlegitaj raportoj pri gloregaj sukcesoj de la Staĥanov-istoj kaj anoncataj novaj proponoj pri salajro.Poste iuj sindikatanoj postulis la parolon kaj rekomendis la provon de la proponoj;

sed jam antaŭe la rekomendintoj estis instruitaj! Tiamaniere la voĉdonado komencis...

"Kamaradoj! Mi proponas: oni konsentu la rezolucion sen kontraŭa!" tiel vokis la sindikatestro; antaŭe oni sugestis tion al li.

"Kiu konsentas?"- Are da manoj inerte levigis...

" Kiu kontraŭas?"- Silento... Subite virina voĉo vokis:

" Kamarado,prezidanto! Kirjuŝkin ne voĉdonadis!"

La unuan fojon la kunveno vigligis...Mez inter ni estis rib lento!Leono inter leporoj! Iu ajn Kirjuŝkin,nekonata,kuraĝis ne levi sian manon.Lia krimo kontraŭ socialismo estis malkovrita momento! Ribel je una fine grandemeco je la alia.La lando estis ŝvita ĵus je ĝusta tempo!

" Kamarado Kirjuŝkin: ĉu vi ne voĉdonis?"demandis ŝagrene la prezidanto.Eksteris humila,kaduka viro.Lia ŝmirit per oleo vizaĝo estis kvieta kaj li parolis digne:

" Pro kio mi devas voĉdoni?"- li diris rezigne kaj skuis la ŝultrojn. "Tie ĉiu alie la normo estas akceptita.Mia tasko estas la labero,kaj mi laboras,Kion vi volas krom tio?... Nu bone,jen mia voĉo!" li levis sian kalan manon: "Mia edzino kaj infanoj supozas,ke mi perlaboros pli multe da mono,kaj tiu ĉi afero signifas,ke mi alportos hejmen malpli da mono"...

Kelkaj homoj ridis,sed ĝenerale la aŭskultantaro restis silenta kaj estis emociita per la konduto de viro.

" Kamaradoj! Kirjuŝkin kompromitas la kunvenon kaj ĵetas malpuraĵon super granda Staĥanov-movado!"- kriis iu ajn.

" Li ne havas klasan konsciencon!"... -

Esp-igis B.S.

## MASARYK ESTIS MURDITA.

Londono.La angla eksasubŝtatsekretario por la eksterlandaj aferoj lordo Vansittart asertas en "Daily Mail",ke la estinta ĉeĥoslovaka ministro por la eksterlandaj aferoj Jan Masaryk ne memmortigis sin,sed li estis murdita.La preksinfotografoj de mortinto,farit j ĉe la katafalko montras neniajn lezojn sur la kadavro.Verŝajne Masaryk estis murdita en sia ĉambro kaj poste oni metis la kadavron sur la straton,antaŭ la fenestro por ŝajnigi memmortigon.Por Masaryk estis neniu loko sub la nova reĝimo.Li estis eksterordinare amata de la popolo kaj la novaj potenculoj ne povis toleri lian ĉeeston.

Laŭ "Linzer Volksblatt".

## CHURCHILL PRI BERLINO.

Rilate Berlinon Churchill esprimis interesajn opiniojn dum kunveno de l' angla konservativa partio en Vudddrf.Substrekante,ke Anglujo ne povas cedi en Berlino li deklaris: "Se ni cedus en ĉi tiu grava dilemo,ni perdus-mian opinio la plej bonan ŝancon,kiun ni nun havas por eviti la trian mondmi~~xxxxxxxx~~ liton".Karakterizante la Sovet-Union Churchill diris: " Ni ne havas aferon kun granda popolo,kiu povas libere esprimi sian volon,sed kun dekt i homoj en Kremlo,kiuj sin mem faris estroj de l' brava rusa popolo,kaj kiuj regas ĉi tiun popolon per pli malmola diktaturo ol iu ajn caro de post Ivan Hroznij.Neniu povas diveni,kion faros dektri oligarkistoj en Kremlo.Ili ne pripensas per kategorioj de l' prudenteco. Ilia ĉefa tasko estas en tio por resti estroj de centoj da milionoj da homoj de diversaj rasoj,kiujn ili regas per skurĝo.Ni ne povas diri,kia interna premo regas ĉe tiu malbela oligarkio.Ŝajn s al mi,ke ĉi tiu premo devas esti nuntempe tre malmola kaj,ke unu parto de diktaturo laboras aparte aŭ ĉe kontraŭ la du..Ĉar,kial oni povas klerigi prijuĝon kaj eksigon de Jugoslavujo,kiam Sovet-Unio samtempe pligrandigas la berlinan krizon ĝis la plej alta grado ? La plej certa vojo por ni kaj por aliaj okcidentaj demokratioj kuŝas en tio,por, ti l.kiel ĝis nun, fari nekaŝitan,honestan kaj simp-

lan politikon,apoğantan je niaj sendubaj rajtoj kaj je ĉi tiuj instinktoj de l' humaneco,kiuj malpermesas al ni fordoni je venĝo de Sovetujo germanojn en Berlino,kiuj kuraĝe sin tenis kun ni,nek permesi al ili morti pro malsato.La eksĉefministro solene deklaris,ke li kaj la konservativa partio subtenos politikon de l' nuna registaro rilate aferon de Berlino.

---

## Iomete pri situacio en Kiovo, ĉefurbo de Ukrainujo.

/UPS/.- La bolŝevistoj eluzas ĉiun okazon por sia sprita propagando,ke Ukrainujo kaj ĝia ĉefurbo povas flori nur ĉe la komunista reĝimo.Do kelka vortoj pri tiu florado de Kiovo: Tie loĝas ĉ.unu miliono da homoj.La plimulto estas rusoj,poste sekvas judoj (ĉ.300 mil kaj la plej malgranda kaj la plej ektimigita grupo estas ukrainoj,Ĉie oni povas ekvidi judojn,kiuj plej multe sin okupas per negoso kaj spekulacio.Al Kiovo alvenas ĉiam novaj judoj el la rusaj urboj,en kiuj oni kruele ilin pe sekutas.Inter rusoj disvastiĝas kontraŭjudismo,precipe inter ekssoldatoj.Tial la judoj forkuras Ukrainujon,kie ili sentas sin pli sekuraj.La rusoj malamas la judojn precipe pro ilia konduto dum la milito,ĉar la judoj divers maniere evitadis militservon.Pri tiu tempo ekzistas jena anekdoto: Judo skribas leteron al sia kuzino: "Mia kara Suro,mi estas en la fronta pozicio en Taŝkento (du mil kilom.orienten de la fronto-rim.de red.).Kiam la patrujo min bezonos,mi veturos ankoraŭ pli orienten".

Reganta lingvo en Kiovo estas la rusa.La ukrainan lingvon oni povas nur malofte aŭdi.Ĉi tiu lingvo ekzistas nur en kantoj,en teatroj kaj sur la dulingvaj firmao-tabuloj.En la registaraj oficejoj regas anstataŭ de l' ukraina lingvo la rusa.Jen la feliĉo de ukrainoj en ilia ĉefurbo.

-into.

---

## La vivstato en Ukrainujo dum 1945-46.jaro.

/UBI/.- En la jaro 1945/46 oni pagis en la plej riĉaj kolhozoj po labortago 700 gr. da greno,en la plej malriĉaj 200 gramojn.Tia sistemo de l' ekspluato de ukraina vilaĝo kune kun malsekeco dum somere 1946 kaŭzis malsaton,similan al tiu en 1933.j.Mortis tutaj vilaĝoj.Ankaŭ la urboj devis suferi pro malsato.La vintro 1946/47 estis tre severa kun fortegaj frostoj kaj neĝokirloj.Tamen jen dum tia malvarmego sin tiradis sennombraj amasoj da homoj al la okcidenta Ukrainujo,por havigi al si nutaĵon.Sur la malkovritaj vagonaroj,kiuj veturis al Polujo por la ŝtonkarbo estis plen-plene da duonnudaj homoj.ENKAVED-istoj penadis malhelpi tiujn veturadojn, sed la malsato estis pli forta ol ĉiuj malhelpaĵoj. Malsataj homoj ĵetadis sin kontraŭ bajonetoj kaj se kaj tielmaniere atingadis vagonaron.Survoje multaj mortis pro frosto.La enkavedistoj malhelpis al la malfeliĉuloj ankaŭ tielmaniere,ke sur stacidomoj deprenadis de veturantoj la nutraĵojn. Tiam havis lokon dramoplenaj okazintaĵoj,glaciigantaj la sangon en la vejnoj.Multege da ŝtelistoj,helpe de speciale kustruitaj hokoj eltiradis el preterpasantaj vagonaroj la pakaĵoj kun nutraĵo. Dumnokte okazis ofte,ke ŝtelisto tielmaniere eltiris homon anstataŭ la pakaĵon.Tiu stato kaŭzis la ribelojn kontraŭ la registaro kaj enkavedistoj havis riĉan rikolton.La ukrainoj el okcidentaj regionoj helpis laŭpove,sed printempe la stato pli alboniĝis, ĉar tien venis ankaŭ la malsatuloj el la moskva regiono.Ĉiuj kabanoj estis plen-plenaj da alveturintoj.La homoj mortis sur kampoj,sub barilo kaj la vivantoj fariĝis tiel indiferentaj,ke oni ne enteriĝdis la mortintojn.

- into.

---

Продовження історії про повстання Есперанта подано у слідуючому числі.

---

Складайте датки на
Прес - фонд "У.Е."

---

## LA ESPERANTISTA KOLONIO EN GVATEMALO.

### Generala respondo.

En tiu ĉi lando la oficialaj aferoj iras malrapide, precipe kiam la petanto estas fremdulo, kiel mi (belgano), kiu vivas tie ĉi de post 22 monatoj. Necesas posedi grandan paciencon... Mi pardonpetas al samideanoj, kiuj skribis al mi rilate enmigradon. Jen generala respondo:

Ĝis nun mi ricevis 57 leterojn de 20 landoj de Eŭropo, kie oni parolas 18 malsamajn lingvojn, por la eniro en la kolonion de ĉ.400 personoj (viroj, virinoj kaj infanoj). De la parto de la Esperantistoj eblas starigi la kolonion, tial ke estas diversaj sufiĉaj profesioj por vivi kom nume kaj sendependence. La malfacilaĵo estas la pago de la ŝipvojaĝo. La rifuĝintoj kaj la delokigitoj estas senpage transportataj de la I.O. i klopodas por akiri la senpagon, de la Estraro, por la aliaj enmigrantoj. Se tio ne eblas, mi serĉos per pruntepreno de gvatemala banko aŭ de fremda organismo. Sed samideanoj sufiĉe riĉaj povas ankaŭ pruntedoni al la enmigrantoj.

La lando estas respubliko de 108,000 km². kun ĉ.3,500.000 loĝantoj (2/3 Indioj, 1/3 ladinoj (idoj de hispanoj kaj indioj) kaj fremduloj. Oficiala lingvo estas hispana, sed estas multaj indiaj dialektoj. La metrika sistemo estas leĝa, sed oni uzas ankaŭ la antikvajn mezurilojn kaj pezilojn. Monunuo: Kvtzal (simbolbirdo de la lando) dividita en 100 centavoj. Ĝi egalvaloras la usonan dolaron.

Grundo tie malebena, montara, ebenaĵoj laŭlonge de la bordoj de Pacifika kaj Atlantika oceanoj, kiuj estas kunigitaj per fervojo. Tervojoj kaj riveroj tre serpentumaj. Multaj estingitaj vulkanoj kaj montpintoj ĝis 4800 metroj. Nu sezono pluva kaj unu seka. Temperaturo: en la mezvarma regiono, mezalte de 18° ĝis 30°, en la varma ĉ.27°. Klimato bonega en la mezaj altaĵoj, varma en la malaltaj regionoj, sed tre tolereble por la eŭropanoj. La tropikaj malsanoj atingas precipe la indiĝenojn. La grundo estas produktiva eĉ sen metodo kaj racia kulturo. Laŭ la alteco oni trovas kafon, maizon, bananojn, sukerkanon, rizon, tritikon, terpomojn, kotonon, kakaon, latekson, tropikajn fruktojn, kinarbon ktp. La subgrundo estas malmulte ekspluatata, tamen oni elfosas nun blankan marmoron, sulfuron, arĝenton, kalkŝtonon. La grandega sovaĝa arbarego liveras altvalorajn lignojn: mahagonon, cedron, konakaŝton ktp.

La vivrimedoj estas multaj kaj eblas vivi malkare, konsiderante la klimatan situacion kaj la komunuman vivadon. La unuaj kolonianoj estos pioniroj, la laboro ne estos facila, sed konvenas al la idealo de l' samideanoj. Mi ne povas interesiĝi nun al la izolaj, sendependaj elmigrantoj tial, ke la Registaro ne permesas al la fremduloj loĝi en la jam loĝitaj lokoj, krom specialaj kazoj kaj kondiĉoj bone difinitaj, dum ĝi faciligas la eniron kaj la loĝadon en kreotaj kolonioj por enmigrantoj por tuĝa laboro.

La bazo por la vivado estas "komunumo", tio signifas entrepreno de interhelpo, havanta por devizo: Ĉiuj por la komunumo, kaj la komunumo por ĉiuj. La kolonio devas plenhelpi ĝiajn bezonojn, poste la surpluso de ĝiaj produktoj estos vendota ekstere. La neta profito revenos al la kolonianoj laŭ indekso konsideranta la familian situacion, la profesiojn kapablojn kaj la ĉeestadajn horojn al la laboro.

La uzota lingvo de la kolonianoj estos Esperanto, sed la oficiala estos la hispana. La administracio interna estos memregeca (aŭtonoma). Ĝi estos prezidota de respondeca estro, kiu elektos specialistojn por ĉiu aktiva fako.

Mi kredas, ke la Registaro donacos la sekvantajn favorajn: la senpagecon de la vizoj; la senpagecon de la gvatemala nacieco post kvin jaroj da restado en la kolonio, la donacon de laboranta terspacego, eksplu tota de la komunumo, la nedevigon de la limimpostoj por la personaj objektoj kaj por la industriaj kaj terkulturaj iloj de la kolonianoj, muzikiloj ktp.

De la Estraro ankaŭ, aŭ de la administracio (laŭ kontrakto): la provizorajn tendojn, terspacon de 5-6 aroj al la famili ĉefo por la hej

## UKRAINA ELMIGRANTARO EN GERMANUJO.

La liberecamanta ukraina popolo batalis jarcentlonge por la realigo de ĝuste tiuj idealoj de libereco kaj demokratio, kiuj estis skribitaj sur la standardon de la Unuiĝintaj Nacioj dum la dua mondmilito. En tiu milito oni batalis laŭ la devizo "Libereco kaj Demokratio" kaj por liberigo la popolojn de sub fremdaj imperialistoj; sed ĝi ne alportis la liberecon al la ukraina popolo. Malgraŭ grandaj oferoj de la ukrainoj en la milito kontraŭ nazi-Germanujo, malgraŭ grandega sinenmeto por la venko de ali ancioj, oni rifuzis al la ukraina popolo liberecon kaj la veron, por kiuj ĝi ja batalis ĉe la flanko de la alianco.

La ukrainoj restis sub la bruta potenco de la komunista Moskvo. La nuna tiel nomata "Ukraina Soveta Socialista Respublik" ne estas memstara registaro de la ukraina popolo. La nuna registaro de ĉi tiu tielnomata respubliko ne estas registraro staranta sub la influo de la ukraina popolo, kaj la reprezentantoj de tiu "registaro" ĉe la UNO ne estas la reprezentantoj de la ukraina popolo. Ĉi tiu registaro kaj ĝiaj reprezentantoj estas vere la reprezentantoj de la sovet-rusa okupadpotenco, kiu kruele kaj senindulge estingas la ukrainan popolon, ĉu per teroro, ĉu per amasdeportadoj aŭ forsendo de ukrainoj por la punlaboro en malproksimajn koncentrejojn en rusa Azio. Aŭ ĉu oni povus forgesi la mals tizeron, artefarite kaŭzitan de la bolŝevistoj en Ukrainujo dum 1932-33 jaroj? Proksimume 10 milionoj de ukrainoj perdis sian vivon pro ĝi. Ĉi ĉion faris kaj faras la bolŝevistoj, ĉar ili bone scias, ke la ukrainoj, kiel popolo laŭ sia naturo nenia estos libervolaj portantoj de la komunista ideo.

Sovet-Rusujo venigis dum kelka tempo rusojn kaj aliajn elementojn al Ukrainujo, ankaŭ kiuj barbare estingas ukrainajn kulturon, religion kaj tradiciajn morojn. La konflikto inter Ukrainujo kaj Moskvo ne nur devenas de la natura instinkto de la ukraina popolo al la sendependeco kaj al la memstara vivado, kiuj estas realigotaj en la milito kontraŭ la rusa imperialismo, sed ĝiaj kaŭzoj devas esti serĉataj ankaŭ en la granda spirita diferenco inter la du nacioj. Ĉi tiu diferenco estas la ĉefkaŭzo de la ukraina tragedio en la manoj de la komunista Rusujo.

Ukraina popolo estis ĉiam ligita spirite kaj kulture kun la Okcidento. Ĝi kulturis dum sia 1000-jara historio ĉiujn tiujn bonajn signojn de la libereco kaj de la popolrajtoj, la toleron de la religio kaj la respekton al la libereco kaj al la rajtoj de la popoloj. Ukraina popolo batalis daŭre por ĉi tiuj idealoj kaj estis en Okcidenteŭropo la defendanto de la okcidenta kulturo kaj civilizacio. Estas fakto, ke Moskvo alproprigis al si dum la lastaj 100-200 jaroj la rezultatojn de la spirita laboro de ukrainoj. Tiuj rezultatoj estas akceptitaj per la daŭra propagando kiel rusa kulturo, por fari por tio ĥaoson en la komprenon. Tamen por povi ĝuste kompreni rusan sfinksan, oni devas kompreni ĝiajn momentojn rilatajn al la okcidenta eŭropa kulturo.

Ukraina popolo estis jam de ĉiam agrikultura popolo, kiu estis tre forte ligita kun sia hejma grundo. Estas komprenebla, ke antaŭe nekonata, kiu sin sentis ne plu ligita kun la grundo, kiu aliflanke estis anportata de la moskva okupadpotenco. La nuntempa diktado de la Kreml estas nenio ali ol la daŭrigo kaj la plej bruta formo de la moskva imperialismo, kiu jam de post 300 jaroj subpremas Ukrainujon. Kontraŭ ĝi batalis kaj batalmortis ĉiam la plej bonaj filoj de Ukrainujo.

La nuna moskva bolŝevista imperialismo estas la nura kaj la plej danĝera minaco por la homaro, ĝiaj miljaraj kulturo kaj kirkoj. La moskva okupada politiko en Ukrainujo kaj en aliaj orientaj kaj orienteŭropaj landoj kunlaborantoj kun Moskvo pruvas same, kiel la intriglaboro de la Moskva-komunista "Kvina Kolono", ke la soveta Rusujo estas la plej danĝera minaco por la tuta mondo.

Ĉi ĉio estas la kaŭzo, pro kio centmiloj da reprezentantoj de la orienteŭropaj landoj, pli frue sentante al ĉiuj aliaj la komunistan danĝeron pro la soveta invado en Orienteŭropo, forkuris kaj nun plenigas

la rifuĝejojn.Per Ĉ.4oo,ooo homoj okupas ukrainoj la unuan lokon en la rifuĝejoj de Eŭropo.

La soveta propagando kaj ĝiaj helpantoj provas ~~ĉirurimede kalum~~-nii tiujn homojn,nomante ilin murdintoj ktp.,kvankam parto de tiuj elmigrintoj konsistas el la plej bonaj anoj de sia popolo.Sed ĝuste en tio kuŝas la plej granda danĝero por la bolŝevistoj,kiuj volas trakti tiujn homojn kaj ankaŭ ĉiujn elmigrintojn en Eŭropo,kiel la vivantajn akuzantojn kontraŭ la soveta reĝimo,volas trakti tiel,kiel Miĥajlović-on en Jogoslavujo kaj Petkov-on en Bulgarujo.

Oni povas diri multon pri la elmiĝrintoj,pri ilia granda volo labori kaj agadi,kio ja estas videbla ĉe ĉiu paŝo ĉi tie en Germanujo. Kaj tio okazas malgraŭ la fakto,ke tiuj homoj dum la du lastaj jaroj dŭre ŝvebis en la danĝero pri perforta repatriigo,havis neniajn rajtojn por la estonteco kaj ĉiam malsatadis.Ne ekzistas dubo pri tio,ke la elmigrintoj je iu minuto estos pretaj forlasi Germanujon kaj Eŭropon.La plimulto de ili verŝajne uzos ĉiun liberan minuton por sin pliboniĝi,por esti per tio pli taŭga en sia estonta dua hejmlando.

( Finota ).

xoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxox

## ANNA PAŬKER - LA RUĜA REĜO DE RUMANUJO.

La rumanan komunistan partion reprezentas kvar personoj:ĝia ĉefsekretario kaj ministro de mastrumado-Georgesku,ministro de l' eksterlandaj aferoj-Anna Paŭker,militministro-Barbas kaj financministro-Luka. Ĉe la kapo de ĉi tiu kvaro staras A.Paŭker.Ŝi ŝajnas esti konfidohomo de Kremlo en Rumanujo.Ĉiukaze oni ofte pri ŝi diras.Estas ne ĉiutaga tio,ke inter ĉi tiuj reprezentantoj nur unu-Georgesku estas rumano, ĉar Anna Paŭker estas judino,Barbas-ukraino el Bukovino,kaj Luka-Hungaro.

La patro de A.Paŭker nomiĝis Rabinoviĉ,kia estis buĉisto ĉe la judaj komunumoj en unu urbeto de Besarabio.Estas konate,ke buĉisto ĉe la judaj komunumoj plenumis certajn ritajn funkciojn dum la buĉado de bovoj,tial li apartenas al la plej malalta klaso de l' juda komunumo.La maljuna Rabinoviĉ estis tipa judo de l' orienta Eŭropo. Li havis patriarkan barbon laŭ modelo de rabenoj.Li apartenis al la mezburĝa medio de l' orienta Eŭropo.Tia medio estis ĉirkaŭita per digo de antaŭjuĝoj kaj superstiĉoj,ĝi estis geto,kvankam sen muroj.Ĝis la unua mondmilito Besarabio estis provinco de la cara Rusujo.Tieaj urbetoj estis plenplenaj de judoj kaj estis floroj de mezburĝa psikologio.Novaĵoj kaj modo alvenadis tien kun longjara prokrasto el la malproksima Kiavo aŭ eĉ el Moskvo.Ne hazarde do la nunan komunistan movadon gvidas homoj el la mezburĝa medio.La unuaj bolŝevistoj,kiuj faris revolucion devenis de inteligentuloj,aristokratoj kaj revolucicmaj proletarioj.Tio estis la grupo ĉirkaŭ Lenin.La nuna estraro de Sovetujo konsistas pliparte el la homoj de l' mezburĝa tavolo; Stalin estas filo de ŝuisto kaj studanto de teologio,Molotov estas filo de malgranda komercisto kaj Kaganoviĉ de fervojisto.Al ili apartenas ankaŭ Paŭker.Ŝi sin vestas ankoraŭ nun laŭrevolucie-mallonge tondita, glate frizita harar o,surtuto kaj jupo sane,kiel sin vestis la rusaj revoluciemaj studentinoj.Ĉi tiu modo ĉesiĝis jam de longe en Moskvo, sed Anna Paŭker preferas ĝin ĝis nun.Nur okaze de grandaj festenoj Paŭker sin vestas per velura robo,kaj je signo de sia proletaria fideleco uzas neniun ornamaĵon el oro aŭ juveloj.Ŝia eksteraĵo estas eksteraĵo de t.n. "maljuna bolŝevistino".Tiajn "sinjorinojn" kun grandegaj ambicioj,fierajn pro siaj revoluciaj fervoro kaj estinteco,oni povis trovi ĉie en Sovetujo ĝis 193o j.,de tiam oni ilin eksiĝis.

Anna Paŭker apartenas ĝuste al tia tipo de virinoj;ŝi deziras esti en la centro de atento.La subpremo kaj deflankiĝo de mezburĝaj tavoloj nutris ĉi tiujn malsanajn ambiciojn.Krom e Paŭker estas judino,

kaj en Rumanujo ĉiam regis kontraŭjudismo.Tial ŝi devis senti duoblan kaj trioblan humiligon.Paŭker disŝiris interrilatojn kun sia medio.Ŝia patro ne konsentante ŝiajn politikajn vidpunktojn elmigris al Palestino.Oni diras diverse pri edziniĝo de Paŭker.Oni diras,ke ŝia mortpafita edzo estis svisano,sed tio estas dubinda.Estas sendube,ke lia edzo estis altrangulo de GPU (sekreta polico),mortpafita en 1937,j. dum la granda purigado de komunista partio.La aŭstriaj oficiroj,troviĝintaj en la rusa militkaptitejo dum la unua mondmilito rakontas,ke Paŭker estis polo el regiono de ~~xxx~~ Peremyŝl,iama fama aŭstria fortokaĵo,sieĝanta longdaŭre de rusoj.En 1914.j.li estis militista barbisto en la sieĝita Peremyŝl.Kiel militkaptito li troviĝis en la meza Azio apud Kokando.Tie li amikiĝis kun rusa standardisto,kiu estis komunisto.Tiu ĉi standardisto fariĝis la ĉefa figuro en Turkestano post la eksplodo de revolucio.Kun tiu komencis Paŭker sian revolucian karieron,laborante ĉe sekreta polico.Tiutempe estis ĉe Ĉeka (rusa sekreta polico) multe da nerusoj: komence latvoj,poste poloj.Oni devas mencii,la Ĉeka-estron Ĝerĵinskij kaj lian anstataŭanton Menĵinskij-ambaŭ poloj. Kiam Paŭker edziĝis kun Anna Rabinoviĉ (ĉ.la dudekaj jaroj) li estis la tipa reprezentanto de tiama komunista gvidantaro,kiu rilate al komforto baldaŭ superis la carajn generalojn.Intertempe Anna Paŭker obstine agis en Rumanujo.Ŝi plenumadis ĉi tie sekretajn ordonojn de "Kominterno".Ŝi pasis longan tempon en malliberejo.Tia vivmaniero fremdigis ŝin de la edzo.Kiam oni mortpafis Paŭker-on en 1937.j.li estis por Anna nur ekskonatulo.Kvankam Anna Paŭker plivastigis sian horizonton,tamen ŝi restis ortodoksa,kiel kaj aliaj el ŝia rondo.Nur anstataŭ de antaŭa religio venis la nova.Stalin,eksstudento de teologio deklaras,ke li estas fidela disĉiplo de Lenin.Kaj Anna Paŭker konsideras Stalin-on kiel sian instruiston.Ĉi tiu medio estas ortodoksa,talmuda en sia komunista konfeso.En ĉi tio,kuŝas ĝia forto,sed ankaŭ kaj malforto.

Dum la renversiĝo de l' monarkio en Rumanujo Anna Paŭker ludis ĉefan rolon,kvankam,kiel ordinare,sub la gvidado de Kremluloj.Anna Paŭker plenumis sian taskon kaj destinon,interese estas,ĉu ŝi nun jam fariĝos superflua por Kremlo ? Oni ne scias,sed estas certe,ke popolo kolero povas ekpostuli de ŝi respondecon pro ŝia agado.

E.Kerĉynskyj, - esperantigis Jotre.

T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T&T

## TRE KONCIZA RAPORTO PRI E.F.G.

La 15-an de Junio okazis la unua jarkunveno de Esperanto Film-Grupo.Kun ĝojo la prezidanto konstatis,ke ĝi ĉie en la mondo ricevis laŭdindan kunlaboron.En la pasinta jaro ĝi multege laboris por efektivigi parton de sia celo: plialtigi la kulturan nivelon de la esperanto-kluboj.

Jen kelkaj ciferoj,kiuj pruvas la jam faritan laboron: Entute estas forsenditaj 9007 leteroj,kartoj,cirkuleroj,ktp.Inter la cirkuleroj estas 2200 kun tri paĝoj.La korespondaĵoj iris al 85 landoj aŭ insularoj kun propra postorganizo.Envenis korespondaĵoj el 39 landoj La administra laboro en la tuta jaro egalas la skribadon kaj forsendadon de 10 000 ordinaraj leteroj al ĉiuj partoj de la mondo.En la diversaj gazetoj aperis ĉ.20 recenzoj kaj 19 artikoloj.Krom la mendoj el 11 landoj,oni ricevis 32 adherojn el 22 landoj.Reprezentantoj estas en 12 landoj: 15 tekstaroj jam estas eldonitaj,multaj aliaj prespretaj aŭ en prilaboro.La membroj de la E.F.G.do faris la unuajn paŝojn kaj energie daŭriĝos sian laboron.

Karaj legantoj,sciu,ke ĝi ne povus plenumi sian taskon,se ĝi ne ricevus Vian kunlaboron kaj simpation.Filmstriojn kaj tekstaro oni jam povas ankaŭ mendi en Germanujo ĉe s-ro G.O.J.Jacob,(13a) ANSBACH, Postfach. La prezo de filmstrioj kun teksto estas de 6 ĝis 10 DM.

"U K R A I N A
E S P E R A N T I S T O"

BULLETIN PUBLISHED AS A
PRIVY COPY.

Poŝtadreso:
(13a) BAYREUTH,Leonrodstr.2.1.;Bavarujo,U.S.A.Zono, Germanujo.

=================================================================

"Ukr.ina Esperantisto" aperas ĉiumonate.Abonprezo por Germanujo estas 0,5o Gm por ĉiu numero.Por eksterlando 1 rk.El Anglujo,Francujo kaj Usono oni povas pagi ankaú per neuzitaj pm.je valoro de eksterlanda leterafranko.Ĉiu almenaú duonjara abonanto rajtas enpresi senpage sian anoncon ĝis 30 vortoj.Por ĉiu artikolo presita en UE respondas ties subskribinto.La represo kaj traduko el UE estas permesitaj.

oxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxox

RICEVITAJN ESPERANTAĴOJN ni publikigos en sekvonta numero de UE. Ĉiuj Redakcioj estas petataj sendi siajn gazetojn por reciproka interŝanĝado.

ŝtŝtŝtŝtŝtŝtŝtŝtŝtŝtŝtŝtŝtŝtŝtŝt

## NIA POŜTKESTO.

Sro E.A.-Göteborg; Kotizon ni ricevis.Koran dankon!
Sro M.W.-Munĥeno; Leteron kaj kotizon ni ricevis.Dankon! Vi havas pagitan abonon ĝis 18-a N-ro.
Sro R.B.-Unkel; Kotizon ni ricevis. Koran dankon!
Sino B.J.-Aarhus; Koran dankon por la pi el E-Kongreso en Malmö.
Sro F.W.-Rotterdam; Vian anoncon pri korespondemo ni presigas en ĉi tiu n-ro.Bedaúrinde pro la multego da laboro mi mem ne povas kun Vi korespondi.Saluton!
Sro R.R.B.-New York; Koran dankon por la letero kaj rk.Mi atendos ĝis okazontaĵoj evoluiĝos,sed verŝajne la afero ne plu estos por mi aktuala,ĉar mi celas elmigri Francujon.
Sro M.K.-Fallingbostel; Gratulon pro Via rapida ellerno de Esperanto.Kiam Vi forveturos Aústralion,kontaktiĝu tuj kun tieaj samideanoj.La adreso de ĉefdelegito por Aústralio estas: S-ro L.E.Pfahl,37 Seymour Street,CROYDON,N.S.W. Sukceson en nuva dua patrujo.

xoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxo

## DONACOJ:

| | |
|---|---|
| I.Mychajliw,Weyarn | 2,-DM |
| O.Hankevyĉ, " | 2,-DM |
| M.Kret,Fallingbostel | 2,-DM |

Al ĉiuj Donacintoj ni tutkore dankas.Vivu la Sekvontaj!

oxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxo

ĜIS ELĈERPIĜO de l' stoko ni povas liveri al Vi malnovajn numerojn de "Ukraina Esperantisto".La prezo po ekzemplero estas 0,5o Gm aú 1 rk.Estas akireblaj el jaro 1947 Nr.2,3-4,8; el 1948,Nr. 1,2, 4,5,

Redakcio de "UE"

!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!

## ANONCOJ:

Ukraina Esperantistoj,travojaĝantaj Cadolzburgon aú Fürthon vizitu min.En Fürth,Postamt 2,ĉ.66. En Cadolzburg Markt.38.Bruno Siegert.

=================================

Korespondi kun Ukrainoj deziras F.W i n k e l, Plataanweg 18, Rotterdam-N. Nederlando.

=================================

Jozefo Scalenghe el Torino (Italujo),nepovante respondi al ĉiuj,kiuj skribis al li,petas pardonon;dankas kaj salutas !

=================================

В нашій Редакції можна набути різні заграничні есперантські часописи в ціні від 0,20 - 0,80НМ.

=================================

Виїжджаючи за кордон просимо подавати свої нові адреси, щоби ми могли сконтактувати Вас з місцевими есперантистами.

=================================

Передплатіть "Українського Есперантиста" своїм закордонним кореспондентам.

=================================

# UKRAINA ESPERANTISTO
# Український есперантист

Jaro II-a N-ro 8.(16). Septembro 1948.

## Salto tra la fenestro kaj diplomataj intertrakt doj en Moskvo.

La afero pri Okasana Kozenko,kiu saviĝante de persekutantaj NKVD-istoj saltis tra la fenestro el tria etaĝo de soveta konsulejo en New York,kaj tiu pri profesoro M.Samarin,kiu forkuris el soveta konsulejo por ne reveni hejmen,kaj petis protekton de usona polico - ekskuis la publikan opinion ne nur de New York kaj Usono mem,sed tiun de la tuta mondo.Pri tiu okazintaĵo skribis kaj daŭras skribi usona kaj tutmonda gazetaro kune kun raportoj pri intertraktado de l' delegitoj de Usono, Anglujo kaj Francujo en Moskvo.Kompreneble,ke tiu afero estas ne nur sensacio por senzorga kaj pacamema ŝtatano de orientaj demokrataj landoj,sed okazintaĵo,kiu devigis tiun senzorgulon fine malfermi la okulojn je la motivoj de tiu stranga konduto de Kozenko kaj Ŝamarin,kiuj en la ne konvena kaj stranga por Okcidento maniero estis protestintaj kontraŭ malliberigo de l' homoj en totalitara soveta Rusujo.Oni devas konstati,ke tutmonda gazetaro ĝuste pritaksis la kialojn,difininte il in,kiel produktaĵo de tiu situacio kaj vivkondiĉoj,kiuj regas nun en Sovet-Rusujo.

Hazarde,kiam la okuloj de la tuta mondo estas turnitaj al Moskvo kaj kiam okcident-demokrataj landoj promesas al si multajn esperojn flanke de intertraktado kun soveta totalitara reĝimo - du simplaj sovetaj civitanoj,defendante sin kontraŭ murdigo,ankoraŭ unu foje malkovris veran vizaĝon de kunaganto,kun kiu okcidentaj demokratioj deziris krei novan,justan ordon en la mondo - certigi daŭran pacon.Ĉar la ago de Kozenko kaj Samarin ne estas okazintaĵoj de individua karaktero.Pere de tiaj personoj ekparolis milionoj da homoj,senkompate subpremitaj per soveta reĝimo.Per tiu ago demonstracias ili ĉefe kontraŭ tiu intertrakto,okazanta en Moskvo,ŝajne al konservo de tutmonda paco kaj kontraŭ tio,ke sovetan reĝimon oni traktas kiel egalvaloran kunaganton en tutmonda politiko.Ili laŭte vokas kaj montras la krimon de l' totalitara soveta reĝimo,kun kiu deziras interkonsenti la demokrata Okcidento.Per sia ago Kozenko kaj Ŝamarin en la nomo de milionoj da sovetaj civitanoj devigitaj silenti,estas akuzintaj Stalinon kaj la tutan sovetan totalitaran sistemon,kun kiu oni ne devas intertrakti,sed en la nomo de justeco starigi ilin antaŭ tutmondan tribunalon kaj kondamni pro la krimoj kontraŭ la homaro,pro murdigo de milionoj da propraj civitanoj,pro la piedpremo de plej elementaraj homaj rajtoj,pro la preparigado de nova imperialista milito kun la celo konkeri kaj malliberigi la tutan mondon.

Tre doloriĝan frapon eksentis soveta reĝimo de tiuj siaj simplaj civitanoj,kiuj malgraŭ multjaraj teroro kaj humiligo de homa indeco, kapablis konservi en siaj koroj esperon pri libereco kaj kiuj dum plej proksima okazo decidis,riskante morti,elekti vivon liberan de stalina diktaturo.

Vane,ke ankoraŭ antaŭ ne longe angla eksministro de l' eksterlandaj aferoj,Eden,parolante okaze de l' fondigo de l' Okcident-Eŭropa Unio diris,ke nur la Okcidento ne povas akcepti totalitaran sistemon,sed ke malgraŭ tio povas esti akceptebla por popoloj de l' Orienta Eŭropo,Ni scias,ke tielmaniere pensis en Okcidento ne nur Eden sola.Per alta prezo,ĉar ne nur per terura anima travivaĵo kaj korpa difekto,kiel tio estis en plej bona okazo,sed ankaŭ per la prezo de vivo de milionoj da homoj la popoloj de l' Orienta Eŭropo kaj Azio devas komprenigi al Okcidento la sovetan realecon,kaj tiu kompreno en Okcidento nur malrapide disvastiĝas.

"Estas bone memorigi - skribas New York Times - ke timo de Kozenko ,estas nur ero de tiu ĝenerala timo en envolvitaj per komunismo landoj,kun kiu hodiaŭ milionoj da homoj leviĝas matene,laboras kaj manĝas dumtage kaj enlitiĝas vespere.El tiu granda "domo de timo" ekzistas jam neniu eliro.Tie naskiĝis kaj elkreskis jam tuta generacio de l' sovetaj Rusujo.Sed la timo restas; timo paroli,timo antaŭ fremduloj,ankaŭ timo antaŭ si mem,por ke la penso ne estu malĝusta kaj ne malkaŝiĝu kun ĝi. Sed-aldonas tiu gazeto "ni havas nek povon nek deziron altrudi al Rusujo,aŭ iu ajn alia lando nian sistemon de libereco".Kaj franca gazeto "Le Figaro" skribas: "Tiu afero apartenas al sfero de internacia politiko.Ĝi venas en tre malfavora tempo.Por Usono estas nepre bezone konservi la nomon de l' lando,kiu respektas rajton de azilo.Krom tio,Usono devas streĉi ĉiujn fortojn por konservi pacon en la mondo.La elekto inter tiuj du idealoj - aldonas gazeto - estas tre malfacila".

Ni rimarkas,ke ne nur malfacilan,sed tute neefektiveblan taskon prenis por plenumi la okcidentaj demokratioj,penante agordigi du sistemojn kiuj sin reciproke ne nur neas,sed unu el ili senkaŝe celas ekregi la tutan mondon.Teruraj signoj staras sur la vojo,per kiu marŝas hodiaŭ Okcidento.Milionoj da viktimoj de totalitara sistemo,teroro,mizerego,kaj malsatego,kiuj regas en la limoj de Sovetujo jam de post 30 jaroj,vokas reveni el sur tiu danĝera vojo kiam ankoraŭ ne estas tro malfrue.Ĉar ne nur Sovetujo mem estos pro ĉio kulpa,sed ne malpli estos respondeca antaŭ la homaro kaj historio ankaŭ ties aliancanoj.Sur la konto de Okcidento jam estas enskribitaj Miĥajloviĉ,Petkov,Bela Kovacs,Manju kaj aliaj.

Jam tutan monaton daŭras en Moskvo intertraktoj kaj eble,ke kontraŭ diversaj koncesioj Okcidento penos aĉeti ĉe kremlaj potenculoj pacon por almenaŭ iom da tempo.Eble,ke intertraktoj en Moskvo plilongiĝos por iom da tempo armitan pacon,sed tio ne ŝanĝos ĝenerale la situacion.Amerika gazeto skribas,ke "ni havas nek povon nek deziron altrudi al Rusujo,aŭ al iu ajn alia lando,ekster la nia,nian sistemon de libereco".Ĉu povas esti pli malĝusta kompreno de "neeltrudo" en la aferojn de aliaj ŝtatoj, ankaŭ kiam formale agas tia superŝtata organizo,kiel Unuiĝintaj Nacioj? Por kio do ĉiuj solenaj deklaroj pri establigo de nova justa ordo en la tuta mondo? Kial antaŭ tribunalon de tiu organizo,kiu devas gardi tiujn altajn idealojn oni ne starigos la totalitarecan sovetan sistemon? Kiel oni devas kompreni deklarojn de Marshall kaj de aliaj ŝtataj viroj de Usono pri respondeco de Ameriko pro la sorto de la tuta mondo,kaj,ke "angulŝtono de usona politiko estas certigi por ĉiuj popoloj de l' mondo liberecon kaj memstarecon?"

Sed bedaŭrinde,respondon por tiuj demandoj donas al ni eĉ tro sincere la citita gazeto,kiu skribas,ke "ni ne havas deziron" decidi en tiuj aferoj.

Sendepende de plua disvolviĝo de l' moskvaj intertraktoj,ni scias nur tion,ke se ne ekzistos tiu"deziro" decidi pri plua ekzisto de sovetaj reĝimo,pli aŭ malpli frue la disvolviĝo de okazontaĵoj ekdevigos tiun deziron.Tiu tempo venos tiel same,kiel venis jam hodiaŭ,kiam okcidentaj ŝtatoj jam laŭte ekparolis pri tio,kio okazas en Sovetujo:

Sur la vojo de l' klerigo de Okcidento ektroviĝis ankoraŭ unu viktimo,nunfoje du simplaj civitanoj,aficistoj de soveta konsulejo,kiuj decidis trovi liberecon aŭ morti.

M.Sosnovsky

(Tradukis el Ga[illegible])

## KIAL MI NE DEZIRAS REIRI AL SOVETUJO ?

( Iomete malplilongigita traduko el la ukrainlingva broŝuro de
I.Bahrjanyj.

Mi estas unu el tiuj centmiloj da Ukrainoj,kiuj ne intencas re-
iri hejmen,kie regas bolŝevismo.Mi estas ukraina laboristo,35-jara,
naskiĝinta en la regiono de Poltava.Mi preferas morti en fremdlando
ol reiri al la "rodina" /ruse:patrujo/.Mi prenas la lastan vorton en
citsignoj,ĉa tiu vorto enhavas por mi teruran enhavon,kiel vorto fre
mda,ligita kun senkompara cinismo per soveta propagando.La bolŝevist
oj faris por cent popoloj unuuran "sovetan rodina",kiu estas terura
malliberejo de popoloj,nomata UdSSR.Oni laŭdis ĝin "rodina" kaj pena
das kapti nin en la tuta mondo kaj revenigi al tiu ĉi "rodina".La sō-
la penso,ke oni povus min kapti kaj revenigi,grizigas mian hararon ,
kaj pro tio mi kunportas venenon,kiel lastan rimedon de la ŝirmo ko
ntraŭ Stalin-socialismo,kontraŭ tiu "rodina".

Por la eŭropanoj kaj civitanoj de la ceteraj mondpartoj (escep-
te de UdSSR) estas mirinda kaj nekomprenebla afero,kial homo emas
forkuri sian patrujon kaj ne deziras reiri ĝin.Eble ĉi tiuj homoj es
tas krimuloj,kiuj timas punon por grandaj pekoj kontraŭ sia patrujo?
Eble tial la mondo malfavoras nin.Fakte,estas kaŭzo miri al tiuj,al
kiuj la vorto patrujo estas plenita per sankta enhavo.Kio povas esti
pli ~~afxkka~~ agrabla ol la patrujo,la tero,kie oni naskiĝis kaj iradis
per infanaj piedoj,kie ripozas la ostoj de la antaŭuloj,kie estas la
tombo de la patrino? Por ni la vorto patrujo havas ankaŭ sanktan en-
havon eĉ pli multe ol por iu alia.Sed ne Stalin-rodina! Ĉiunokte mi
sonĝas pri nia patrujo-Ukrainujo,unu el la "egalrajtaj" respublikoj
de la federacio t.n.UdSSR.Mi estas ne nur neniu krimulo koncerne al
mia patrujo,sed kontraŭe,mi suferis pro ĝi unu trionon de mia vivo
en la sovetaj malliberejoj kaj koncentrejoj ankoraŭ dum la lasta mi-
lito.Kial do mi ne deziras reiri ĝin? Ĉar tie estas bolŝevismo. La
civilizita mondo ne scias,kion tio signifas kaj eble eĉ ne kredas al
mi.Sed aŭskultante min,la mondo devas fari tion atente.Mi travivis
tie kvaronon de centjaro kaj,dirante nun la teruran veron pri tiea mo
ndo,mi faras tion kun plena konscienco,ke mi enmetas en danĝeron de
morto-teroro kaj malliberejo ĉiujn miajn familianojn,kiuj ankoraŭ re
stis tie.Tamen tio ne malhelpas nin sciigi al la mondo almenaŭ pri la
parto de tiu terura vero,kiu pelas nin al fremdaj landoj tra la mize-
ro,malvarmo kaj malsato.

Prenu do malgrandan sovetan enciklopedion el j.1940,trafoliumu
ĝin je litero U kaj tralegu sub USSR,kio tie estas presita.Vi legos,
ke soveta Ukrainujo nombris en la jaro 1927 tridekdu milionojn da
ukrainaj loĝantoj kaj en la 1939, do post dekdu jaroj... dudekok mi-
lionojn. Nur dudekok milionojn! Kie do estas kvar milionoj kompare
al 1927 ? Kaj kie estas la pliigo,kiu post dekdu jaroj devis esti al
menaŭ 6-7 milionoj? Mankas do pli ol dek milionoj da loĝantoj! Kio
okazis kun ili en la lando de "floranta socialismo"?

Mi trairis la tutan dornoplenan vojon kun mia popolo kaj estis
vivanta atestanto,kie foriĝis tiuj milionoj.Mi volas respondi tiun
ĉi demandon.Ĉe tio mi substrekas,ke mi estas laboristo (proletario)
t.e. ano de la pli valora klaso,en kies nomo Stalin kaj lia partio
efektivigas la t.n. proletarian diktaturon.Sed mi estas filo de la
ukraina proletario kaj krome,mia patrino estis de la kamparana deve
no,filino de la vilaĝano Ivan Kryvuŝa en la vilaĝo Kuzemen (regiono
Poltava)- jen tio estas malfeliĉo de tuta mia vivo en la plej demo-
ktata UdSSR.Kaj same pro tio mi estis ne nur atestanto,kie foriĝis
dek milionoj da ukraina loĝantaro,sed mi estis eĉ parteto de tiuj mi
lionoj.

Mi estis ankoraŭ dekjara knabeto,kiam la bolŝevistoj enskribiĝ-
is en mian konsciencon per sanga fantomo.Tio estis en 1920.jaro.Mi
vivis tiam ĉe mia avo en vilaĝo,kie li estis abelbredisto.La avo es-
tis 92-jara kaj unumana kriplulo,sed laboris en abelejo,prizorgante

ĝin.Jen unufoje antaŭvespere alvenis armitaj homoj,kiuj parolis fremdan lingvon kaj murdis mian avon kun unu el liaj filoj en mia ĉeesto kaj en ĉeesto de aliaj nepoj.Ili longe pikis per la bajonetoj ilin kaj ekzamenis dum tio pri io.fine oni mortpafis ilin kaj ridegis.Tielmaniere komenciĝis en mia vilaĝo la Bartolomea Nokto.Dum tiu nokto oni murdis en la vilaĝo ĉiujn maljunajn vilaĝanojn kaj la pastron.Mi ne sciis,ke tio estis preludio al tuta mia soveta vivo.Oni morttorturis mian avon pro tio,ke li estis pli riĉa ukraina kamparano (li posedis ĉ.4o hektarojn da grundo) kaj estis kontraŭ "komuno".Kaj lian filon pro tio,ke li estis en 1917-18.j.soldato de la Ukraina Popolrespubliko.Pro tio,ke li batalis por libereco kaj sendependeco de ukraina popolo.La duan filon de mia avo oni poste arestis kaj ekzilis al Solovky (la soveta Daĥaŭ) je daŭro de dek jaroj,poste oni aldonis al li ankoraŭ dek jarojn,kaj li tie mortis.Pli malfrue mi kaj miaj familianoj iris ankaŭ tiun vojon.Jen kielmaniere mi ekkonis unuan fojon la bolŝevismon.Post kiam la bolŝevistoj okupis la tutan Ukrainujon ili alcelis detrui ĝin spirite kaj nacie,penante krei solan rusan imperion el la multenacia UdSSR.Kaj pro tio,ke Ukrainujo estis la plej riĉa respubliko en Sovetujo,bolŝevistoj penadis malliberigi ĝin kontraŭ ĉiu prezo. La popolo estis kontraŭ tio,tial la rusaj bolŝevistoj uzis kaj uzas ĝis nun provokacion,teroron kaj fizikan ekstermon de tutaj popolamasoj.Tion ili faris tielmaniere:

En la jaroj 1929-32 ili komencis ekstermi t.n.kurkuloj (pli riĉaj kamparanoj).Tio signifis por Ukrainujo la eksermon de la ukraina nacio,ĉar ĝi estas en 70% kamparana.Sub tiu ĉi devizo (la ekstermo de kurkuloj) ili efektive ekstermis milionojn da ukrainaj loĝantoj ne nur la "kurkulojn",sed ankaŭ malpli riĉajn vilaĝanojn,inteligentulojn kaj laboristojn.Ĉar ili ekstermis en Ukrainujo ne laŭ la sociala plano,sed laŭ la politika kaj nacia.La "kurkuloj",ĉar ili estis pli riĉaj,kaj la aliajn,ĉar ili simpatiis kun "kurkuloj",tio signifas,ke ili estas "subkurkuloj".Al tiu klaso oni enkalkulis ĉiujn tiujn,kiuj estis kontraŭ la soveta reĝimo kaj kontraŭ kolektivizacio.Tiuj ĉi amasojn da homoj oni ekzilis al Siberio kaj al malproksima nordo,kie la malfeliĉuloj mortis pro malsato,malvarmo kaj malsano.Tiuj viktimoj iris al ekzilo kun maljunuloj kaj infanoj.Kiu ne mortis survoje , tiu mortis poste.Mortintojn survoje oni entombigis sen ĉerkoj en neĝo.Tielmaniere mortis ankaŭ kelkaj el miaj familianoj.

En la jaro 1933 la bolŝevistoj organizis arte la malsaton en Ukrainujo.Antaŭ okuloj de la tuta mondo la ukrainaj kamparanoj mortis po tutaj vilaĝoj,pli ol kvin milionoj da Ukrainoj mortis tiam pro terurega malsato.La helpon,kiun oni organizis en la Okcidenta Ukrainujo sub la gvidado de metropolito Ŝeptyckyj,la fratan helpon de tiu parto de Ukrainujo,kiu estis sub pola okupado,Stalin rifuzis kaj eĉ nenion diris pri tio al la mortantaj Ukrainoj en UdSSR.Tiutempe estis plenplenaj grenomagazenoj en UdSSR,kiuj plenigis per sia peza laboro ukrainaj kamparanoj.Sed tiun grenon bolŝevistoj vendis eksterlanden por tre malkaraj prezoj kaj subtenis tiel la ĉinan revolucion ktp.

Tiu terurega tragedio alkondukis la ukrainan popolon al la HOMMANĜO,al la plej alta grado de la homa tragedio.Pro malsato frenezitaj ukrainaj patrinoj manĝis siajn proprajn infanojn... Vi patrinoj de la tuta mondo,ĉu vi estas kapablaj prezenti al si tian staton kaj tian reĝimon,kiam vi povus manĝi propran infanon? Ne! Vi povas tion nek senti,nek kredi.Kaj tio okazis en Ukrainujo en 1933-a jaro! Eble vi ne pensas,ke niaj patrinoj,niaj edzinoj kaj fratinoj devenas el iu gento de buŝmenoj aŭ de alia sovaĝa gento en Afriko? Ne,niaj patrinoj kaj fratinoj estas el oriento de Eŭropo,el la gento de granda princino Olha,kiu enkondukis kristanismon ĉe la komenco de la eŭropa civilizacio.Niaj patrinoj kaj fratinoj devenas de la plej nobla slava gento,el Ukrainujo kaj ili estas tiel ja noblaj kaj tre bonaj,kiel patrinoj kaj junulinoj en Italujo,Francujo aŭ Anglujo.Sed al tiu frenezeco alkondukis ilin la bolŝevismo,kiu estas la simbolo de la hommanĝado.

(Daŭrigota).

## UKRAINA ELMIGRANTARO EN GERMANUJO.

( Fino ).

La plej grandajn progresojn rilate al la organizo de la kultura vivo verŝajne havas la Ukrainoj.En ĉiu ukraina rifuĝejo troviĝas preĝejoj,ortodoksaj kaj grek-katolikaj;ili estis konstruitaj en aŭtomobilejoj aŭ domruinoj kaj estas arte pentritaj.Super la ortodoksa Eklezio staras metropolito Polikarp kaj la Sankta Sinodo.Por la tuta elmigrantaro ekzistas 12 episkopoj,ĉ.60 pastroj kaj 150 aliaj preĝej-helpantoj.

La ĉefo de la grek-katolika Eklezio estas Apostola Administranpastro Nikolaj Vojakovskyj,li havas bonajn kontaktojn kun la Sankta Seĝo kaj kun multaj kardinaloj kaj episkopoj en la tuta mondo.

Superintendanto V.Kuziv,kiu revenis el Usono sciigas jenon al la evangeliaj kredantoj: Dum la lastaj du jaroj estas presitaj 40 eklezaj libroj.Ĉiu Ukraino povas aĉeti la Biblion,preĝolibrojn kaj bildojn de sanktuloj.Por la lernejoj estas eldonita instrulibro pri la historio de Eklezio.

En Germanujo nun estas ĉ.300 scienculojn el ĉiuj urboj de Ukrainujo.Ili partoprenas eksterlandajn sciencistajn konferencojn kaj instruas ĉe ukrainaj lernejoj,faras popularajn lecionojn kaj eldonas instrulibrojn.Libera agado estas ebla por ukrainaj historiistoj kaj filozofistoj nur per elmigrado.

Specialan atenton meritas la Ukraina Akademio por Sciencoj.Ĝi havas 16 sekciojn kaj 130 lernantojn de la plej diversaj sciencoj.Gia rektoro estas fama profesoro D-ro Doroŝenko.La Akademio eldonis plurajn sciencajn verkojn,kaj kelkaj de ĝiaj pli grandaj konferencoj altiris la atenton de la eksterlanda sciencularo.Ukrainaj sciencistoj preparas partoprenon je eksterlandaj konferencoj kaj kongresoj.Ekzistas Societo de Sciencistoj nome "Ŝevĉenko".

La Ukraina Libera Universitato,kiu povas rerigardi je 25-jara tradicio (en Praha),okupas la unuan lokon.En ĝiaj fakultatoj estas okupitaj 27 profesoroj,56 instruistoj kaj super 400 studentoj.En Regensborgo funkcias Ukraina Teknik-Ekonomia Instituto,kiu troviĝis antaŭe en Podébrady (Ĉeĥoslovakujo).En ĝi funkcias pli ol 100 instruistoj la plej bonaj profesoroj.La religia edukado okazas en la Akademio de Ukrain-Ortodoksa Eklezio kaj en Grek-Katolika Teologia Seminario.

Proksimume 2500 da ukrainaj studentoj vizitas germanajn kaj aŭstriajn universitatojn.Ekzistas multe da specialaj kursoj por plenkreskuloj.La produktiva ukraina spirito havas grandan lertecon.Ukrainoj disponas per bonega ĥoro,per nacia muzikistaro,kiu ludas naciajn muzikinstrumentojn t.n. "bandura".Oni memorigas pri la baletlernejo, profesiaj kaj amatoraj teatraj grupoj kaj ĥoroj,kiuj troviĝas ĉie,kie nur estas kune kelkdekoj da Ukrainoj.

La plej diversaj pentraj-ekspozicioj de ukrainaj pentristoj altigis la atenton de eksterlandaj vizitantoj.La ukrainaj verkistoj eldonis plurajn librojn.Entute estis eldonitaj ĉ.400 libroj.Ukrainaj ĵurnalistoj eldonas 6 gazetojn kaj 10 revuojn (krom diversaj multobligitaj periodaĵoj).Ĉi-ĉio estas farata sub nedireble malfavoraj kondiĉoj. Estus eraro opinii,ke la elmigrintoj estas danĝeraj konkurantoj.Tiuj homoj,kiuj perdis dum la milito laŭlitere ĉion,volas atingi per sia laboro antaŭ ĉio tion,kiun ili dummilite preterlasis,por ke ili fariĝo dignaj regnanoj en sia nova hejmlando kaj povu kunagi en la batalo kontraŭ kalumniigo de ilia popolo.Ili volas esti dignaj reprezentanto de sia popolo.La elmigrintoj do ne estas konkurantoj,sed nur viktimoj de komunismo.

La ukrainaj skoltoj havas pli ol 5000 membrojn; 51 el ili restadis pasintjare en Ĵamboreo en Moison.

Ukraina sanitara servo helpas kiel eble al malsanuloj kaj invalidoj.Kune kun kuracistoj ĝi zorgas pri la ĥigieno de loĝantoj en rifuĝejoj kaj kontraŭbatalas la epidemiojn,kiuj sen tio havus grandan rikolton pro la elĉerpiĝo de homoj.

Ĉiu ukraina rifuĝejo havas memadministradon,kiu funkcias klere perante inter elmigrintoj kaj usonaj,anglaj ĉu francaj IRO-komandantejoj kaj aliaj instancoj.Ukrainan elmigrantaron reprezentas Centra Estraro,kiu havas kontakton kun internaciaj organizaĵoj por rifuĝintoj kaj kunlaboras kun reprezentantaro de aliaj orienteŭropaj rifuĝintoj.

Centmiloj da ukrainaj elmigrintoj do paceme batalas en Okcidento por sia rajto,kaj tiu de sia popolo.kiu ĝemas sub bolŝevista jugo.Kiel UPA hejme,tiel elmigrintoj eksterlande estas atestantoj antaŭ tuta mondo,ke ukraina popolo volas vivi per libera vivo kaj en tiu lukto ne laciĝos,ĝis la revo pri sendependa propra ŝtato efektiviĝos.

A.Zaporoĵec - membro de TEJA.

SITUACIORAPORTO EN LA GOTTWALD-REGNO.

La ĉeĥa ekonomio,kiu ne estis sana jam antaŭ komunista renversigo,estas nun klare malsana.La porciumado estas pli severa.La porcioj de la viando,faruno kaj graso estas ĉiam pli k pli malgrandaj.Oni ne sukcesis ĝis nun forigi nigran merkaton, kies prezoj pligrandiĝis.Antaŭ la renversigo ĈSR ŝtatigis 62% de sia industrio.Post la renversigo oni ŝtatigis ĉiujn restantajn entreprenojn,kiuj okupigis pli ol 50 laboristojn.Ŝtatigitaj estis ĉiuj hoteloj,la grandaj magazenoj,la eksporto- kaj importofirmaoj kaj la pograndaj komercejoj.Kunpremitaj komercistoj preĝas pro la estonteco de la lando.Unu el ili diris:Ni mal amikiĝis kun duono da mondo kaj nun ni devas suferi pro tio.La alia diris:Ĉi tiu entrepreno okupigas 5000 da homoj.~~kaxafxka~~ ~~dx~~.Inter tiuj estas 120 slovakoj kaj 4380 ciganoj.La efikado de tiuj ĉi laboristoj atingas nur 5% de la efiko de la iamaj germanaj laboristoj.Kiam pro tio la direktoro intencis eksigi la sentaŭgulojn,la laborista unuiĝo foriĝis pro tio la direktoron mem.Malgraŭ tio la industrio krias por la pligrandigo de l' efiko.Oni enkondukis libervolan dimanĉolaboron kaj elvokas la civitanojn al la centhora senpaga laboro jare por la ŝtato.El la ŝtatigitaj entreprenoj oni forigis ĉiujn politike malfidindajn laboristojn,kiuj devas labori en minejoj aŭ ĉe agrikulturo.En la minejoj laboras ankaŭ germanaj militkaptitoj.Oni komencas en - kondukadi la kolektivajn mastrumadojn.Oni intencas dum la venonta aŭtuno forigi ĉiujn privatajn lernejojn kaj plimalgrandigi instruplanon.La popolo diras sarkasme:La ŝtato,kia estas nia,ne estas necese, ke la infanoj ĉion lernu.La komunista partio scias,ke ĝi venkos en la venonta baloto al la parlamento Ĝi kalkulas tiamaniere: 40% da balotontoj estos por ĝi, 30% estos indiferentaj kaj 30% estos kontraŭ. Sed la komunistaj gvidantoj estas certaj,ke dank' al iliaj metodoj ĉiam pli kaj pli da civitanoj aliĝos al komunista partio.Ekzemple la salajruloj ricevas dum la salajroelpago inviton aniĝi al la partio.Tiam ili staras antaŭ la dilemo: aŭ obei aŭ eksiĝi.La partianoj estas favorataj ĉe la disdono de la nutraĵartikloj.La domtraserĉoj okazas ĉiutage sub preteksto,ke oni serĉas ŝtelitajn objektojn.Pli kaj pli da homoj forkuras el la lando. Pro tio oni nun ordonis,ke ĉiuj familianoj de forkurintoj estu arestataj.

-into.

LA SOVETA GRENO POR EKSPORTO.

/UBI/- La usona agrikulturministro Dodd konstatis,ke Sovetujo proponas al la eŭropaj nekomunistaj ŝtatoj multegon da greno.Estas eble,ke Sovetujo pro politikaj celoj kaj por akiri fremdajn devizojn povas ĵeti je la monda foiro sian grenon kontraŭ malalta prezo, ke aliaj ŝtatoj,inter ili ankaŭ Usono,ne povus konkuri.Tion Sovetujo faras per kosto de limigo de nutraĵnormoj de propra loĝantaro. La eksterlandaj korespondantoj sci

igas,ke la soveta loĝantaro estas devigita staradi en longaj vicoj apud la vendejoj por ricevi panon,kvamkam la rikolto de lasta jaro estis rekorda.Estas tre verŝajne,ke la soveta registraro staplas grenon por aliaj specialaj celoj. - into.

================================

## ORGANIZANTOJ DE L' POPOLA ENTUZIASMO.

/UBI/- New York Herald Tribun sciigas,ke dum la komunista renversigo en Ĉeĥoslovakujo restadis en Praha direktita el Moskvo grupo de l' "specialistoj" por organizado de kx l' demonstracioj kaj aliaj esprimoj de l' "popola entuziasmo" kaj de l' transrenversigoj mem.Tiu grupo veturadas konstante de loko al loko en tiujn landojn,en kiuj ĝi devas organizi la komunistaajn renversigojn.Ĝi konsistas el jugoslavoj,rusoj,italoj kaj ĉeĥoj.Post la prahaj okazintaĵoj la grupo ekveturis al Vieno, verŝajne kun celo veni al Italujo. - into.

::::::::::::::::::::::::::::::::

## HUMILE MI PREĜAS DION.

"Ostanni Novyny"- "Mi dankas vin por la honoro kaj konfido. Humile mi preĝas Dion,ke Li helpu al mi servi al Ameriko".Per ĉi tiuj vortoj komencis sian grandan programan paroladon la nuna gubernatoro de l' ŝtato New York, Thomas Devey la 24-an de Junio en la kunveno de l' Respublikana Partio en Philadelphia,kiu unuanime destinis lin prezidanta kandidato. Jam el tiuj ĉi vortoj montriĝas klare la persono de l' kandidato, lia spirito,liaj konvinkoj.Kiu komencas sian unuan paŝon kun Dio, ties vojo estas pura,la celo tuthoma kaj ties agoj sukcesos.

La ĝenerala opinio estas,ke Devey estos prezidanto.Kia estas lia programo? Jen kion li diris:Mi staras antaŭ vi neniel ligita kun iuajn vivanta persono.La respondeco, kiu falas je nia partio estas vere la plej granda en historio.Nia xx-xkx estonteco,nia paco kaj nia bonstato,nia tuta sorto kun nia libereco troviĝas en danĝero.Nia tasko kaj nia celo kuŝas ne en la elekto de prezidanto.Ni devas ligi kun nia sukceso specialan taskon kaj nome:ĉiuj liberemaj homoj havu kuraĝon kaj esperon eliri el ĉi tiu senespera malheleco kaj denove eniri lumon de l' libereco. Mi deziras oferi mian vivon al l libereco de l' homo.Sed,kiel longe la mondo estas dividita je du partoj:je mondo de libereco kaj je mondo en kiu la homoj vivas en sklaveco kaj mallibereco,ni uzu ĉiujn rimedojn por redoni al la homoj la liberecon...Kaj jen en Philadelphio,en tiu lulilo de l' libereco,ni ekt..las la torĉon de tiu idealo,ke la homoj havu eblecon konfesi Dion kaj preĝi Lin,, Poste Devey alveninte hotelon alparolis amasiĝintajn homojn per tiaj vortoj:Nian taskon en la Blanka Domo mi komencos per ĝis nun nevidebla "purigado".Se mi estos elektita,ne estos inter registaraj oficistoj eĉ unu komunisto.- - into.

xoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxo

## LA RUSOJ DEZIRUS ENMETI LA SENDOMAJN DP-ojn MALANTAŬ PIKILDRATO.

"Novyj Ŝlaĥ"- Vieno.- Dum la kunveno de l' alianca Kontrol-Konsilantaro en Aŭstrio okazis l disputo inter la usona kaj sovet reprezentantoj koncerne de l' pri trakto de l' rifuĝintoj.La soveta delegito postulis,ke oni ĉirkaŭu per pikildrato ĉiujn tendarojn de rifuĝintoj,ke oni malpermesu al ili la interkomunikiĝon kun la mondo kaj liberan veturadon.Ankaŭ la eldono de gazetoj kaj ĵurnaloj devas esti malpermesitaj kaj redaktoroj arestitaj kaj akuzitaj antaŭ militistara tribunalo.Tamen la usonaj delegitoj postulis humanan pritraktadon kaj forigon de ĉiuj limigoj po DP-oj.Ili rifuzis la sovetan riproĉon,ke DP-oj kunlaboradis kun naziistoj kaj deklaris,ke en usona zono de Aŭstrio la DP-gazetaro aperados plu kaj la DP-oj mem havos sekuritan liberecon laŭ la principoj de la vera demokratio. - into.

================================

Varbu abonantojn por "Ukraina Esperantisto".

## AMERIKO DEVAS ESTI PRETA AL MILITO.

De kie minacas la danĝero por Usono? Ĉi tiun demandon respondas la plimulto de usonanoj: la komunismo aŭ ĝuste dirite la soveta imperialismo estas nun la plej granda danĝero por la mondo kaj ankaŭ por Usono. Tiun ĉi danĝeron oni povas eviti, forigante ĝin per la forto. Ni devas ekstermi por ĉiam ĉi tiun monstron de l' murdado, tiranio, malamo kaj milito. Ĝi pretiĝas dissiri nin, antaŭ ol ni surmetos niajn armilojn kaj ŝirmos nin per ŝirmilo. Ni devas esti pretaj al la kontraŭbatalo ĉi tiun malican sistemon de l' malheleco kaj krueleco, kiu penadas detrui nian liberecon. Estas pli bone doni oferojn ol submetiĝi al la monstroj el Moskvo, kiuj kovras la terglobon per sia ombro. La komunismo naskiĝis el la perforteco. Ĝi vivas helpe de l' perforto kaj ĝi devos mortaĉi de perforto.

- into.

oxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxo

## NOVAJ SCIIGOJ PRI UPA EN SLOVAKUJO.

/UBI/- Laŭ komunikoj de ĉeĥoslovakaj ministrejoj por internaj aferoj kaj por militistaj aferoj de post Majo ĉi jare la ĉeĥaj soldataro kaj polico batalas en la orienta Slovakujo kontraŭ taĉmentoj de l' ukrainaj partizanoj. La ukrainaj partizanoj defendas sin en fortikaĵoj, konstruitaj ankoraŭ dummilite. Kune kun ili verŝajne agas la ĉeĥaj kaj slovakaj subteraj grupoj. Okazas ankaŭ, ke la ĉeĥoslovakaj soldatoj transkuras al la partizanoj kaj tial la registaro elektas fidelajn taĉmentojn por la batalo kontraŭ partizanoj, oni forsendas precipe unuavice la komunistajn bataltaĉmentojn. La ĉeĥa komunista gazetaro raportas pri grandaj perdoj de l' partizanoj.

- into.

Se Vi deziras ricevadi regule "Ukrainan Esperantiston" - enpagu abonkotizon !

## A N E K D O T O J .

### Jesa respondo.

Je la demando: ĉu en UdSSR ekzistas socialismo, oni povas doni nur jesan respondon: "Jes, en UdSSR ne ekzistas socialismo"!

### Kiel cigano plijuniĝis.

Oni demandas ciganon en juĝejo:

- Kiom aĝa ?
- Tridek jarojn.

Juĝisto enrigardas la aktojn.

- Laŭ viaj paperoj vi jam vivas kvardek jarojn.
- Jes, sed oni enkalkulis al mi dek jarojn, kiuj mi travivis en kolhospo. Sed ĉu tion oni rajtas kalkuli, kiel vivo ?

### PLEJ GRANDA ŜTATO EN LA MONDO.

Enigmo: Kiu estas la plej granda ŝtato en la mondo?

- Ukrainujo!
- Kial Ukrainujo?
- Ĉar ĝiaj limoj estas malantaŭ Karpaty-montaro, ĉefurbo en Moskvo kaj loĝantaro en Siberio.

### Nur unu senlaborulo.

Judo rakontas al konato:
- Miaj infanoj, dankon al Dio, bone aranĝis sian vivon: Ĥaim estas inĝeniero, Sara kuracistino, Abramo librotenisto... Nur unu Lejba sentaŭgulo sidas kiel senlaborulo en Usono. Sed ja vere, se li ne sendus al ni la pakaĵojn ni ĉiuj mortus pro malsato.

### Kiu estos savita ?

Sur la Nigra Maro naĝas ŝipo, sur kiu troviĝas Stalin kaj tuta Politoficejo. Subite ŝipo komencas subakviĝi. Estas demando: Kiu saviĝos, se la ŝipo subakviĝos?

Respondo: La popoloj de Sovetujo.

Abonigu "UE" por Via grupo !

## AL LA FRATO JE LA VOJO.

La nova ĉeĥoslovaka komunista registaro malpermesis la ĉeĥoslovakan organizaĵon de la skoltoj.Pri tio skribis la svisa ĉefskolto A.Talman jene:Ĉe la unuaj paŝoj de la nova reĝimo en Ĉeĥoslovakujo estis malpermesi la Skoltan Movadon por entiri la skoltojn en la komunistan organizaĵon.Tiu ĉi malpermeso pruvas,ke nova registaro ne povas toleri la edukadon de junularo je la liberaj homoj kun memstara pensado kaj prijuĝo.Nia kunsento respeguliĝas sin en la timo pro la vojo,kiun nun devas iri la ĉeĥaj skoltoj;vojon,je kiu la homo pro la konscio devas kontraŭbatali la ŝtatan ordon de la propra lando. Kiel iam,en la komenco de la kristanismo,tiel ankaŭ nun la vera skolto havas en tiuj ĉi okazoj nur unu vojon,kiel martiran:"Ĉi tie ni staras,alie ni ne povas kaj tiel al ni helpu,Dio!"

En unu ni povas certiĝi niajn ĉeĥoslovakajn fratojn,pretigante ilin je la vojo: ankoraŭ neniam la monda potenco povis venki la kredon kaj liberecon.Oni povas subpremi dum kelka tempo la liberecon rajton kaj kredon.Sed tiuj ĉi fortoj disŝiras ĉiam la digon.Tiel estos ĉiam,ĉar ili estas donacoj de Dio al la homo.La ekzemplo de la ĉeĥoslovakaj skoltoj pruvas al ni kun ĉiu klareco,ke la Skolta Movado povas agadi nur tie,kie la ŝtato respektas la homrajton.La skolta konscienco ne permesas pertrakti kun iuj ajn tendencoj de tiraneca karaktero. "Al du mastroj oni ne povas servi!" Tiu ĉi malpermeso pruvas al ni ankoraŭ foje,kia potenca faktoro fariĝis la Skolta Movado.

Kiel pli frue aliajn,ni akompanas nun ankaŭ la ĉeĥoslovakajn skoltojn je tiu ĉi dornoplenan vojon.Ili sciu,se estus bezone,la tuta Skolta Movado estas preta iri tiun vojon.Kie ajn ni ne renkontus tiun aŭ alian ĉeĥoslovakan kunulon - li povas esti certa pri nia subteno kaj helpo.Kiel de ciu skolto ni postulas ankaŭ de ĉeĥoslovakaj skoltoj,ke ili iru la vojon de la konscienco,la vojon de la libera homo.Ni kredas,ke ni baldaŭ frate kunvenos en la lumo de la libereco.

(Laŭ la ukraina dusemajna skolta gazeto esp-igis J.T.).

:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:&:

P.Bolhariv

## PETROLO - FAKTORO DE L' MILITO KAJ PACO.+)

Estas neeble prezenti al si nuntempan vivon sen aŭtomobiloj,traktoroj,ŝipoj,aviadiloj.Tiuj objektoj,precipe aŭtoj kaj aviadiloj bezonas petrolfabrikaĵojn.Moderna industrio bezonas ankaŭ petrolon.Kiam dum 17-a,18-a kaj parte la 19-a jarcentoj la fonto de energio estis ligno kaj karbo,tiam jam fine de 19-a jarcento anstataŭigis ĝin petrolo.Ĝi sukcesive forigis lignon kaj karbon.Sian superecon havas petrolo pro tio,ke ĝi estas fluaĵo,facile transportebla kaj ĝia varmokoeficiento estas pli alta ol tiu de karbo.Unu kilogramo da petrolo donas 11 milojn da kalorioj kaj unu kilogramo da karbo nur 75oo.

Preskaŭ 70% da ŝipoj trairis de karbo al petrolo.La fervojoj komencas ankaŭ uzi petrolon.Sen petrolo ne estas ebla milito.Oni kalkulas la mondajn petrolrezervaĵojn je 18z sen rezervaĵoj troviĝantaj en Proksima Oriento.El tio en Ameriko 41/2 z,en Eŭropo 11/2 z,en Azio 12z.Dispartigo de petrolo laŭ landoj de l' mondo estas jena: Usono havas 3z;oni eltiris en 1913 j.-34,3y; en 1938- 17o,7y en 1945- 244,6y.El tio evidentiĝas,ke Usono tenas la unuan lokon en la eltirado de petrolo.Sed Usono estas ankaŭ la plej granda konsumanto de ĝi.Pokapa konsumo estas 288,2 kilogramojn jare.Anglujo troviĝas je dua loko kun 57,8 kilogramojn pokape.

---

+) En la supra artikolo ni uzas jenajn signojn: x= mil da tunoj; y= miliono da tunoj; z=.miliardo da tunoj.

Amerikanoj kontrolas nuntempe 56,5% de ĉiuj konataj mondrezervaĵoj.Tiel Usono estas la sola posedanto de petrolfontoj en Perulando kaj Kolumbio kaj krome ĝia partopreno en petrolfontoj estas tre alta en Venezuelo,Nederlanda Hindujo,Iraklando,Saŭdi-Arabio kaj en eŭropaj landoj.Amerikanoj kun iliaj 35 milionoj da aŭtoj bezonas ĉ.2ooy pojare.Oni povas antaŭvidi,ke en 195o j. Ameriko jam sentos petrolmankon kaj en 1955 la petroleltiro komencos alproksimiĝi al nulo.Tial Ameriko estas devigita serĉi petrolon ekstere de siaj terenoj.

Sovetujo posedas 6,5z da petrolo.En 1921 j. ĝi eltiris 4,6y,en 1927 j.-1o,1y, en 1928 j.- 13,3y, en 1931 j.- 22,3y, en 1936 j.-27,4y en 1938 j.- 32y, en 194o j.- 39,8y. De post 195o j. oni devos eltiri laŭplane 6oy. Tial oni povas diri,ke post 3o-4o jaroj la sovetaj petrolfontoj estos elĉerpitaj.Anglujo havas preskaŭ neniujn petrolrezervaĵojn en sia lando.Nur ĉ.8% de sia bezono ĝi kovras per produktado de artefarita benzino.Reston de bezono Anglujo importas el aliaj landoj. Ĝi importis en 1938 j.13,4y. Ĝi posedas petrolfontojn en Hindujo kaj Burmo,kie oni produktas ĉ.1,4y; novaj fontoj en Egiptujo liveris dummilite pli ol 1y pojare.Sur la insulo Trinidad oni eltiris en 1938 j. 2,6y.Ĉefaj liverantoj de petrolo al Anglujo en 1938 j. estis Usono,Venezuelo,Iraklando,Iranlando,Sovetujo,Rumanujo,Perulando,Meksiko.

Nederlando posedas petrolon sur la insulo Sumatra,kiu liveras pojare 4y, la insulo Java liveras 5y kaj Borneo 1y.

Germanujo eltiris pojare 45ox kaj produktadis pojare 11y de artefarita benzino.Anglujo eltiras pomonate 74x; Venezuelo pojare 28y (posedas rezervaĵojn de 6oy,kiuj sufiĉos ĝis 1955 j.),Rumanujo-8y (rezervoj 6oy,ĝis 1951 j.).

Produktado kaj konsumado de petrolo kreskas kun ĉiu jaro.Laŭ lastaj kalkuloj la mondo devas eltiri 572,3y pojare por kovri sian bezonon.Se oni eltiredos petrolon en tia kreskanta kvanto,tiam post 4o jaroj,laŭ opinio de l' fakuloj,la mondo sentos la mankon de ĝi.Tial Usono,kiu intense eltiradas petrolon,plej frue estos elĉerpinta siajn fontojn.Kaj Usono jam nun serĉas novajn fontojn.Samon faras Anglujo kaj Sovetujo.

Sur la terglobo estas ankoraŭ tia angulo,kie troviĝas gravaj petrolrezervaĵoj,t.e.Proksima Oriento:Irako,Iranlando,Sirio,Sadi-Arabio, kaj Egiptujo,kiuj posedas sub sabla dezerto de siaj regionoj tutan petroloceanon.Amerikanaj fakuloj kalkulas,ke tiu oceano enhavas 3oz da petrolo.Pro tio la tuta atento de tri grandpotencoj estas turnita je ĉi tiuj landoj,kie kruciĝas iliaj pripetrolaj interesoj.Tie fariĝis la politika nodo,kiu malsimpliĝiĝas sekve de ekonomia kaj strategia signifo de petrolo.Pro tio la lukto pri petrolo estas ne nur ekonomia lukto,sed ankaŭ politika,la lukto pri mondregado.Tiel do estas komprenebla senĉesa diplomata kaj politika luktoj en la landoj de Proksima Oriento Ni rememoru la celon de Hitler almiliti petrolfontojn de Kaŭkazo.

Petrolo havas ankaŭ influon je batalado en Palestino.Petrolo malfruigas packontrakton por Aŭstrio,ĉar Moskvo havas intereson en Cisterdorfo (petrolofontoj).

Esp-igis -into.

ŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜTŜT

## DEK JAROJN DE TUTMONDA JUNULAR-ORGANIZO.

Kiel en ĉiuj progresemaj movadoj la junularo ludas decidan rolon, tiel ankaŭ en nia movado al ĝi estas granda kampo por agado.Multaj plendas pri malvigleco de nia movado,pri enfermiĝo en malvastan rondon de esperante-parolantoj.Laŭ nia opinio la kaŭzo de tiu stato kuŝas en la tro malgranda partoprenado en nia movado de junularo,kiu per sia viveco,idealismo kaj memoferemo multe,puŝus ĝin antaŭen.

Tial la laboro de TJO meritas nian plenan subtenon.Pri la grava laboro,farita dum dek jaroj de l' ekzisto de TJO informas por tiu celo kaj de tiu okazo eldonita broŝuro: "Tutmonda Junular-Organizo",akirebla ĉe TJO-Centro en West-Graftdyk,Nederlando, kontraŭ o,2o guld.aŭ

1 respondkupono.Ĉefperanto por Germanujo estas: s-ro R.Uhde Junv., Kornstr.156., (23) BREMEN,Laŭ la sciigo de "La Ponto",organon de TJ "La Juna Vivo" oni povas mendi ankaŭ ĉe s-ro G.Schaedel,Kaulbacher-str.61/I, (13b) MÜNCHEN 22.

---

ĜIS ELĈERPIĜO de 1ª stoko oni povas mendi ĉe ni malnovajn numerojn de "Ukraina Esperantisto".La prezo po ekzemplero estas 0,5o DM aŭ 1 rk.Estas akireblaj el jaro 1947 N-ro 2,8. el jaro ~~XXX~~ 1948. N-ro 1,4,5,6,7.

---

## DENOVE REFORMO.

Pro la monreformo en Germanujo ni estis devigitaj ŝanĝi abonkotizon por enlandaj abonantoj.Nun de post 1.Septembro estas malplialtigita poŝttarifo.Tio estas sufiĉe bona avantaĝo por ni,ĉar la ekspedoj por la ekspedo preskaŭ duoniĝis.La eksterlanda letero de nun kostas ne 5o Dpf. sed nur 3o Dpf.,do la respondkupono havas de nun la valoron nur 30 Dpf.Pro tio ni estas devigitaj ŝanĝi abonkotizon por eksterlando (kiu ĝis nun estis vere malalta).De nun jarabono por ~~XXX~~ "Ukraina Esperantisto" en eksterlando estos 18 rk.El kelkaj landoj ni povas ankaŭ akcepti neuzitajn validajn poŝtmarkojn aŭ monbiletojn. Do: jarabono estas de nun:

Ĉiu lando 18 rk.,aŭ
Germanujo 6,-DM
Anglujo 7 ŝ.
Francujo 35o fr.fr.
Usono 1,5o dol.

en poŝtmarkoj aŭ monbiletoj.Kiu jam antaŭpagis en Rk,pm.,aŭ monbiletoj laŭ ĝisnuna tarifo bezonas nenion krompagi.

---

## PLEJ BONA PROTESTO.

La antaŭa numero de "Ukraina Esperantisto" estis tiel aĉe multobligita,ke unue ni celis tute ne forsendi ĝin al niaj Legantoj, sed la dua eldono estus por ni tro multekosta,tial ni forsendis ĝin kia estis.Sed por eviti ĉiujn plendojn kaj reklamaciojn ni enmetis folieton,per kiu ni afable pardonpetis de niaj Legantoj.Tielmaniere ni deprenis de niaj estimataj Legantoj ĉiujn rajtojn por plendi kaj protesti.

Sed unu el niaj Legantoj ne kontentiĝis per tiu nia spritaĵo kaj estas protestinta per originala maniero.Li sendis 50 matricojn kiel donacon por "UE".Al malavara Donacinto S-ro R.Brinkmann el Unkel a.Rh.,Germanujo,-ni tutkore dankas por tiu donaco kaj,se ĉiuj niaj Legantoj protestus kontraŭ multobligado de nia gazeto sammaniere,sendante regule abonkotizojn kaj varbante novajn abonantojn, "Ukraina Esperantisto" povus aperadi p r e s i t a.

Ĉiu abonanto varbu nur unu novan abonanton ! Instigu Vian grupon ekaboni "Ukrainan Esperantiston"! Sendu la donacojn por subteni nian eldonejon !

---

Kiu anonciĝas,fariĝas konata. Kiu anonciĝas en esperantaj gazetoj,fariĝas mondkonata!

---

„UKRAINIAN ESPERANTIST"
BULLETIN
PUBLISHED AS A PRIVY COPY

POŜTADRESO: „UKRAINA ESPERANTISTO"
(13a) BAYREUTH, Leonrodstr. 2.I.
Bayern — U. S. Zone — Germany

"Ukraina Esperantisto" aperas ĉiumonate.Jarabono:Por ĉiu lando 18 rk. El sekvontaj landoj oni povas pagi ankaŭ per monbiletoj, aŭ neuzitaj validaj poŝtmarkoj laŭ jena tarifo:

Germanujo (6DM)
Anglujo (7ŝ )
Francujo (35ofr.)
Usono (1,5dol)

Ĉiu abonanto rajtas enpresigi senpage anonceton ĝis 3o vortoj. Por ĉiu aperigita en "UE" artikolo respondas ties subskribinto. La represo kaj traduko estas permesitaj.

XOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXO



OOOOOOOOOOOOOOOOOOOOOOOOOOOOOOO

34-a Universala Kongreso de Esperanto
okazos la 6 - 13 Aŭgusto 1949 en BOURNEMOUTH ( Anglujo ).
Postulu informojn,aliĝilon, belegajn glumarkojn ĉe:Loka Kongresa Komitato, Heronsgate, Rickmansworth,Herts. Anglujo.
Por respondo aldonu rk !

D O N A C O J:

| | |
|---|---|
| Josef Kunert,Peterswörth | 5 DM |
| Ludwig Knüpp,Bochum | 1 " |
| Anna Kincaid,Portland | 17 rk |
| J.C.Rapley,London | 5 " |

Al ĉiuj donacintoj ni tutkore dankas!Vivu la Sekvontaj!

XXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXX



OXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOX

NIA POŜTO

S-ro J.N.-Bergen - Koran dankon por la belega salutkarto.

Sekvontan n-ron de "UE" ni sendos nur al tiuj,kiuj havos pagitan abonkotizon !

# UKRAINA ESPERANTISTO
# Український есперантист

Jaro II-a N-ro 10.(18)　　Novembro　　1948.

## LA PROBLEMO DE REORDIGO DE ORIENTO KAJ UKRAINUJO.

/UPS/- Historio de neniu popolo restis ĝis nun tiel malmulte ekkonita per politikistoj de civilizita mondo,kiel tiu de Ukrainujo. Kaj la signifon de l' ukrainaj porliberigaj luktoj ili rekte malŝatas,kvankam ĉi tiuj luktoj okupas gravan lokon en internaciaj problemoj.Oni eĉ forgesis ĉi tiujn plej grandajn meritojn,en kiuj Ukrainujo ludis gravan rolon ĉe defendo kaj ŝirmo de l' okcidentaj civilizacio,kulturo kaj kristanismo.Sed ĉi tiuj problemoj denove aktualiĝas kaj Ukrainujo povos ree ludi sian antaŭan rolon,se renoviĝos ĝia vera ŝtata memstareco.

Estas senduba historia vero,ke oni devas danki al la ukraina popolo,ke en pasinteco ne superondis Eŭropon la mongolaj hordoj kaj ne detruis ĝian civilizacion.

Post disfalo de mongola potenco,el Azio komencis ataki Eŭropon la imperialista Rusujo,kompreneble pro natura parenceco de ĝia spirita strukturo kun mongoloj kaj ankaŭ,verŝajne,laŭ ekzistanta sociologia leĝo de inerteco de popolmigrado el oriento okcidenten.Tiu leĝo de inerteco instigas azian forton al atako Eŭropon,perforte havigi al si kaj detrui ĉiujn ideajn kaj aliajn akiraĵojn de civilizacio.Laŭ ĉi tiu leĝo de popolmigrado el oriento okcidenten eŭropanoj malkovris Amerikon por sia kolonizado kaj por sia influo.Tiun ĉi leĝon oni ne povas ŝanĝi.Sed kiam Eŭropo portis kun si en Amerikon kulturon kaj civilizacion,tiam Rusujo portas al Eŭropo malliberigon de popoloj kaj detruon de iliaj spiritaj,moralaj kaj materiaj valoraĵoj.Ĉe tio sub "Rusujo" estas necese kompreni ĉiutempan rusan imperion,ĉu ĝi estas monarĥia,demokrata aŭ komunist-soveta.Ĝiaj ĉefaj intencoj ĉiam estos direktataj je Eŭropo.Ĉi tion oni ne povas ŝanĝi.Sed oni povas kontraŭstari la imperialistan Rusujon kaj ĝin malplifortigi,dispartigi,helpante dissplitiĝproceson de rusa imperio kaj ekstarigon de sendependaj ŝtatoj de popoloj malliberigitaj per Rusujo,kiuj plene diferencas de la rusoj per sia spirita strukturo.Oni tute ne povas esperi,ke Rusujo ŝanĝos siajn almilitemajn intencojn.Tial oni ne povas atendi likvidon de l' rusa imperialismo per ŝanĝo de l' soveta Rusujo je "demokrata".La okcidentaj politikistoj devas kompreni,ke la senco de problemo de ilia memdefendo kuŝas ne en la demando de malplifortigo de l' nuntempa aŭ estonta Rusujo,sed en dispartigo kaj disfalo de l' rusa imperio,kiel granda orienta koloso,ĉar la imperialista Rusujo neniam ĉesos sian politikon de agresio.Siatempe akirante pozicion de imperio,Rusujo komencis konsideri sin kiel "tria Romo". Ĝi eluzadis kaj eluzas por si "tutslavismon" kaj "slavan amikecon" kaj tielmaniere deturnas sla-

slavajn popolojn de Eúropo entrenante ilin en cirklon de siaj politikaj, asimilaciaj influoj. Rusujo ekkomencis konsideri sin kiel aparta mondparto kaj proklamas sian kulturan superecon super Okcidento kaj sian mision. Ĝi posedas des pli grandajn eblecojn efektivigi revojn pri "tria Romo", ĉar ĝi disponas per kominternanoj en la tuta mondo.

Ukrainujo per sia antropologia karaktero, historio, kulturo, civilizacio kaj politiko donas sendubajn, science konstatitajn pruvojn, ke ĝi havas siaspecajn, de Rusujo apartajn intencojn. Ĝi estis kaj estas je flanko de liberamantaj kulturaj okcidentaj popoloj. Dum sia historia vivo ĝi ludis rolon de defendanto de Okcidento kontraŭ orienta superfluo.

Sed ĉi tiu batalo kontraŭ Oriento, ne komprenita pli profunde k. ne subtenita per Okcidento malplifortigis Ukrainujon kaj kaŭzis pereon de ĝia ŝtata forto, subpremon kaj entrenon en imperialistan organismon de Rusujo. Tamen 250-jara malliberigo de Ukrainujo per Rusujo ne asimiligis kulture ukrainan popolon kaj ĝi konservis plene sian, cetere pli malnovan ol rusa, kulturon kaj spiritan apartecon. Ties vereco montriĝis en 1917 j., kiam tuj post falo de l' cara imperio, la ukraina popolo ekstarigis sian sendependan ŝtaton. Sed jam la unuaj tagoj de ekzisto de l' renovigita ukraina ŝtato igis ĝin defende batali kontraŭ la bolŝevistoj, kiuj, transprenante heredaĵon de caroj, komencis daŭrigi ilian imperialistan politikon. La Ukraina Popolrespubliko estis la unua ŝtato, kiu kontraŭstaris kontraŭ bolŝevistoj dum kvar jaroj, ŝirmante tiam tielmaniere popolojn de Okcidento kontraŭ bolŝevista atako. Dank' al tio rusaj bolŝevistoj ne sukcesis subteni komunistajn revoluciojn en Hungarujo kaj Germanujo.

Tamen la okcidentaj politikistoj ne komprenis signifon de tiama momento kaj ne vidis ĉi tiun faktoron de l' granda signifo, kia estis tiam Ukrainujo kaj ties batalado kontraŭ rusa imperio. Rezulte tio bolŝevistoj troviĝas ne nur en Kiovo, sed ankaŭ en Berlino kaj Budapesto kaj pretiĝas al marŝo Parizon kaj Romon. Anstataŭ subteni tiam Ukrainujon, Okcidento subtenis reakciajn rusajn rondojn, kiuj celis konservon de "blanka" imperio. El ĉi tio profitis la bolŝevistoj. Okcidento subtenis ankaŭ polojn kontraŭ Ukrainujo kaj per tio malplifortigis kontraŭbolŝevistan fronton. La okcidentaj politikistoj nur parte deziris tiam sekurigi la mondon kontraŭ soveta imperialismo k. ekstarigis aron da malfortaj kaj malgrandaj ŝtatoj, kiuj nur ĝis certa tempo povis deteni la rusan atakon kontraŭ Okcidento. Tiel oni ekstarigis Finnlandon, Latvujon, Litovujon, Estonion, Polujon, Ĉeĥoslovakujon. Sed en sudo la aliancanoj lasis malfermitan trairejon por rusa komunista vojo tra la denove malliberigita Ukrainujo. Malfortaj Rumanujo kaj Hungarujo kaj rusamikecaj slavaj balkanaj landoj restis kiel malfermita bazo por la plua venkoplena marŝo de Rusujo kontraŭ Okcidento. Fermi fortan pezan pordegon de Eúropo kaj ŝlosi ĝin antaŭ la orienta danĝero la eúropaj politikistoj ne kapablis en siaj internaciaj planoj. Ili ne volis subteni Ukrainujon. Ili kontraŭ propraj interesoj konservis nedispartigitan orientan potencon, kiu ilin minacis.

Nun rezulte de dua mondmilito Rusujo troviĝas je la supro de siaj akiroj kaj venkoj. Ĝi eniris tra la malfermita pordego t.e. trans malliberigita Ukrainujo - Hungarujon, Rumanujon, Balkanlandojn, Ĉeĥoslovakujon kaj Polujon. Tiujn ŝtatojn, kiuj devis esti hieraŭ bariloj kontraŭ komunismo, Rusujo faris siaj satekitoj kaj tiel kreis por si larĝan bazon de plua marŝo kontraŭ Okcidento. Kaj kiel la okcidentaj aliancanoj en 1918 j. ne kapablis fermi pordegon por Rusujo al Eúropo ne subtenante Ukrainujon, tiel nun la sama Rusujo starigis tuta feran muron de nordo ĝis la sudo. Kaj malantaŭ ĉi tiu fera kurteno Ukrainujo ĝis nun luktas kontraŭ Rusujo pro sia libereco, instigante aliajn pli malgrandajn malliberigitajn popolojn al batalo kontraŭ Rusujo. La Ukraina Partizana Armeó (UPA) turnas je si atenton de l'mondo per siaj senkomparaj luktoj kiel forto, kiu batalas ne nur pri propraj interesoj, sed ankaŭ pri tiuj de Okcidento. Sed simile kiel tio estis en pasinteco, kaj nun la mondo ne pritaksas ĝuste bataladon de l' uk-

noj.La okcidenta gazetar- registris simpatie la fakton de ĉi tiu talo,tamen granda parto de ĝi alportis pri tio ne verajn sciigojn. ome ankoraŭ nun estas en Okcidento multe da naiva kredo je ebleco paca kunvivado kun la rusa imperialisma potenco.Se oni ankaŭ eĉ iras en Okcidento pri neevitebla kunpuŝo kun bolŝevistoj,tiam oni samtempe pensas pri restarigo de l' demokrata nedividita Rusujo.Sed la historio instruas,ke ĉia rusa imperio tuj ekpaŝas vojon de agresio kaj almilito de aliaj popoloj,kaj ke ĝi estas ĉiam fonto de mondmilitoj.

Tial antaŭ Okcidento estas nun du ĉefaj taskoj: 1) aktive kontraŭstari bolŝevismon kaj kunagi kun tiuj fortoj,kiuj malantaŭ fera kurteno batalas kontraŭ tiranio, 2) batali kontraŭ bolŝevista imperio sub devizo de dispartigo de Rusujo en liberaj ŝtatoj de nuntempe malliberigitaj popoloj.

Neplenumo de unua tasko malplifortigas liberigajn fortojn.trovigantajn malantaŭ fera kurteno.Neplenumo de dua tasko kompromitas Okcidenton en okuloj de popoloj,batalantaj pro libereco kaj ĉi ĉio signifas plenan malsukceson de Okcidento.

Ĉe plenumo de ambaŭ taskoj la ĉefan rolon ludos Ukrainlando.La porliberigaj fortoj de l' ukrainoj estas jam nun tiu forto,kiu okaze de nova milito en oriento decide ekbatos la bolŝevistan imperion el interne.Kaj okaze de venko kaj dispartigo de l' rusa imperio Ukrainujo rezulte de siaj internaj fortoj kaj sia escepta situo kaj sia ekonomia stato - estos la ĉefa ĉenero en konstruo de nova ordo kaj de daŭra paco en Oriento.

Jotre.

## KIAL MI NE DEZIRAS REIRI AL SOVETUJO ?

( Fino ).

Mi ne deziras reiri la Stalin-rodina'n tial,ke la malhonesteco, cinismo kaj krueleco de la bolŝevistoj estas senlimaj.La partio,kies devizo estas: la celo sanktigas la rimedojn eluzas fakte ĉiujn rimedojn.Kaj pro tio,ke celoj de l' bolŝevistoj ŝanĝis kelkfoje (ekstarigo de socialismo laŭ Marks,restarigo de la eklezio ktp.) oni ne povas imagi al si,kiom da plej kontraŭaj rimedoj uzis la bolŝevistoj.Foje por konstrui kaj foje por ĝin detrui,foje elradikigi religion,kiel "opiumon de l' popolo",mortpafante pastrojn kaj detruante preĝejojn, kaj ree por renoviĝo de l' rusa eklezio,mortpafante ateistojn,(ekz. Jaroslavski'n) kaj ekzilante anojn de aliaj religioj.Foje oni punis kontraŭulojn de sistemo de Jejov kaj poste pro subteno de Jejov.Kaj ĉi ĉion oni faris kun rekta cinismo kaj malvarma krueleco.Kaj la homo troviĝis sub tiu reĝimo sen la plej elementaj rajtoj.Kiam NKVD - sekreta polico arestis iun ajn civitanon,tiam neniu povis plendi pro tio,aŭ ŝirmi lin.Milionojn da homoj oni ekstermis tiel,ke neniu sciis, kien ili foriĝis.La respondeco por la patro (ne nur tiam,kiam li estis fakte krimulo,sed jam, de kiam li estis arestita) tuj ekfunkciis kontraŭ infanoj kaj kontraŭ la tuta familio de la arestito.Ili estis persekutataj kaj terorigataj.Oni elpelis familianojn el la loĝejo ur straton,infamiiĝis ilin kiel malamikojn de la popolo,organizis persekutadon flanke de najbaroj,senigis de laboro kaj de vivrimedoj. kiel pereis miaj infanoj,kiel ankaŭ la infanoj de miaj multaj amikoj. oni venĝis pro patro,eĉ pro avo al la infanoj ne akceptante ilin la altaj lernejoj aŭ ne laboriĝante ilin nur pro tio,ke ilia avo estis iam "kurkul" aŭ oficiro,aŭ eĉ simpla soldato de la Ukraina Polrespubliko.Same la rilato al patrino de arestita filo estis krue- .Si povis morti apud la pordo de NKVD petegante sciigon pri sia fi- ,sed oni nenion diris al ŝi kaj ne permesis viziti lin.Krom tio oni te pikis ŝian koron per malpuraj insinuoj kaj minacoj.Oni ekzamenis kaŭ malfeliĉan patrinon demandante,kun kiu interkomunikadis ŝia fi- kt.p.

Dum la esploroj vunditajn arestitojn oni enmetadis en ĉelon ne donante kuracistan helpon.Okazis ofte,ke la NKVD-kuracisto donis al la pro torturoj duone freneziĝinta viktimo tian kondiĉon: "aŭ vi subskribos ĉion,kion postulas la esploristo kaj tiam mi helpos al vi,aŭ mortaĉu"... La grandega plimulto de tiuj viktimoj estis senkulpaj.
En UdSSR la homo estas tiom valora kiom muŝo.Ekstermante homojn pro nenio,pro bagatelaĵoj,pro eldirita vorto,anekdoto,pro plendo pri malbona vivo,la bolŝevistoj diras cinike: "en UdSSR estas sufiĉe da homoj kaj ne estas necese fari ceremonion kaj estas pli bone trarompi ripojn al cent senkulpuloj ol lasi senpune unu kulpulon" Tial ne mirige,ke en jaroj 1936-39 troviĝis en la sovetaj malliberejoj kaj koncentrejoj ĉ. 11 milionoj da homoj.Malliberejoj estis tiel plen-plenaj,ke en loko destinita por unu arestito troviĝis 10-15 homojn,kiuj estis devigitaj konstante stari,ĉar esti nenble eksidi.Pro tio la arestitoj amase mortadis.Kaj kiam alvenis al tio,ke en UdSSR ne restis preskaŭ unu familio,kies familiano ne estus "malamiko de popolo" kaj kiam alvenis al Kremlo amasego da petoj de infanoj kaj patrinoj de l' arestitoj,tiam Stalin por trankviligi la popolon deklaris dum la 18-a partiokongreso,ke malamikoj enŝteliĝis en la vicojn de NKVD kaj murdadis honestajn partianojn de bolŝevismo... Poste li eksigis Jeĵov'on. Ĉu estas ebla pli granda cinismo ?
Mi troviĝis en malliberejo kun pastroj de diversaj eklezioj kaj vidis,kiel ili estis bategitaj kaj murdataj.Laŭ la ordono de Stalin oni ekstermis la pastrojn kaj detruis la preĝejojn.Dum 25 jaroj oni estis kontraŭ la kristana religio.Kaj en 1943 j. Stalin fariĝis ŝirmanto de grek-ortodoksa eklezio.Eŭropo kaj la tuta mondo kredu tion, ke Stalin subtenas kristanismon,sed ni neniam kredos tion.La ombroj de la murditaj pastroj staras antaŭ niaj okuloj,iliaj ostoj ankoraŭ ne putriĝis.Pli facile oni povus konvertigi la biblian Herodon,ol lian posteulon el la dudeka centjaro.El la religio faris Stalin nur sian ilon por politikaj celoj.La religio estis kaj estos elradikigata en UdSSR.
Mi ne volas reiri UdSSR'on tial,ĉar socialista Sovetujo estas entute koncentrejo por malliberigitaj homoj de ĉiuj cent nacioj,por homoj senrajtaj,malsataj,mizeraj.La bolŝevismo signifas: perforto je homo,sklava laboro,novtempa servuto,teroro,mizeroj,malsato,senespero, milito.
Mi reiros patrujon kun milionoj da miaj fratoj kaj fratinoj,troviĝantaj ĉi tie en Eŭropo kaj tie en siberiaj koncentrejoj,kiam estos forigita la sangavida bolŝevista sistemo same,kiel la hitlerismo, kiam NKVD sekvos Gestapo'n,kiam al ni,ukraina popolo estos redonita la rajto al la libereco kaj sendependeco en nomo de la kristana vero kaj justeco.
Se la mondo ne kredas ĉi ĉion,tiam juĝu nin,sed en Eŭropo antaŭ la tuta mondo.Ni ĉiuj centmiloj da rifuĝintoj aperos kiel akuzitoj! Tamen Stalin ne aperos! Li,sunsimila patro de popoloj,la plej saĝa el saĝuloj,plej demokrata - timas tiun juĝon!... Ŝtelisto restos ŝtelisto.

Into.

=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=

POŜTKARTOJ kun portreto de Zamenhof aperis jam kiel tria eldonaĵo.Portreto troviĝas adresflanke,tial sur la dorsflanko estas multe da spaco por korespondaĵo.Poŝtkartoj estas dukoloraj ( nigra-verda ) kun verda steleto.Uzu tiun belan propagandilon por Via korespondaĵo.Prezo:20 pecoj kontraŭ 1-DM ;por eksterlando 3 rk afrankite.Mendu ĉe "Ukraina Esperantisto".

---

Ĝis elĉerpiĝo de l' stoko ni povas liveri al Vi malnovajn numerojn de "Ukraina Esperantisto".La prezo po ekzemplero estas 0,50 DM aŭ 3 rk por du numeroj.Estas akireblaj el la jaro 1947 N-roj 2,8 ; el la jaro 1948 N-roj 4,5,6,7,8,9.

KIEL MI TRAVIVIS LA TERURAN MALSATON EN LA JARO 1933.?

Mi estas la filo de floranta Poltava distrikto.Miaj gepatroj havis 10 hektarojn da tero,du ĉevalojn,du bovinojn kaj naŭ familianojn. Al la "kolĥozo" (ŝtata kolektiva mastrumado) ili aliĝis en la sama jaro,kiam ĉiuj aliaj vilaĝanoj,laŭ la programo de kolektiva socialismo. Oni deprenis de ili ĉevalojn,bovinojn kaj la terkulturajn maŝinojn. Post tri monatoj ni ricevis leteron,ke niaj gepatroj estas "kulak'oj" (riĉuloj) kaj devas esti punitaj laŭ tria kategorio,pro tio devas cedi sian domon.Venis vilaĝaj "aktivistoj",nian domon kun ĉiu posedaĵo sigelis,metis nian familion sur la veturilon kaj forveturigis al la vilaĝo Matvijci,kien oni forveturigis ĉiujn "kulak'ojn" kun celo,ke ili mortu en tiu loko.

Kiam oni forveturigis nin el nia domo,mia patro kaŝe de "aktivistoj",ŝutis iom da greno en siajn botojn.Tie,en la nova vilaĝo,dum unuaj tagoj ni manĝadis tiun grenon,poste,kiam entute nenio restis por manĝi kaj nenion oni povis trovi manĝeblan,ni komencis ŝveli pro malsato.En la sama tempo en la vilaĝoj oni faris la "elpumpadon de la pano".Oni serĉis kaŝitan,aŭ enterigitan grenon ne nur en la domoj, sed ankaŭ en bovinejoj,ĝardenoj kaj kampoj.

Patro mortis apud la vilaĝo sur la vojo kaj kuŝis tie dek tagojn neniu lin entombigis,ĉar ankaŭ krom li ĉie kuŝis multe da kadaŭroj. Mi ne scias,kie patro estis enterigita.Patrini ne povis patron enterigi,ĉar ŝi estis ŝvelita,tuta en vundoj,apenaŭ povis iri,kaj apud ŝi ankoraŭ sep tre terure malsataj infanoj.En tiu rondo estis ankaŭ mi.Kiam mi rememoras,kion ni manĝis dum tiu tempo,mi ankoraŭ hodiaŭ ricevas timon,kaj io suprenleviĝas en la gorĝo.Dio granda,pardonu...

Unu semajnon post la morto de patro mortis patrino kaj tri fratinoj,antaŭ la morto fratinoj levadis siajn manetojn kaj petis manĝi. Ni estis malgrandaj kaj ne povis entombigi niajn patrinon kaj fratinojn,pro tio ili kuŝis en la domo tre longe.Mi kaj tri miaj fratinoj ne povis plu iradi,ni rampis.Ni alrampadis al la mortinta patrino kaj kuŝadis apud ŝi.Post kvindek tagoj la vermoj dispecigis patrinon.Ni sukcesis meti patrinon sur la tabulon kaj eltiris ŝin el la domo.Mian gorĝon kunpremas larmoj...Mi ne povas skribi pri tio plu...

El "Ukrajinski Visti".

o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o-o

FORKURINTO EL SOVETUJO RAKONTAS ...

(laŭ "Novyj Ŝlaĥ" 14.7.48).

En Januaro ĉi-jare forkuris el soveta zono al la usona sarĝento de soveta gvardio.Li alvenis per aŭtomobilo kun siaj kvin kamaradoj. La forkurinto rakontis i.a.jenon:

"Mi ricevis en Julio de pasinta jaro forpermeson kaj vizitis miajn familianojn,loĝantajn apud Vynnycja (Sud-orienta Ukrainujo).Hejme mi trovis pli grandan malbonstaton,ol dummilite kaj en la unuaj monatoj post ĝia finiĝo...Oni promesis al kolhospanoj pli altan salajron por labortago,se ili atigos pli bonan rikolton.Niaj vilaĝanoj bone scias,kiom valoras la promesoj de moskvaj potenculoj.Tamen ili laboradis per ĉiuj fortoj ĝis la plena malplifortiĝo,por havigi al si iomete da nutraĵo.Atune 1947 j. ekveturis longaj vicoj da ŝarĝtrajnoj kun greno.La plano,kvankam tre alta,estis plenumita...Sed je tio ne finiĝis.Alvenis ordono liveri la grenon super la plano;plue - vendi ankoraŭ la grenon al ŝtataj komercentreprenoj;krome la provizado de grenejoj per semgreno,kaj sekve de tio en ĉiuj urboj aperis tre longaj vicoj da kolhospanoj ĉe pano-vendejoj.La vilaĝanoj pagis dekoble pli altan prezon por la sama pano,kiun ili liveris preskaŭ senpage, ĉar tiuj kopekoj,kiujn ili ricevis kontraŭ liverita greno sufiĉus por aĉeti skatoleton da alumetoj.En mia vilaĝo la loĝantoj senŝeligis ar-

bojn,sekigis la ŝelon kaj miksis ĝin kun avelo,hordeo aŭ kun terpomoj kaj bakis el tia miksaĵo "panon".En la najbara vilaĝo Bystrycja la homoj formanĝis ĉiujn hundojn kaj katojn.En la sama vilaĝo la bolŝevistoj kondamnis kvin personojn je dekdujara malliberejo pro ŝtelo de du sakoj da greno.Post monato alvenis sciigo,ke unu el ili pereis survoje.Ni ĉiuj sciis,ke la malfeliĉulo estis mortpafita.Oficiale la mortpuno estas en Sovetujo forigita,sed la NKVD-istoj ricevas ordonon tiun aŭ tiun mortigi survoje,sub preteksto,ke tiu "provis forkuri".

Unufoje mia frato alportis flugfolion de UPA (Ukraina Partizanu Armeo) kun alvoko al ĉiuj per Moskvo malliberigitaj popoloj.Mi tre ektimis kaj volis forgruligi la flugfolion,sed la frato kaj fratino ne permesis.Montriĝis,ke ĉi tiu flugfolio ne estis la unua...Kiel mi poste sciiĝis la soveta propagando nomas UPA kiel banditoj.Tamen tiu propagando estas senefika,ĉar ne nur la ukrainoj,sed ĉiuj malliberigitaj nacioj scias tre bone,kion celas UPA-anoj.

Mi profitis dum mia forpermeso,ĉar mi konvinkiĝis,ke en Sovetujo kreskas kaŝe,sed des pli minace malamo kontraŭ bolŝevistoj.El interparoloj kun najbaroj mi sciiĝis,ke eĉ multaj komunistoj estas kontraŭ Kreml-oligarĥio.Eĉ inter la anoj de NKVD (nun MVD) estas kontraŭuloj de l' bolŝevistoj.

Reveninte al mia unuiĝo,troviĝanta en Ĉeĥoslovakujo,mi komencis kaŝe interparoli pri internaj aferoj kun soldatoj kaj mi konvinkiĝis,ke multaj soldatoj senpacience atendas momenton,kiam oni povos demeti malbenitan reĝimon.Pri miaj interparoloj iu denuncis min al NKVD Mi sciiĝis pri tio ĝustatempe kaj forkuris kun miaj kamaradoj".-

- into.

x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-

## TERUREGA STATISTIKO.

Lau Geneva revuo dum la dua mondmilito pereis 78 milionoj da homoj.El tiuj militviktimoj,32 milionoj pereis sur la militkampoj (soldatoj),26 milionoj da viroj,virinoj kaj infanoj estis mortigitaj en koncentrejoj kaj 20 milionoj da personoj pereis pro bombardado.Al mortigitaj en koncentrejoj oni alnombris 750 milojn da homoj,kiuj la usona soldataro perforte "repatriigis" Sovetujon,kiu ĉi tiujn malfeliĉulojn tuj pereigis.La elspezoj de l' milito: 375 bilionoj da (or)dolaroj,t.e. dekoble tiom da oro,kiom estis elfosita el tero en la tuta mondo ek de antikvaj tempoj de faraonoj.

into.

---

## JUGOSLAVUJO NE DEZIRAS TIAN "SENDEPENDECON" KIUN HAVAS UKRAINOJ.

Barcelono.- La gazeto "Akriba" priskribante la politikan situacion en Jugoslavujo sciigas,ke forkurintoj el Jugoslavujo rakontas, ke la plej grava kaŭzo de Tito-kontraŭstaro kontraŭ Moskvo estas la koloniigema politiko de Kremlo en Ukrainujo.La jugoslavoj ne deziras fariĝi moskva kolonio,kiel Ukrainujo.

into.

---

## KONGRESO DE L' USONAJ KOMUNISTOJ.

Fine de Julio okazis en New York la komunista kongreso por pridiskuti politikajn problemojn kaj decidi sintenadon al la proksima elekto de prezidento.

Rilate ĉi tiun kongreson unu usona gazeto donis jenan komentarion: "Imagu al vi,(se vi nur tion kapablos),kontraŭkomunistan partion,laŭdantan fremdan registraron,kiu kontraŭbatalas Stalin'on,kaj kiu okazigas sian kongreson en plej granda salono en Moskvo.La anoj de tiu partio en sovaĝa demonstracio kontraŭ la soveta regimo nomas ĝin imperialista kaj pretiganta novan militon. Pro tio oni postulas eksigon de Stalin.Vi povu imagi,ke la gvidantoj de kontraŭkomunista partio, kiuj estis arestitaj pro konspirado kontraŭ Sovetujo,libere partoprenas ĉi tiun kongreson kaj

kantas sian himnon kontraŭ komunismo... Sed vi vivas en Usono.La komunista partio sindona al la soveta Rusujo okazigas sian amasan kunvenon en New York,kiun partoprenas la gvidantoj,arestitaj pro agado kontraŭ la usona demokratio kaj glorigas Stalin'on".- -into-

---

SUBTERA MOVADO

La unua subtera gazeto,kiu aperas post la komunista transrenversigo en Ĉeĥoslovakujo sciigas, ke Jugoslavujo,Hungarujo kaj Bulgarujo preparas kaŝe la militistaron por la milito.Ĉi tiu gazeto s.t."NI VENAS" skribas: "La slavaj popoloj deklaras sub la gvidado de Sovetujo,ke ili laboras por la paco kaj nur la okcidenta Unio preparas militon.Ni estas nun eksterordinare mirigitaj pro la fakto,ke nuntempe tiuj tri ŝtatoj kaŝe mobilizas.Nome la civitanoj de tiuj ŝtatoj,kiuj vivas en Ĉeĥoslovakujo ricevis alvokon hejmeniri. Ni atendas nun kun intereso sciigojn el Rumanujo,Polujo kaj Sovetujo".

Linz.Volks.

---

SOVETUJO SIN PRETIGAS AL MARA MILITO.

Antaŭ nelonge oni konstatis apud usonaj bordoj aperon de nekonataj submaraj ŝipoj kaj precipe apud marbazoj Kiska kaj Pearl-Harbour.Ĉi tiuj submaraj ŝipoj ne reagas je la radaraj radioj.Laŭ la usona gazetaro tio estas sovetaj ŝipoj.Sovetujo posedas almenaŭ 256 submarajn ŝipojn.Ĉe la komenco de dua mondmilito Germanujo posedis nur 50.Ekkaptinte ĉiujn germanajn eltrovaĵojn koncerne konstruadon de l' submaraj ŝipoj,Sovetujo adaptis ilin vaste ĉe si kaj komencis rapidan pligrandigon de l' submara armilo.Ĉi tio povas esti tre danĝera por Usono.

It.

---

"BONAN VOJAĜON" AL SOVETUJO.

Laŭ informo de gazeto "Telegraf" nun ekzistas nova ordono, koncerne la "permesitaj pakaĵoj de ruĝ-armeanoj dum forpermeso".Jen la fakto:la pezo por tia pakaĵo estas por simpla soldato 125 kg.; por oficiroj 175 ĝis 350 kg.Imagu do kion la pakaĵoj enhavas ? Sen traserĉo,ĉiamaniere,tiaj pakaĵoj estos transportataj el Germanujo al Sovetujo! Ne forgesu, ke nun jam forpasis 4o monatoj de post milit-fino!

B.S.

---

KRUCUMITA PRO UKRAINUJO.

/UBI/- Por timigi la loĝantaron de Okcidenta Ukrainujo,la bolŝevistoj komencis jam en 1944. ekzili la familianojn de partizanoj kaj bruligi iliajn domojn. Verŝajne ne ekzistas eĉ unu vilaĝo en Okcidenta Ukrainujo,en kiu la bolŝevistoj ne estus bruligintaj kelkajn aŭ kelkdek da mastrumoj.Sed la NKVD-istoj ne kontentigis per tio;ili komencis publike mortpafadi la plej riĉajn,aŭ plej konsciajn virojn kaj plej belajn junulinojn.Je tiu Stalin-festeno oni kunpeladis ĉiujn vilaĝanojn kaj eĉ infanojn.Tielmaniere oni kondutis dum 1944-45 jaroj en multaj vilaĝoj.

En vilaĝo Tuĉapy de Snjatyn-distrikto la bolŝevistoj kaptis vilaĝanon Myhajlo'n Karpjuk,lokan muzikiston.Oni kondukis lin sur kampon inter vilaĝoj Tuĉapy kaj Popelnyky kaj kunpelis homojn el la vilaĝoj Drahosyniv,Popelnyky kaj aliaj.Ĉi tie bolŝevistoj sciigis al kunpelintoj,ke Karpjuk dum la germana okupado deziris "samostojatelnoji" (sendependan Ukrainujon) kaj nun li pro tio devas morti.Oni alnajlis sur betulon kructrabeton,nudigis la malfeliĉulon kaj krucumis lin alnajlante liajn manojn kaj alligante liajn piedojn.Super lian kapon oni pendigis surskribon: "Za samostojatelnuju" (Pro memstara Ukrainujo).Tiam oni malfermis "miting'on",sed la ĉeestantoj plorante forkuris.Krome la NKVD-istoj alkondukis al la krucumloko edzinon kaj infanon de unu partizano kaj mortpikis ilin.La krucumitan, duone mortitan Karpjuk oni mortpafis.

---

La kruelaĵoj de bolŝevismo ne povas resti ne punitaj!

Kiam venos nova Nurnbergo?

---

Nia devizo: Libereco al popoloj !

## EL LA UKRAINAJ DOKUMENTOJ :

"Ni estas unuopuloj el dekoj da miloj, kiuj havis bonŝancon savi sian vivon kaj reveni el punkoncentrejoj en Kolyma, Siberio, Arĥangelsk Karelia, Solovky, karaganda kaj aliaj, kie troviĝas la plej bonaj, la plej konsciaj kaj plej honestaj ukrainaj kamparanoj kaj laboristoj, scienculoj, profesoroj, inĝenieroj, kuracistoj, instruistoj, oficiroj, oficistoj kaj estas senrekompence ekspluatataj ĉe laboro kaj poste pereigataj kiel malamikoj de l' popolo"... tiel deklaras la ekspolit-malliberulo.

---

"Per rabado, arestado de l' ukrainaj intelegentuloj, per grandaj persekutadoj kaj per likvido de iamaj demokrataj liberecoj en Polujo "liberigis" la bolŝevistoj la fratojn-ukrainojn de l' Okcidenta Ukrainujo en 1939.j. kaj poste, la bolŝevistoj forlasante Galicion en 1941.j. amase mortpafadis senkulpajn malliberulojn en malliberejoj de Lvovo, Drohobyĉ, Boryslav, Sambir ktp., kie mortis dekoj da miloj da homoj"... deklaras ukrainoj el la Okcidenta Ukrainujo.

---

"2100 da ukrainaj pastroj, profesoroj, instruistoj kaj vilaĝanoj la bolŝevistoj mortpafis ĉe sia retiriĝo en 1941.j. en la urbo Luck, mortpafis milojn da malliberuloj en Rivne, Kovel, Volodymyr Volynskyj kaj en Dubno kaj ekzilis Siberion dekojn da miloj da vilaĝanoj, kiuj ne volis transdoni sian havaĵon al kolĥospoj"... deklaras ukrainoj el Volynj.

---

"La 23-an de Julio 1941.j. inter la stacidomo Novoĉerkask kaj bieno Miŝky la NKVD-istoj superverŝis per benzino vagonaron kun arestitoj kaj ekbruligis. Tie estis la vilaĝanoj el la ĉirkaŭaĵo de Novoĉerkask"... rakontis vilaĝano, kiu ek de 1929.j. troviĝis en sovetaj malliberejoj kaj koncentrejoj.

---

"Mi restis lasta. Ĉiuj miaj sep familianoj mortis pro malsato kaj la tuta vilaĝo restis malplena kaj senhoma, kvazaŭ tombejo kun mortintaj homoj. Neniu estis por enterigi la lastajn mortintojn..." "Ĉiunokte vizitis vilaĝojn nigraj kornikoj" (tiel nomas la sovetaj civitanoj nigrajn aŭtojn de NKVD, per kiuj oni transportas arestitojn) kaj NKVD-istoj kiel malsataj lupoj forprenadis ĉiujn pli influajn vilaĝanojn"... rakontas vilaĝano el apud Tulĉyn.

El "Ukraijinski Visti".

---

## KARDINALO GRIFFIN HELPAS AL UKRAINOJ EN ANGLUJO.

En intervjuo, presita sur la unua paĝo de l' angla gazeto "Catholic Herald" kardinalo Griffin kore kaj varme esprimiĝis pri la laboristoj, alvenintaj ukrainaj Anglujon. La kardinalo organizas helpon por la ukrainaj katolikanoj. Rilate ortodoksajn ukrainojn li diris: "Ni havas neniun intencon latinigi ukrainojn. Ili devas havi rajton tielmaniere soleni siajn diservojn, kiel ili estis farintaj dum centjaroj".

-into-

x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-

## LATVA POPOLA KANTO.

Mi en kampo kapon metos,  
Por defendi patrolandon.  
Mi pli vole kapon donus,  
Ol mi donus patrolandon.

Bruu, bruu, fulmodio,  
Rompu ponton sur la Dina,  
Ke ne venu malamikoj  
En la mian patrolandon.

Landoj de tri reĝoj bruas,  
Kie fratoj ĉevaliras,  
Fortaj viroj kiel kverkoj,  
Glavoj ŝtalaj sonoregas.

Kien iros vi frateto,  
Tien iros mi kun vi;  
Kie glavon vi pendigos,  
Tie la kroneton mi.

x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-x-

Al Gesinjoroj Tamara kaj Mstyslav D o l n y c k y j el Jenkintown, USA naskiĝis filo nomita G e o r g. Ni gratulas !

Redakcio de "UE".

METODOJ DE L' AGADO DE "KOMINFORMO"

Ne stas sensacio,kion Kominform mem publikigas,ĉar ĝi eluzas sciigojn,atingitajn per telefono kaj radio.Sed krom ĉi tiuj nekaŝitaj informoj alvenas al Kominform centoj da sekretaj raportoj,kiujn neniu scias.Ĉe Kominform estas tre multe da kunlaborantoj kaj ankoraŭ pli multe da kontrolistoj de tiuj.Enspezoj venas el diversaj fontoj,precipe el la landoj de "popoldemokratioj" helpe de konfiskado de malamika havaĵo.Kominform ricevas monon ankaŭ de ŝtatigado de entreprenoj.Polujo,Ĉeĥoslovakujo kaj Jugoslavujo promesis pagi 12% el ĝenerala enspezo de ŝtatigitaj entreprenoj por celoj de informado,t.e.por Kominform.Krom kolektoj inter komunistoj de apartaj landoj,alvenas al centro grandaj sumoj de tiuj naivaj kapitalistoj,kiuj volas ĉiuokaze sin asekuri.Kominform ricevas ankaŭ grandajn sumojn de diversaj rondoj de Suda Ameriko,kiuj aranĝas tie revoluciojn per helpo de komunistoj.Oni faras tre ofte komercajn operaciojn kaj ĉe tio Kominform ricevas konvenan dividenton.

En Palestino bataladas kaj araboj kaj judoj ankaŭ per ĉeĥoslovaka armilo,ĉar tiu milito estas oportuna ĉiuokaze por Rusujo.Ĉeĥoslovakujo fariĝis granda staplo da armiloj por tutmonda komunismo. Armilojn,devenantajn el Skoda-fabrikejoj oni trovis en Italujo.Oni kaptis ŝipon,ŝarĝitan per la armiloj kaj municio,destinitaj por italaj komunistoj.Sur tiu ŝipo troviĝis kelkaj rusoj inter la ŝipanaro.Oni transportas armilojn precipe en pakaĵoj por sukero kaj alia dolĉaĵo.

La provizado de komunistoj per armiloj estas unu el la ĉefaj taskoj de l' Kominform.Ĉeĥoslovakaj komunistoj jam en unua tago de februara renversigo portis krom brakrubandoj ankaŭ novajn armilojn.Same estas en la soveta zono de l' Aŭstrio,kie agas duonmilitista organizacio "Heimatschutz" (patrujŝirmantoj),troviĝanta sub kontrolo de komunistoj;ĝi estas subtere ankaŭ en la okcidenta Aŭstrio. En la soveta zono anoj de ĉi tiu organizo ricevas 1500 ŝilingoj pomonate kaj tial estas multe da anoncantoj.

Kondukiloj de propagando ankaŭ en la manoj de Kominform.Ĝi gvidas sabotadojn kaj strikojn.Ekonomiajn strikojn Kominform klopodas aliigi en politikajn.En multaj lernejoj de Kominform eliras ĉiam novaj "fakuloj".Oni edukas komuniste eĉ infanojn transveturigitajn el Grekujo al Jugoslavujo.

Jotre.

OXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOXOX

KION ALPORTOS LA PLEJ PROKSIMAJ SEMAJNOJ ?

Ĉu la bolŝevistoj planas konscie provoki militon,kiel ili konscie blokadas Berlinon? Tiajn demandojn faras malkaŝe kelko da okcidentaj ĵurnalistoj.Kelkiuj volas vidi ĉi tiun intereson en la plej proksima celo de Sovetujo: aligi ĉiujn ĝisnunajn sovetajn satelitojn inkluzive la sovetan zonon de Germanujo al Svet-Unio.Nur tiu ĉi aligo povus sekurigi Sovetujon kontraŭ iuj ajn kontraŭsovetaj agoj kaj ribeloj en la satelitaj ŝtatoj simile al epizodo kun Tito.Tial oni faras denove "purigadojn" en komunistaj partioj de unuopaj landoj de l' "orienta bloko".Saman "purigadon" oni faras ankaŭ en la komunistaj partioj en Okcidento.Oni ankaŭ "purigadas" la germanan kompartion.

Se Sovetujo sukcesos propravole aligi siajn satelitojn kune kun la orienta Germanujo,kaj tion oni pretigas,tiam Sovet-Unio regus absolute ĉi tiujn landojn.Sed tion oni ne povas fari sen Berlino.Ĉu Sovetujo povas riski la militon por efektivigi "laŭplane" tiun operacion? Des pli,ke Sovetujo estas konvinkita,ke ĝia armeo povus atingi dum kelkaj tagoj la riveron Rhein kaj dum kelkaj semajnoj Atlantikon ?

Tamen estas aliaj •pinioj pri afero de pretec• de l' b•lŝevistoj al la ekmilito.Bl•kado Berlinon ne estas ankoraŭ signo,ke Sovetujo estas preta al nova milito.Ĝi certe estas konscia,ke ĝi ne povus venki.Estas vere,ke sovetaj surteraj armeoj estas pli fortaj,ol ĉiuj aliaj surteraj armeoj,sed Usono estas pli forta en aero kaj sur maro,ĝi estas ankaŭ pli forta ekonomie,industrie kaj sur la aliaj kampoj,kiuj estas necesaj por moderna milito,ne menciante jam pri atombomboj.Krom tio bolŝevistoj ne estas tro fortaj interne,kion atestas konstanta lukto en Politoficejo,per kio pli malfortiĝis partia disciplino kaj ekestis disfendo inter grupo de Molotov kaj tiu de mutdita Ĵdanov rilate al Tito-ribelo,konstataj ribeloj en Ukrajnujo,necerteco,ĉu nun eĉ rusa popolo mem subtenos bolŝevistan agresion,timo,ĉu aliaj satelitoj ankaŭ ne estos sekvontaj Tito'n. Kaj plue;la bolŝevistoj scias tion,ke ilia aŭtoritato tre malpligrandiĝis en la mondo kaj,ke en Okcidento oni ĉesis kredi neerarecon de Sovetujo.

Do,la bolŝevistoj sciante tion ne provokos novan militaventuron.La bolŝevistoj scias,ke Francujo estas kontraŭ nova milito kaj ke en Usono troviĝas multaj homoj,kiuj deziras politikon "paco por ĉiu prezo".Tial Sovetujo povas atingi senmilite de Usono tiajn koncesiojn,kiaj al ĝi estos necesaj,precipe en afero de l' kontrolo de Germanujo.Laŭ tiuj opinioj Sovetujo klopodas maltrankviligi konstante Okcidentan Germanujon kaj Eŭropon tielmaniere,ke ĝi oferos al Germanujo malgrandajn koncesiojn kaj samtempe evitados efektivajn priparolojn de problemoj de Germanujo kaj centra Eŭropo.Se okcidenta Eŭropo troviĝos en daŭra maltrankvilo,tiam ne estos ebla efektivigo de iu ajn plano de eŭropa rekonstruo.Kaj malhelpi la efektiviĝon de l' Marshall-plano,estas unu el la ĉefan celoj de l' bolŝevistoj,kiuj estas konvinkitaj,ke ilia ekspansio je Okcidento ne estos ebla,se tiu plano efektiviĝos.

Kaj la usonanoj scias,ke okaze de milito tuta pezo de l' armila batalado falos je ilia dorso.La helpo de l' okcidenta Eŭropo ne povus esti tro granda,ĉar ĝi ne estas ankoraŭ preta por milito. Kaj tial,diras la usonaj ĵurnalistoj,la usonanoj per unuiĝitaj fortoj devas kontraŭstari al la premo de l' bolŝevistoj.Antaŭ nelonge la bolŝevistoj kalkulis je sama ekonomia krizo en Usono,kiel tio estis en 1929.j. Nuntempe la bolŝevistoj estas pretaj eluzi la internan disputon inter usonaj politikaj partioj pensante,ke la usona registaro malhelpata per sia interna opozicio ne estos kapabla kontraŭstari la moskvan premon en eksteraj aferoj.

Oni devas supozi,ke la diskutoj en Moskvo inter la reprezentantoj de l' okcidentaj potencoj kaj Molotov aŭ Stalin iomete malkaŝigos la plej proksimajn rusajn intencojn.

El "Ĉas"-Jotre.

## " KVINA KOLONO " EN ESPERANTO-MOVADO

La unuan postmilitan Universalan Esperanto-Kongreson en Bern 1947. volis eluzi malamikoj de l' movado por siaj politikaj celoj. Ili volis altrudi al kongresanoj por akcepto rezolucion de politika tendenco,malsaman de tiu de esperanta neŭtrala movado.Malgraŭ la minacoj,ke tiun vidpunkton subtenas okmil da esperantistoj el naŭ landoj,la rezolucio estis malakceptita.Tiam ni (en 8-a N-ro de pasintjara "UE") konstatis la ideologian disfalon de nia movado k. esprimis supozon,ke ĝin sekvos ankaŭ organiza apartiĝo.

Pri problemo de Oriento kaj Okcidento en nia movado kaj pri diversa kompreno de demokratio per tiuj du mondoj aperis ankaŭ en "Esperanto" artikoloj,senkuraĝaj ja kaj "en gantoj".La tolereman sintenon de UEA eluzis "samideanoj" de malantaŭ fera kurteno kaj kreis esperantan "Kominformon",kvinan kolonon por disfaligi nian

neútralan movadon. Temas pri t.nom. Danubregiona Kontakta Komitato, fondita dum la Danubregiona Esperanto Konferenco en Budapest la 22-25-an de Julio 194 .

Ke Danubregiona Esperanto Konferenco ne estis poresperanta kunveno, kiu okupus sin pri progresigo de nia movado, sed nur kunveno de esperante parolantaj kominformanoj, kiuj per lingvo Esperanto persekutas siajn politikajn celojn, ni pruvos per la faktoj.

Dum malferma parolado s-anino Borinjo Szerémi "skizas la celojn de nia laborado. Akcentas la gravon de Esperanto precipe por la Danubregionaj landoj. Ni pruvu, ke nia movado multe povas helpi la tiom multe deziratan kunlaboradon kaj interrilaton de la popoldemkratioj (laŭ moskva eldono-rim.de Red.) en la Danuba regiono". Do la celo de konferenco estas "kunlaborado de popoldemokratioj" (Kominformo - Red.) en Danuba regiono. Esperanto estas nur ilo kaj masko. Ŝtatsekretario d-ro Iván Boldiszár diris: "La tasko de tiu ĉi konferenco estas ne nur lingvistika aŭ movada. Konatiĝinte unu kun la alia, ni devas fortigi la fronton de la paco, la fortojn de la demokratio". Oni ankaŭ devas mencii, ke partoprenintoj vizitadis diversajn komunistajn partiojn kaj instituciojn kaj s-anino Borinjo Szerémi proponis "ke ni sendu saluttelegramon al k-do Generalissimus Stalin". (Ho, ke li plej rapide ĉirkaŭpremu ŝin per siaj ungegoj! - Red.). Dum la konferenco oni multe diskutis pri la "demokratigo de UEA" (komprenéble laŭ moskva recepto - Red.), ĉar "laŭ nia opinio esperantistoj ne povas esti neútralaj inter la imperialistoj kaj la pac-fronto", kaj tiucelajn proponojn jam prezentis al UEA. Oficiala organo de DKK devas fariĝi "Internacia Kulturo" (aĉe komunista gazeto - Red.).

Al DKK aliĝis "ĉiuj partoprenantaj Asocioj, krom Ĉeĥoslovakio, ĉar S-ano Ota Ginz ne estas rajtigita por tiu deklaro". (Tamen Ĉeĥoj jam ekvidis kominforman ruzon - Red.). Do nova "esperanto"- organizo jam estas fondita, kvankam la prezidanto de HES d-ro Ferenc Vasady-Kovács asertas, ke "ni ne deziras krei iun novan asocion". Ĉi tiujn ilustraĵojn por nia artikolo ni ĉerpas el "Hungara Esperantisto" N-ro 4. Julio-Oktobro 1948.

Se por iu naivulo tio ne sufiĉas por konvinkiĝi pri la celoj de balkanaj "samideanoj" ni citos ankoraŭ laŭ "La Estonto Esperantista" N-ro 6. Oktobro 1948. elĉerpaĵon el raporto pri la 3-a konferenco de Junulara Fako ĉe Bulgara Esperanto Asocio, okazinta en Jambol dum 31-a kongreso de B.E.A.: "La centra estraro devas prepari referaton pri la rolo de la internacia lingvo en la socialismo, al kiu nia lando rapide marŝas. <u>Ĝi devas ĝisfine disbati la vivantajn ankoraŭ en iuj Esperantistoj sensencajn ideojn pri "nova sento", "interna ideo", aŭ iu speciala dia misio de Esperanto</u>"- (substr. nia)

Malgraŭ tio "Esperanto" N-ro 516. Oktobro 1948. raportante pri Danubvala Konferenco konkludas, ke ĝi estis "tre bone sukcesinta manifestacio". Ho, sankta naiveco !

Rom.

?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!?!

A N E K D O T O J.

Post Olimpiado oni demandis Churchill'on, ĉu li hazarde ne scias, kial la rusoj ne partoprenis ĝin. Churchill respondis mallonge: "Tial, ke la decidojn de l' sportjuĝistoj oni ne povus nuligi per "veto".

---

<u>Ne amas, sed toleras.</u>

Oni demandas judon:
- Via sinteno al soveta reĝimo?
- Kiel al propra edzino !...
- ? ? ? -
- ... Ne amas, sed toleras ...

---

<u>Kion kiu havas</u> .

Renkontiĝas du infanoj: unu knabo el Usono diras al knabo el Sovetujo:
- He, kaj ĉe ni estas ĉokolado !
- Sed ĉe ni estas Stalin.
- He, Stalin povas esti ankaŭ ĉe ni.
- Tiam ĉokolado ĉe vi malestos !

---

<u>Finiĝas jaro, reabonu "UE"</u>

" U K R A I N A
E S P E R A N T I S T O "
Monata revuo

POŜTADRESO:
(13a) BAYREUTH
Leonrodstr.2.I.
Bavarujo,US-Zone,Germanujo.

"Ukraina Esperantisto" aperas regule ĉiumonate.Jarabono:Por ĉiu lando 18 rk. El sekvontaj landoj oni povas pagi ankaŭ per mon biletoj aŭ neuzitaj validaj poŝtmarkoj laŭ jena tarifo:

| | |
|---|---|
| Germanujo | 6 DM |
| Anglujo | 7 ŝ |
| Francujo | 35o fr.fr. |
| Usono | 1,5o dol. |

Ĉiu abonanto rajtas enpresi senpage anonceton ĝis 3o vortoj.La represo kaj traduko de artikoloj el "UE" estas permesitaj.

## La liberigintc.

En unu hungara urbo oni konstruis memormonumenton por Stalin. Unu vilaĝano vizitante urbon,scivoleme rigardas la monumenton.

- Kiun prezentas ĉi tiu monumento ?
- Tio estas Stalin,kiu forpelis faŝistojn el Hungarujo.
- Ho,- ekĝemis vilaĝano, - se li ankaŭ estus forpelonta tiujn damnitajn bolŝevistojn....

## Tie bone, kie vi ne estas.

Venis kamparano al Stalin plendi,ke nenion nenie oni povas aĉeti:

- Jen en eksterlando,oni diras, ke estas ĉio aĉetebla.
- He,... oni diras... oni diras, ĉie bone,kie ni ne estas.
- Jes,mi ankaŭ samopinias,kamarado Stalin,ke ĉie bone,kie vi ne estas !

## Infana politiko.

En Moskva promenas patrino kun infano.Renkonten iras viro,vestita en blankaĵo.

- Panjo,ĉu tiu homo estas blanka?
- Jes !
- Kaj kial li ĝis nun ankoraŭ ne estas mortpafita ?

## A N O N C O J

TUTMONDA KATOLIKA ADRESARO 1949. Kvara jaro.Enskribo de nomo,adreso aĝo,telefono,korespondderiroj: du internaciaj respondkuponoj (kun senpaga ekzemplero de la Adresaro) Limdato: 15 Dezembro,Aperos 1 de Januaro.Ne perdu okazon konatiĝi vian adreson al tutmonda samideanaro kaj sendu tuj vian aliĝon al: Lorcan O'hUiginn,Bothar Glasard 16.,DUBLIN, Irlando.

ESPERANTO VARB-KALENDARO 1949. Eldonejo Max Reichelt (17b) VILLINGEN/Schwarzwald, eldonis belaspektan kalendareton por 1949.j. kiu taŭgas kiel bona propagandilo inter germanlingvanoj.Unuopuloj kaj prefere E-grupoj mendu nepre ioman kvanton da tiu propagandilo ĉe eldonejo. Prezo:0,25 DM aŭ 100 ekzempleroj kontraŭ 22,5o - Poŝtelspezoj aparte.

MALSANULEJANOJ deziras Esperantaĵojn (varbiloj,lerno- lego- vortar-libroj,gazetoj kaj literaturo,ankaŭ malnovaj kaj difektitaj) eventuale pruntedone aŭ interŝanĝe,ankaŭ korespondadon inter pacientoj en- kaj eksterlandaj.Bonvolu sendi al: Julio Gross (UEA fakdelegito),Tulpenstr.7.,BERLIN-Lichterfelde-W. US-sektoro,Germanujo.

EN NIA REDAKCIO estas multe da diversaj eksterlandaj esp.gazetoj,kiujn ni povas vendi kontraŭ malgranda prezo.Interesuloj postulu prezliston kontraŭ leterafranko.

DEZIRAS korespondi kun Ukrainoj pri paco kaj socialaj problemoj de nia tempo. Georg H u t h e r (13a) MILTENBERG/Main, von Hauckstr.8.

Plaĉas al Vi "UE"?- Abonu ĝin !